# ЖАННАТ ЖОЛУ ИЛМИХАЛЫ



Мухаммед бин
Кутбуддин Изники

ISBN

Сиздерге сунулган «Жаннат жолу» илмихалынын асыл аты **«Мифтах-ул Жаннат»**, б.а., Жаннат эшигинин ачкычы деп аталат. Хижри камери 885 [м. 1480]-жылы Эдирне шаарында кайтыш болгон Мухаммед бин Кутбуддин Изники “рахима-хуллаху таала” жазган.

Улуу Ислам аалым, сеййид Абдулхаким Арваси “рахима-хуллаху таала” (Мифтах-ул Жаннат) илмихалынын авторунун салих зат экендигин, окуган адамдарга пайдалуу боло тургандыгын айткан. Ошон үчүн бул китепти басып чыгардык.

Окуган адамдын дүнүйө жана акыретте бакытка жетүүсүнө себеп боло турчу бул баалуу китеп өз ичине ыймандын жана Исламдын шарттарын, ибадаттар, адеп-ахлак, үй-бүлө жана башка ар бир адамга аба менен суудай керек болгон көптөгөн маалыматтарды камтыган.

## МАЗМУНУ

# ЖАННАТ ЖОЛУ ИЛМИХАЛЫ

[Мухаммед бин Кутбуддин Изники]

## АЛГЫ СӨЗ

Аллаху таала адамдардын дүнүйөдө жана акыретте бактылуу болуулары, ырахаттык жана тынчтык ичинде өмүр сүрүүлөрү, көңүлдөрүн бириктирип бир тууганча жашоолору жана өздөрүнө кулдук вазыйпаларын кандайча аткара тургандыктарын билдирүү үчүн аларга Пайгамбарларды "алейхимуссалам" жиберди. Ар тарабынан алып караганда адамдардын эң жогоркулары болгон бул тандалган заттар аркылуу кулдарына эң жакшы жашоонун жолдорун билдирди. Пайгамбарлардын "алехимуссалату ваттаслимат" эң жогорусу жана акыркысы болгон Мухаммед алейхиссаламдын дүнүйөнүн ар тарабындагы кыяматка чейин келе турчу бардык адамдардын Пайгамбары экендиги билдирди. Аллаху таала сүйгөн бул Пайгамбарына периште аркылуу жыйырма үч жыл ичинде жиберген **(Курани карим)** китебинде буйруктарын жана тыюу салган нерселерин билдирди. Курани карим арапча болгондуктан жана өтө ичке акыл жете албай турчу нерселерди түшүндүргөндүктөн Мухаммед алейхиссалам бул китептин башынан акырына чейин бардыгын Асхабына "алейхимуррыдван" чечмелеп берген. **"Курани каримди мен түшүндүргөндөн башка түрдө чечмелеген адам капыр болот",** - деди. Ислам аалымдары "рахима-хумуллаху таала" Пайгамбарыбыздын "саллаллаху таала алейхи ва саллам" кылган чечмелемесин Асхабы кирамдан угуп, аны бардык адамдар түшүнө ала тургандай кеңейтишти жана Тафсир китептерин жазышты. Бул аалымдар Ахли сүннөт аалымдары деп аталат. Ахли сүннөт аалымдарынын "рахима-хумуллаху таала" Курани каримди чечмелөөлөрүнөн жана айрыкча Пайгамбарыбыздын "саллаллаху таала алейхи ва саллам" **(Хадиси шариф)** деп аталган сөздөрүнөн алып жазган дин китептери **(илм-и**

**хал)** китептери деп аталат. Курани каримде Аллаху таала билдирген **(Ислам дини**н**)** туура жана жакшылап үйрөнүүнү каалаган адамдар бул илмихал китептерин окуулары керек.

Сиздерге сунулган (Жаннат жолу) илмихалынын асыл аты **(Мифтах-ул Жаннат),** б.а., Жаннат эшигинин ачкычы деп аталат. Хижри камери 885 [м. 1480] жылы Эдирне шаарында кайтыш болгон Мухаммед бин Кутбуддин-и Изники "рахима-хуллаху таала" жазган.

Улуу Ислам аалымы, сеййид Абдулхаким Эфенди "рахима-хуллаху таала" (Мифтах-ул Жаннат) илмихалынын авторунун салих зат экендигин, окуган адамдарга пайдалуу боло тургандыгын айткан. Ошон үчүн бул китепти басып чыгардык. Бир канча жеринде кошумчаланган чечмелөөлөр квадрат [] кашанын ичине алынды. Бул чечмелөө сөздөрү дагы башка китептерден тандалып алынган. Булардын эч бири жеке пикир болуп эсептелбейт. Аллаху таала бардыгыбызды аңдып турган ислам душмандарынын жана мусулман көрүнүп, жада калса, дин адамы болуп жүргөн жолдон тайган адамдардын, мазхабсыздардын, диндеги реформаторлордун тузактарына түшүп, бөлүнүп-жарынуудан сактасын! Бардыгыбызды сүйүктүү Пайгамбарынын "саллаллаху таала алейхи ва саллам" жолунда, изинде болгон **(Ахли сүннөт)** мазхабында бириктирсин! Бири-бирибизди сүйүүбүздү, жардамдашуубузду насип кылсын! Амин.

[Адам бир иш кыла турчу кезде алгач көңүлүнө бир ой-пикир келет. Муну кылгысы келет. Бул каалоосу **(Ниет)** деп аталат. Бул ишти аткаруулары үчүн дене мүчөлөрүнө [органдарына] буйрук кылат. Буйрук кылуусу **(Касд, ташаббус)** деп аталат. Дене мүчөлөрүнүн иш кылуулары (Кесб) деп аталат. Көңүлдүн аткарган иштери **(ахлак)** [куй, мүнөз] деп аталат. Көңүлгө ой-пикир алты жерден келет. Аллаху тааладан келген ой-пикир **(Вахий)** деп аталат. Вахий бир гана Пайгамбарлардын көңүлдөрүнө келет. Периштелер алып келген ой-пикирлер **(Илхам)** деп аталат. Илхам Пайгамбарлардын "алейхимуссалавату ваттаслимат"

жана салих мусулмандардын көңүлдөрүнө келет. Салих мусулмандар берген ой-пикирлер **(Насыят)** деп аталат. Вахий, илхам жана насыят дайыма жакшы болуу менен бирге пайдалуу болот. Шайтандан келген ой-пикирлер **(Васваса)** деп аталат. Адамдын өз напсинен келген ой-пикирлер **(Хева),** жаман достон келген ой-пикирлеп болсо **(Игфал)** деп аталат. Насыят бардык адамдарга берилет. Васваса жана хева капырлардын жана фасык мусулмандардын көңүлдөрүнө келет. Экөө тең жаман зыяндуу болуп саналат. Аллаху таала ыраазы болгон, жактырган нерселер **(жакшы)** деп аталат. Жактырбаган нерселери **(жаман)** деп аталат. Аллаху таала өтө мээримдүү болгондуктан жакшы жана жаман нерселерди (Курани каримде) билдирген. Жакшыларды аткарууну буйрук кылып, жамандарды тыюу салган. Бул буйрук жана тыюулар **(Ахкам-ы исламиййа)** деп аталат. Бир көңүл жакшы достордун насыяттарына жана акылга баш ийип, ахкам-ы исламиййаны карманса нурданып, таза болот. Дүнүйө жана акыретте саадатка, тынчтыкка бөлөнөт. Жаман адамдардан, зындыктардан келе турчу, алдамчы азгырык сөздөрүнө, жазган нерселерине жана напсин, шайтанды ээрчип ахкам-ы исламиййага баш ийбеген көңүл карайып бузулат. Нурдуу таза көңүл ахкам-ы исламиййаны кармануунy жактырат. Карарган көңүл жаман жоро-жолдошторду, напсини, шайтанды ээрчүүнү жактырат. Аллаху таала өтө мээримдүү болгондугу үчүн дүнүйөнү ар тарабында жаңы туулган балдардын көңүлдөрүн таза кылып жаратууда. Буларды кийин энелери, аталары жана жаман достору карартып, өздөрүнө окшотууда.]

# ЖАННАТ ЖОЛУ ИЛМИХАЛЫ

Ал-хамду лиллахиллази жеалана минат-талибина ва лил-илми минаррагыбина вас-салату вассаламу ала Мухаммадинил лази арсалаху рахматан лил-аламина ва ала Алихи ва Асхабихи ажмаин.

## ИСЛАМИЯТ

## АЛЛАХ БАР ЖАНА БИР

[Аллаху таала бардык барлыктарды жаратты. Бардык нерсе жок болчу. Бир гана Аллаху таала бар эле. Ал дайым бар. Кийин бар болгон эмес. Мурун жок болгондо Аны бар кылган бир кубаттын болуу керек болмок. Себеби, бар болбогон бир нерсени жарата турчу кубат болбосо ал дайым жок болуп, бар боло албайт. Аны жараткан кубаттын ээси дайым бар болгон болсо мына Аллаху таала бул кубаттын ээси болгон чексиз барлык. Эгерде бул жаратуучу кубат ээси болуп, кийин бар болгон деп айтыла турган болсо анда муну дагы бар кылган нерсенин табылуусу керек болот. Ушундайча чексиз санда бар кылуучулардын табылуусу керек болот. Бул болсо бар кылуучулардын башталышынын жок болуусу деген сөз. Биринчи бар кылуучунун болуучу мунун бар кыла тургандарынын да болбоосу дегенди билдирет. Бар кылуучу бар болмоюнча жоктон бар кылынган бул биз көргөн же уккан мадде жана рух ааламынын дагы болбоосу керек болот. Мадделер жана рухтар бар болгондуктан булардын бир жаратуучусунун да болуусу жана дайым бар болуусу керек.

Аллаху таала бардык нерсенин түзүлүшү болгон жөнөкөй жисмдерди жана рухтарды жана периштелерди биринчи жаратты. Жөнөкөй жисмдер азыркы күндө элемент деп аталат. Азыркы күндө жүз беш түрдүү элементтин бар экендиги белгилүү. Аллаху таала бардык маддени, бардык жисмди бул жуз беш элементтен жараткан жана жаратууда. Темир, күкүрт, карбон, кислород газы, хлор газы элементтер болуп саналат.

Аллаху таала бул элементтерди канча миллион жыл мурда жараткандыгын билдирген эмес. Булардан пайда болгон жерлерди, көктөрдү жана жандууларды да качан жаратып баштагандыгын да билдирген эмес. Жандуу жана жансыз бардык нерсенин белгилүү бир өмүрү бар. Мезгили келгенде жаратууда, өмүрү бүткөндө жок кылууда. Бир нерсени жоктон бар кылгандыгы сыяктуу бир нерседен жай-жай же болбосо дароо башка бир нерсени кылууда, биринчиси жок болуп, жаңысы бар болууда.

Аллаху таала биринчи адамды жансыз мадделерден жана рухтан жасады. Мындан мурда эч бир адам жок эле. Айбандар, өсүмдүктөр, жин жана периштелер бул алгачкы адамдан мурда жаратылды. Бул алгачкы адамдын ысымы Адам "алейхиссалату вассалам" эле. Мындан Хавва ысымында бир аял дагы жаратты. Бардык адамдар бул экөөнөн тарады. Ар бир айбандан өз тукумдары тараты. Жандуу жана жансыз бардык нерсенин ар дайым өзгөргөндүгүн көрүүдөбүз. Кадим болгон нерсе эч өзгөрбөйт. Физикалык кубулуштарда нерсенин абалдары, формалары өзгөрөт. Химиялык реакцияларда өзү, түзүлүшү өзгөрөт. Жисмдери жок болуп башка жисмдер пайда болот. Ядролук кубулуштарда элемент дагы жок болот, энергияга айланат. Ар нерсенин бири-биринен пайда болууларынын башталышы чексиз боло албайт. Жоктон бар кылынган алгачкы мадделерден пайда болуулары керек. Себеби, чексиз – бул башталышы жок деген сөз.

Ислам душмандары мусулмандардын балдарын алдоо үчүн илимпоз болуп алышат. Адамдар маймылдан жаратылды дешет. Дарвин аттуу англис доктор мына ушундай деген дешет. Булардын айткандары жалган. Дарвин мындай нерсени айткан эмес. Жандуулардын арасындагы жашоо күрөшү тууралуу айткан. **(Эволюция)** деп аталган китебинде жандуулардын айланага адаптация боло тургандыгын, ошодуктан майда өзгөрүүлөргө учурай тургандыгын жазган. Бир түр башка түргө айланат деген эмес. Англис илим кеңешинин 1980-жылы Салфорддо уюштурган жыйналышында Swansea университетинин окутуучусу Проф.

Жон Дюрант: “Дарвиндин адамдын келип чыгуусу тууралуу ойлору заманбап легенда болду. Бул легенда илимий жана социалдык өнүгүүбүзгө зыяндан башка нерсе берген жок. Эволюция жомоктору илимий изилдөөлөргө бузуучу таасирин тийгизди. Бузгунчулукка, керексиз талашып-тартышууларга жана илимге чоң өлчөмдө кыянаттык кылынуусуна жол ачты. Азыр Дарвиндин теориясы тигишинен жарылып, артына керексиз тамтыгы калбаган бузук пикирлердин жыйынтыгын калтырды”, - дейт. Проф. Дюранттын жердеши тууралуу айткан бул сөздөрү Дарвинчилерге илимге байланыштуу айтылган эң кызык жооптордун бири болуп саналат. Азыркы күндө эволюция теориясынын ар кандай маданий даражадагы түшүндүрүлгүсү келип жаткандыгынын негизги себеби идеологиялык болуп саналат. Илимий эмес. Бул теория материалисттик философияга ишендирүү үчүн курал катары колдонулууда. Адам маймылдан пайда болду деген сөз илимий сөз эмес. Жаратылыш таануга да тешеси жок. Дарвиндин дагы сөзү эмес.  Илимден, жаратылыш таануудан кабары болбогон сабатсыз Ислам душмандарынын жалгандары болуп саналат. Илимпоз, жаратылыш таануучу адам мындай тамтырак сабатсыз сөз айта албайт. Университеттен диплом алган адам оюн-күлкүнү баштап, отурган илим талында эмгектенбесе, окугандарын да унутса бул адам илимпоз боло албайт. Исламга душмандык кылып жалган ката сөздөрүн илим деп айта турган болсо коом үчүн зыяндуу, эң пас кыянат, микроп адам болот.  Анын дипломy, этикети башкаларга көргөзмө жана жаштарды алдоо үчүн тузак болот. Жалган нерселерин, жалааларын илим жана жаратылыштаануу деп айткан адамдар “Жаратылыштаануу фанаты” деп аталат. Бул фанаттарга алданбоо керек.

Аллаху таала адамдардын дүнүйөдө ырахат, тынчтык ичинде жашоолорун, акыретте дагы чексиз чексиз бакытка жетүүлөрүн каалоодо. Ошондуктан, бакытка жете турчу пайдалуу нерселерди буйрук кылды. Балээлерге себеп болчу зыяндуу нерселерге тыюу салды. Диндүү болсун, динсиз болсун, ишенсин, ишенбесин кимде ким билип же билбестен

Ислам өкүмдөрүнө, б.а., Аллаху тааланын буйрук жана тыюу салган нерселерине баш ийгенинчелик дүнүйөдө ырахат жана тынчтык ичинде жашайт. Пайдалуу дарынын колдонгон адамдын дарттан, кыйынчылыктан кутулганы сыяктуу болуп саналат. Азыр динсиз, ыймансыз көп адамдын жана элдердин бир нече иштерде ийгиликке жетүүлөрү Курани каримдин өкүмдөрүнө ылайык эмгектенүүлөрүнөн улам болууда. Курани каримге уюп, акыретте чексиз бакытка жетүү үчүн буга ишенүү менен уюш керек.

Аллаху тааланын биринчи буйругу **(Ыйман)** келтирүү. Биринчи тыюу салган нерсеси болсо (Куфур). Ыйман деген нерсе Мухаммед алейхиссаламдын Аллаху тааланын акыркы Пайгамбары экендигине ишенүү болуп эсептелет. Аллаху таала Ага буйруктарын жана тыюу салган нерселерин арапча **(Вахий)** кылган. Б.а., бир периште аркылуу билдирип, Ал болсо булардын бардыгын адамдарга билдирген. Аллаху тааланын бир периште аркылуу араб тилинде билдирген нерселери **(Курани карим)** деп аталат. Курани каримдин бардыгы жазылган китеп **(Мысхаф)** деп аталат. Курани карим Мухаммед алейхиссаламдын сөзү эмес. Аллах каламы. Эч бир адам андай туура сүйлөй албайт. Курани каримде билдирилген нерселердин бардыгы (Исламият) деп аталат. Бардыгына көңүлү менен ишенген адам **(Момун)** же **(Мусулман)** деп аталат. Бирөөнү болсо да жактырбоо ыймансыздык, б.а., **(Куфр)** [Аллахка душман болуу] деп аталат. Кыяматка, жиндин, периштелердин бар экендигине, Адам Пайгамбардын "алейхиссалату вассалам" бардык адамдардын атасы экендигине жана алгачкы Пайгамбар экендигине ишенүү бир гана көңүл аркылуу болот. Булар **(Ыйман), (Итикад), (Акаид)** маалыматтары деп аталат. Дене менен жана көңүл менен аткарыла турчу жана сактана турчу нерселерге ишениш дагы, аткарыш дагы же сактаныш дагы керек. Булар **(Ахкам-ы илахиййа)** маалыматтары деп аталат. Буйрук кылынгандары **(Фарз),** тыюу салынгандары **(Харам)** деп аталат. Көрүнүп тургандай, ибадаттардын милдет экендигине ишенбеген, маани бербеген адам

(Капыр) [Аллахка душман] болот. Буларга ишенип, бирок, орундабаган адам капыр болбойт. Бул **(Фасык)** деп аталат. Ислам маалыматтарына ыйман келтирип, колунан келишинче орундаган момун **(Салих мусулман)** [жакшы адам] деп аталат. Аллаху тааланын ыраазылыгын, сүйүүсүн табуу үчүн Исламиятты карманган жана бир муршидди сүйгөн мусулман **(Салих)** [жакшы адам] деп аталат. Аллаху тааланын ыраазылыгына, сүйүүсүнө ээ болгон адам **(Ариф)** же **(Вали)** [Олуя] деп аталат. Башка адамдардын дагы бул сүйүүгө ээ болууларына себепчи болгон Олуя **(Муршид)** деп аталат. Бул мубарек, тандалган адамдардын бардыгы **(Садык)** деп аталат. Булардын бардыгы салих. Салих момун Тозокко эч кирбейт. Капыр адам сөзсүз Тозокко кирет. Тозоктон эч качан чыкпайт, чесиз азап тартат. Капыр адам ыйман келтире турган болсо бардык күнөөлөрү кечирилет. Фасык адам тообо кылып, ибадаттарын орундап баштаса Тозокко кирбейт, салих момундар сыяктуу түптүз Бейишке кирет. Тообо кылбаса же шапаат менен же себепсиз кечирилип түз Бейишке кирет же болбосо Тозокто күнөөлөрү канча болсо ошончо күйүп бүткөндөн кийин Бейишке кирет.

Курани карим ошол замандагы адамдар сүйлөшкөн арапча грамматикага ылайык түрдө келген жана назым түрүндө. Б.а., ыр сыяктуу ирет ичинде. Арап тилинин ичке өзгөчөлүктөрүнө ылайык. Беди, Баян, Меани жана Белагат илимдеринин бардык ичке өзгөчөлүктөрүнө ылайык. Ошондуктан, түшүнүү өтө оор. Арап тилинин ичкеликтерин билбеген адам арапча окуп жазганды билсе да Курани каримди жакшы түшүнө албайт. Бул ичкеликтерди билгендер дагы түшүнө алышкан эмес, көп жерлерин Пайгамбарыбыз түшүндүрүп ачыктап берген. Расулуллахтын "саллаллаху алейхи ва саллам" бул түшүндүрмөлөрү **(Хадиси шариф)** деп аталат. Асхабы кирам "рыдвануллахи таала алейхим ажмаин" Пайгамбарыбыздан "саллаллаху таала алейхи ва саллам" угуп үйрөнгөн нерселерин жаштарга билдиришкен. Убакыт өткөн сайын көңүлдөр карарып, өзгөчө жаңыдан мусулман болгондор Курани каримден өздөрүнүн жетилбеген акылдары

менен жана кыска көз караштары менен маани чыгарууга белсенишкен, Пайгамбарыбыз билдирген нерселерге дал келбеген нерселерди түшүнүп алышкан. Ислам душмандары да бул бөлүнүүнү пайдаланышып жетимиш эки түрдүү бузук, жолдон адашкан ишенимдер пайда болгон. Мындай адашкан мусулмандар **(Бидат ээлери)** же **(**Адашкандар**)** деп аталат. Жетимиш эки бидат фыркасынан болгондордун бардыгы сөзсүз Тозокко киришет, бирок, момун болгондуктары үчүн Тозокто чексиз калышпайт, чыгып Бейишке киришет. Ишеними Курани каримде жана хадиси шарифтерде ачык билдирилген бир маалыматка моюн сунбаса мунун ыйманы кетет. Бул **(Мулхид)** деп аталат. Мулхид өзүн мусулманмын деп ойлойт.

Итикад маалыматтарын, б.а., ишениш керек болгон дин маалыматтарын Асхабы кирамдан "рыдвануллахи таала алейхим ажмаин" туура үйрөнүп, китептерине жазган Ислам аалымдары **(Ахли сүннөт)** аалымдары деп аталат "рахметуллахи таала алейхим ажмаин". Булар төрт мазхабдын биринде ижтихад даражасына көтөрүлгөн аалымдар болуп саналат. Бул аалымдар Курани каримдин маанисин өз акылдары менен, өз көз караштары менен түшүнүүгө тырышкан эмес, бир гана Асхабы кирамдан үйрөнгөндөрүнө ишенишкен. Өздөрү түшүнгөн нерселерге уйбастан Пайгамбарыбыз билдирген туура жолду жайышкан. Осмон мамлекети мусулман болгон жана Ахли сүннөт ишениминде болгон.

Жогоруда билдирилгендерден түшүнүктүү болгондой жана бир нече баалуу китептерде жазылгандай дүнүйөдө жана акыретте балээлерден кутулуу жана ырахат, бактылуу жашоо үчүн алгач Ахли сүннөт аалымдары "рахметуллахи таала алейхим ажмаин" билдиргендей ыйман келтирүү, б.а., үйрөнүү жана бардыгына ынануу керек. Ахли сүннөт ишениминде болбогон адам же (Бидат ээси), же (Мулхид), б.а., капыр болот. Ыйманы жана ишеними туура болгон момун адамдын экинчи милдети салих болуу. Б.а., Аллаху тааланын сүйүүсүн, ыраазылыгын табуу. Бул үчүн көңүл менен, дене

менен орундолуусу жана сактануусу керек болгон Ислам маалыматтарын үйрөнүп, буларга ылайык түрдө жашоо керек. Б.а., ибадат кылуу керек. Ахли сүннөт аалымдары “рахима-хумуллаху таала” ибадат маалыматтарын түшүндүрүүдө төрткө бөлүнүшкөн. Төрт (Мазхаб) пайда болгон. Аз жана маанилүү болбогон иштерде бөлүнүү болгондуктан жана ыймандарында бирге болгондуктары үчүн бири-бирин сүйүшөт жана урмат кылышат. Ар бир мусулмандын бул төрт мазхабдан бирине карманып ибадат кылуу керек. Бул төрт мазхабдын бирине уйбаган адамдын Ахли сүннөттөн чыга тургандыгы Тахтавинин (Дурр-ул-мухтар) хашиясы (чечмелемеси) Зебайых бөлүмүндө жазылган.

Согушта туткунга алынган капыр же тынчтык кездеги бир капыр адам мен мусулман болдум деген кезде ага ишенилет. Бирок, мунун **(Ыймандын а**лты шартын) дароо үйрөнүүсү керек. Кийин фарздарды жана харамдарды кезеги келгенде жана мүмкүнчүлүк табары менен дароо үйрөнүүсү жана үйрөнгөн нерселерине уйуусу керек. Эгер үйрөнбөсө же үйрөнгөндөрүнүн бирине да маани бербесе, аткарбаса, Аллаху тааланын динине маани бербеген болот. Ыйманы жок болот. Мындай ыйманы кеткен адам **(Муртад)** деп аталат. Муртаддардан дин адамы болуп көрүнүп мусулмандарды алдагандар (Зындык) деп аталат. Зындыктарга жана алардын жалгандарына алданбоо керек. Бир адам дүнүйөлүк пайдасы үчүн алданбай, бирок, мусулмандыкты билбеген абалда балакатка кирген болсо бул адамдын муртад өкүмүндө боло тургандыгы **(Сийер-и Кебир Шархы)** котормосунун жүз он алтынчы бетинде жана **(Дурр-ул-мухтар)** китебинде, капырдын никеси тууралуу жазуунун акырында жазылган. **(Дурр-ул-мухтар)** китебинде капырдын никеси тууралуу жазуунун акырында никелүү мусулман кыз балакатка келгенде мусулмандыкты билбесе никесинин бузула тургандыгы [б.а., муртад боло тургандыгы] жазылган. Аллаху тааланын сыпаттарын ага үйрөтүү керек. Ал дагы буларды кайталап, буларга ынандым деши керек. Ибни Абидин “рахима-хуллаху таала” муну түшүндүрүп

жатып мындай дейт: “Кыз кичине кезинде эне-атасына уйган абалда мусулман болуп эсептелет. Балакатка кирген кезде эне-атасынын динине уйуусу уланбайт. Исламиятты билбестен балакатка кирери менен муртад болот. Ыйман келтириш керек болгон нерселерди укканы менен, б.а., **(Ла илахе иллаллах Мухаммадун расулуллах)** десе мусулман болбойт. **(Аманту биллахи**де) болгон алты нерсеге ишенген жана Аллаху тааланын буйруктарын жана тыюуларын кабыл кылдым деген адам мусулман болот.“ Бул жерден белгилүү болгондой ар бир мусулман адам балдарына (Аманту биллахи ва Малаикатихи ва Кутубихи ва Русулихи вал Йавмил-ахири ва бил Кадери хайрихи ва шаррихи миналлахи таала вал-басу бадалмавти хаккун Ашхаду ан Ла илахе иллаллах ва Ашхаду анна Мухаммадан абдуху ва расулуху) деп жаттатуусу керек жана маанисин жакшылап түшүндүрүүсү керек. Бала бул алты нерсени жана исламияттын буйруктарынан жана тыюуларынан бирин үйрөнбөсө жана ишенгендигин айтпаса балакатка кирген кезде мусулман болбойт, муртад болот. Бул алты нерсе тууралуу **(Херкесе Лазым Олан Иман)** китебинде кеңири маалымат бар. Ар бир мусулман адам бул китепти окуп, балдарына да окутуп, ыймандарын бекемдөөлөрү жана бардык тааныган адамдарынын да окуулары үчүн өтө аракет кылуусу керек. Ошондуктан, балдарыбыздын муртад болуп чоңойбоолору үчүн өтө дыкат болуубуз керек. Аларга кичине кезинде эле ыйманды, исламды, дааратты, гусулду, намазды үйрөтүүбүз керек! Эне-атанын биринчи вазыйпасы балдарын мусулман кылып тарбиялоо.

**(Дурер ва Гурер)** китебинде мындай деп жазылган: “Муртад болгон эркек адамга мусулман бол деп айтылат. Шектенген нерсеси түшүндүрүлөт. Убакыт сураса үч күн камалат. Тообо кылса кабыл кылынат. Тообо кылбаса хаким (сот) тарабынан өлтүрүлөт. Муртад болгон аял өлтүрүлбөйт. Мусулман болгонго чейин камалат. Дар-ул-харбга (мусулман эмес мамлекетке) качса ал жерде жария болбойт. Туткундала турган болсо жария болот. Муртад болгондо нике жоюлат. Бардык мал-оокаты анын мүлкүнөн чыгат. Кайрадан

мусулман болсо кайрадан мүлк ээси болот. Өлсө же капыр мамлекетке качканда [же капыр мамлекетте капыр болсо] мусулман мураскоруна калат. [Мураскору жок болсо Байтул-малдан акысы болгондордуку болот.] Муртад муртадга мураскор боло албайт. Мусулмандарга олжо болот. Соода-сатык жана ижара келишимдери жана да хадия берүүсү батыл болот. Кайрадан мусулмандыкка кайта турган болсо сахих абалга кайтат. Алгачкы ибадаттарын казасын өтөбөйт. Бирок, кайрадан ажылык кылуусу керек болот." Ыймандан кийин биринчи болуп үйрөнүлө турчу нерсе – даарат, гусул алуу жана намаз.

Ыймандын алты шарты: Аллаху тааланын бар экендигине жана бир экендигине ынануу, Периштелерге, Пайгамбарларга, Китептерге, Акыретте болчу нерселерге, Каза жана Тагдырга ыйман. Илгериде буларды өзүнчө-өзүнчө ачыктайбыз.

Сөздүн кыскасы, көңүл жана дене менен исламдын буйрук кылган жана тыюу салган нерселерине уюу керек, көңүл Аллаху тааланы унутуп коюудан сак болуусу керек. Көңүлү сак болбогон [б.а., Аллаху тааланын барлыгын, улуктугун жана Бейиш жакшылыктарын, Тозок азаптарын эстебеген, ойлонбогон] адамдын денесинин Исламиятка баш ийүүсү кыйын болот. Фыкх аалымдары фатваларды билдиришет. Булардын аткарылуусун жеңилдетүү Аллах адамдарынын иши. Дененин Исламиятты сүйүү менен кармануусу үчүн көңүлдүн таза болуусу керек. Бирок, бир гана көңүлдүн таза болуусуна, ахлактын таза болуусуна маани берип, дененин исламиятка уйуусуна маани бербеген адам **(Мулхид)** болот. Мунун напсинин жалтыроосу менен пайда болгон [кайыптан кабар берүү, ооруларды үйлөп сакайтуу] сыяктуу адаттан тыш ийгиликтери **(Истидраж)** болуу менен бирге ал адамдын өзүн жана аны ээрчигендерди жаханнамга түртөт. Көңүлдүн тазарып, напсинин мутмаинна (баш ийген) болгондугунун белгиси дененин исламиятка сүйүү менен уйуусу болуп саналат. Сезүү органдарын жана денесин исламиятка уйдурбагандардын (Көңүлү таза,сен көңүлүнө кара!) деп айтуулары бош сөз болуп эсептелет. Бул сөздөрү менен өздөрүн жана айланасындагыларын алдап жатышат.]

## ЫЙМАНДЫН СЫПАТТАРЫ

Ахли сүннөт аалымдары билдиргендей ыймандын сыпаттары алты:

**АМАНТУ БИЛЛАХИ:** Мен Аллаху азим-уш-шандын барлыгына жана бирлигине ынандым, ыйман келтирдим.

Аллаху азим-уш-шан бар жана бир.

Шериги жана назири жок. (Ортогу жана окшошу жок.)

Мекенден муназзах. (Бир жерде эмес.)

Кемал сыпаттар менен сыпаттанган. Кемал сыпаттары бар.

Жана кемчилик сыпаттардан бери. Анда кемчилик сыпаттар болбойт.

Кемал сыпаттар Аллаху азим-уш-шанда болот. Кемчилик сыпаттар бизде болот.

Бизде болгон кемчилик сыпаттар колсуз, бутсуз, көзсүздүк жана оору мене сактык, жеп-ичүү жана буларга окшогон бир канча нерселер.

Аллаху азим-уш-шанда болгон сыпаттар - жер-асманда жана абада, сууларда, жер бетинде жана топурак алдында жашап жаткан түрдүү макулуктарды жаратуусу жана акылыбыз жеткен жана алсыздыгыбыз менен бир канчасына акылыбыз жетпеген көптөгөң макулуктарды ар дайым барлыкта кармап туруусу жана бардык макулуктардын ырыскыларын берүүсү жана башка кемал сыпаттар болуп саналат. Кадир-и мутлак. Ар бир барлык Аллаух азим-уш-шандын кемал сыпаттарынан бир туунду болуп саналат.

Аллаху азим-уш-шан тууралуу биздин билүүбүз важиб болгон сыпаттар жыйырма эки. Жана да жыйырма эки мухал сыпаттар бар.

Важиб керек дегенди билдирет. Бул сыпаттар Аллаху азим-уш-шанда болот. Мухал болгондор болбойт. Мухал важибдин карама-каршысы. Бар боло албайт дегенди түшүндүрөт.

Аллаху азим-уш-шан тууралуу биздин билүүбүз важиб болгон сыфат-ы нафсиййа бирөө: **Вужуд**, б.а., бар болуу.

Аллаху азим-уш-шандын бар болуусунун накылдан далили Аллаху тааланын **(Иннани эналлаху)** кавл-и шарифи болуп саналат. Акыл менен далили болсо бул ааламдарды жараткан [жоктон бар кылган], бир халык [жаратуучу] албетте, мавжуд, албетте, бар. Мавжуд болбоо мухал болуп саналат.

Сыфат-ы нафсиййа – зат Ансыз жана Ал затсыз тасаввур болбойт, б.а., элестетилбейт дегенди билдирет.

## СЫФАТ-Ы ЗАТИЙЙА

Аллаху азим-уш-шан тууралуу биздин билүүбүз важиб болгон сыфат-ы затиййа бешөө: Булар **(Улухиййат сыпаттары)** деп аталат.

**1- Кыдем** – Аллаху азим-уш-шандын барлыгынын башталышы болбоо.

**2- Бека** – Аллаху азим-уш-шандын барлыгынын акыры болбоо, бул важиб-ул-вужуд деп айтылат. Накыл менен далил Аллаху тааланын Хадид сүрөсүндөгү үчүнчү аяти каримасы болуп саналат. Акыл менен далил барлыгынын башталышы жана акыры болсо кийин бар болгон болуп алсыз жана кемчиликтүү болмок. Алсыз жана кемчиликтүү болгон нерсе башкасын жарата албайт. Аллаху азим-уш-шанга катыштуу мухал.

**3- Кыйам би-нафсихи** – Аллаху азим-уш-шан заты менен сыпаттарында жана иштеринде эч кимге муктаж болбоосу. Накыл менен далил Мухаммед “алейхиссалам” сүрөсүнүн акыркы аяти каримасы. Акыл менен далил бул сыпаттар Анда болбогондо алсыз жана кемчиликтүү болмок. Алсыз жана кемчиликтүү болуу Аллаху азим-уш-шанга катыштуу мухал.

**4- Мухалафатун лил-хавадис** - Аллаху азим-уш-шан затында жана сыпатында эч кимге окшобоосу. Накыл менен далил Аллаху тааланын Шура сүрөсүндөгү он биринчи аяти

каримасы болуп саналат. Акыл менен далил бул сыпаттар Анда жок болгондо алсыз жана кемчиликтүү болмок. Алсыз жана кемчиликтүү болуу Аллаху ази-уш-шанга катыштуу мухал.

**5- Вахданиййат** – Аллаху азим-уш-шандын заты менен сыпатында жана иштеринде шериги жана окшошу жок. Накыл менен далил Аллаху тааланын Ихлас сүрөсүндөгү биринчи аяти каримасы. Акыл менен далил, эгер ортогу болсо аалам жок болуп кетер эле. Бири бир нерсенин жаратуусун, башкасы жаратпоосун тилемек.

[Аалымдардын көбүнүн пикирлери боюнча **(Вужуд),** б.а., бар болуу өзүнчө сыпат болуп саналат. Ушундайча **(Сыфат-ы затиййа)** алтоо болууда.]

## СЫФАТ-Ы СУБУТИЙЙА

Аллаху азим-уш-шан тууралуу биздин билүүбүз важиб болгон сыфат-ы субутиййа сегиз: Хайат, илим, басар, ирада, кудрат, келам, таквин.

Бул сыпаттардын маанилери булар:

**1- Хайат** – Аллаху азим-уш-шандын тирүү болуусу. Накыл менен далил Аллаху тааланын Бакара сүрөсүндөгү эки жүз элүү бешинчи аяти каримасынын башкы бөлүгү. Акыл менен далили Аллаху азим-уш-шан тирүү болбосо бул макулуктар жаралмак эмес.

**2- Илим** – Аллаху таала илим ээси. Накыл менен далил Аллаху тааланын Хашр сүрөсүндөгү жыйырма экинчи аяти каримасы. Акыл менен далил Аллаху таала илим ээси болбосо алсыз жана кемчиликтүү болмок. Алсыз жана кемчиликтүү болуу Ага катыштуу мухал.

**3- Сам** – Аллаху азим-уш-шан угат. Накыл менен далил Аллаху тааланын Исра сүрөсүндөгү биринчи аяти каримасы. Акыл менен далил эгер угуусу болбогондо алсыз жана кемчиликтүү болмок. Алсыз жана кемчиликтүү болуу Аллаху азим-уш-шанга катыштуу мухал.

**4- Басар** – Аллаху азим уш-шан көрүүчү. Накыл менен далил Аллаху тааланын Исра сүрөсүнүн биринчи аяти каримасы. Акыл менен далил эгер Аллаху тааланын көрүүсү болбогондо алсыз жана кемчиликтүү болмок. Алсыз жана кемчиликтүү болуу Аллаху азим-уш-шанга катыштуу мухал.

**5- Ирада** – Аллаху азим-уш-шандын каалоосунун болуусу. Ал каалаган нерсе болот. Ал каалабаса эч бир нерсе болбойт. Барлыктарды каалап, жараткан. Накыл менен далил Аллаху тааланын Ибрахим сүрөсүнүн жыйырма жетинчи аяти каримасы. Акыл менен далил эгер каалоосу болбогондо алсыз жана кемчиликтүү болмок. Алсыз жана кемчиликтүү болуу Аллаху азим-уш-шанга катыштуу мухал.

**6- Кудрат** – Аллаху азим-уш-шандын бардык нерсеге күчүнүн жетүүсү. Накыл менен далил Аллаху тааланын Ал-и Имран сүрөсүндөгү жүз алтымыш бешинчи аяти каримасы. Акыл менен далил эгер күчү жетпесе алсыз жана кемчиликтүү болмок. Алсыз жана кемчиликтүү болуу Аллаху азим-уш-шанга катыштуу мухал.

**7- Келам** – Аллаху азим-уш-шан сүйлөөчү. Накыл менен далил Аллаху тааланын Ниса сүрөсүндөгү жүз алтымыш төртүнчү аяти каримасы. Акыл менен далил эгер сүйлөөсү болбогондо алсыз жана кемчиликтүү болмок. Алсыз жана кемчиликтүү болуу Аллаху азим-уш-шанга катыштуу мухал.

**8- Таквин** – Аллаху азим-уш-шан халык, жаратуучу. Бардык нерсени жараткан, жоктон бар кылган - Ал. Андан башка жаратуучу жок. Накыл менен далил Аллаху тааланын Зумер сүрөсүндөгү алтымыш экинчи аяти каримасы. Акыл менен далил жерде жана асманда түрдүү макулуктары бар жана бардыгын жараткан – Ал. Андан башканы (жаратуучу) деп айтуу куфур болот. Адам бир нерсени жарата албайт.

Аллаху азим-уш-шан тууралуу биздин билүүбүз важиб болгон сыфат-ы маневиййа сегиз: Хаййун, Алимун, Семиун, Басирун, Муридун, Кадирун, Мутекеллимун, Мукеввинун.

Бул сыфат-ы шарифтердин маанилери булар:

**1- Хаййун** - Аллаху азим-уш-шан тирүү болуучу.

**2- Семиун** - Аллаху азим-уш-шан семи сыпаты менен угуучу.

**3- Басирун** - Аллаху азим-уш-шан көрүүчү.

**4- Муридун** - Аллаху азим-уш-шан ирада сыпаты менен каалоочу.

**5- Алимун** - Аллаху азим-уш-шан илим сыпаты менен билүүчү.

**6- Кадирун** - Аллаху азим-уш-шан кудурет сыпаты менен күчү жетүүчү.

**7- Мутакаллимун** - Аллаху азим-уш-шан келам сыпаты менен сүйлөөчү.

**8- Мукаввинун** – Аллаху таала бардык нерсени жаратуучу.

Аллаху таалага катыштуу мухал болгон сыпаттар булардын карама-каршысы болуп саналат.

**ВА МАЛАИКАТИХИ:** Жана да, мен Аллаху азим-уш-шандын периштелерине ишендим, ыйман келтирдим. Аллаху азим-уш-шандын периштелери бар. Аларды нурдан жараткан. Жисм болушат. [Бул жердеги жисм физика китептеринде жазылган зат эмес.] Жешпейт, ичишпейт. Аларда эркек, ургаачы болбойт. Асмандан жерге түшүшөт жана жерден асманга чыгышат. Жана да бир абалдан бир абалга киришет. Көз ачып-жумганчалык дагы Аллаху таалага каршы келишпейит жана биз сыяктуу күнөө кылышпайт. Алардын ичинде мукарреблер жана Пайгамбарлар бар.

Баарынан үстөм болгондору Жабраил, Микаил, Исрафил, Азраил “алейхиссалам”. Бул төртөө бардык периштелердин Пайгамбарлары. Алардын ар бирин Аллаху азим-уш-шан бир кызматка койгон. Кыяматка чейин башка кызмат менен алектенишпейт.

**ВА КУТУБИХИ:** Аллаху азим-уш-шандын китептерине ишендим, ыйман келтирдим.

Аллаху азим-уш-шандын китептери бар. Курани каримде билдирилген жүз төрт китеп. Жүзү кичи китеп. Булар (сухуф) деп аталат. Жана да төртөө чоң китеп. **Тоорат** хазрети Муса алейхиссаламга, **Забур** хазрети Давуд алейхиссаламга, **Инжил** хазрети Иса алейхиссаламга, **Курани карим** биздин пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссаламга түшүрүлгөн. Бүгүнкү күндө яхудилер жана христиандар окуп жүргөн **(Тоорат)** жана **(Инжил)** тууралуу **(Жеваб Веремеди)** аттуу китебибизде кеңири маалымат бар.

Жүз сухуфтун ону Хазрети Адем алейхиссаламга, элүү сухуфу Шит алейхиссаламга, отуз сухуфу Идрис алейхиссаламга, он сухуфу Ибрахим алейхиссаламга түшкөн. Булардын бардыгын Жабраил алейхиссалам түшүргөн. Бардыгынын акырында Курани карим түшүрүлгөн. Курани азим-уш-шандын түшүрүлүүсү аз-station аят-аят болуп отуруп жыйырма үч жылда толукталган. Жана анын өкүмү кыяматка чейин баки (түбөлүк) бойдон калат. Несх болуудан [өкүмдөрү жоюлуудан] жана адамдардын бурмалоо жана өзгөртүүлөрүнөн корголгон.

**ВА РУСУЛИХИ:** Мен Аллаху азим-уш-шандын Пайгамбарларына “алейхимуссалавату ваттаслимат” ыйман келтирдим.

Аллаху тааланын Пайгамбарлары “Алейхимуссалавату ваттаслимат бар”. Пайгамбарлардын бардыгы адам. Биринчиси Адем “алейхисалам” жана акыркысы биздин Пайгамбарыбыз Хазрети Мухаммед Мустафа “саллалаху таала алейхи ва саллам”. Бул экөөнүн арасында көп Пайгамбар “алейхимусалавату ваттаслимат” келип кеткен. Алардын санын Аллаху таала билет.

Пайгамбарлар “алейхимусалавату ваттаслимат” тууралу биздин билүүбүз важиб болгон сыпаттар бешөө: Сыдк, Аманат, Таблик, Исмет, Фетанат.

**1- Сыдк** - бардык Пайгамбарлар “алейхимусалавату ваттаслимат” сөздөрүндө саадык, чынчыл болушат. Ар бир сөзү туура.

**2- Аманат** – алар аманатка кыянат кылышпайт.

**3- Таблик** – алар Аллаху тааланын буйругун жана тыюларынын бардыгын билип, үмөттөрүнө билдиришет жана жеткиришет.

**4- Исмат** – чоң жана кичине бардык күнөлөрдөн алыс. Эч бир күнө кылышпайт. Адамдардан масум болгон (күнөөдөн таза болгондор) бир гана Пайгамбарлар. (Булардан башкаларды күнөсүз деп айткандар - Шиилер)

**5- Фатанат** – Бардык Пайгамбарлар "алейхимусалавату ваттаслимат" бардык адамдардан акылдуу болот.

Пайгамбарлар "алейхимусалавату ваттаслимат" үчүн жаиз болгон беш сыпат бар: Алар ичип жешет, оорушат, өлүшөт, өмүрүн өзгөртөт. Дүнүйөнү мүлдөм жакшы көрүшпөйт.

Курани каримде касиеттүү аттары билдирилген жыйырма сегиз Пайгамбар бар. Аларды билүү ар бир адам үчүн важиб делген.

**Пайгамбарлардын ысымдары** "алейхимуссалавату ваттаслимат" :

Адем, Идрис, Нух, Шис(Шит), Худ, Салих, Лут, Ибрахим, Исмаил, Исхак, Якуб, Йусуф, Шуаиб, Муса, Харун, Давуд, Сулейман, Йунус, Илияс, Элйеса, Зул-кифл, Аййуб, Зекериййа, Яхйа, Иса, Мухаммед "салаватуллахи ала набиййина ва алейхим". Узейр жана Локман жана Зулкарнайндын пайгамбарлыгы тууралуу бир пикирге келишим болгон эмес. Буларды жана Хызыр алейхиссаламдын аалымдардын бир бөлүгү олуя деп айтышкан. Мектубат-ы Масумиййа 2.Т., 36-чы мектубунда Хызырдын пайгамбар болгондугун билдирген кабардын кубаттуу экендиги жазылган. 182-чи мектубунда Хызыр алейхиссаламдын адам келбетинде көрүнүүсү жана кээ бир иштерди аткаруусу Анын тирүү экендигин көрсөтпөйт. Аллаху таала Анын жана бир канча пайгамбардын жана олуялардын рухтарын адам келбетинде көрүнүүсүнө уруксат берген. Аларды көрүү тирүү экендиктерин көрсөтпөйт деп айтылган.

Жана да сага аткарууң керек болгон нерсе - алгачкы пайгамбар болгон Адем “алейхиссаламдын” тукумунанмын жана акыр заман Пайгамбары Мухаммед “алейхиссалату вассаламдын” дининен жана үммөтүнөнмүн, алхамдулиллах деп айтууң. Ваххабилер Адем алейхиссаламдын пайгамбар экендигине ишенишпейт. Ушул үчүн жана мусулмандарды мушрик дешкендиктери үчүн капыр болушууда.

**ВАЛ-ЙАВМИЛ-АХИРИ:** Кыямат күнүнө ишендим. Ыйман келтирдим. Себеби, Аллаху таала кабар берген. Кыямат күнү кабырдан турган кезде башталат. Жаннатка же Жаханнамга киргенге чейин уланат. Бардыгыбыз өлүп кайра тирилсек керек. Жаннат жана Жаханнам жана мизан [Тараза] жана сырат көпүрөсү, хашр [жыйналуу] жана нашр [Жаннатка жана Жаханнамга тароо], кабыр азабы, мункар жана накир аттуу эки периштенин кабырдагы суроосу хак, чындык.

**ВА БИЛ-КАДЕРИ ХАЙРИХИ ВА ШАРРИХИ МИНАЛЛАХИ ТААЛА:** Ошондой эле жакшылык жана жамандык, болгон жана боло турган нерселердин бардыгы Аллаху азим-уш-шандын тагдыры менен, б.а., эзелде билүүсү жана тилөөсү, мезгили келгенде жаратуусу, лавх-ил махфузга жазуусу менен боло тургандыгына ишендим, ыйман келтирдим. Көңүлүмдө эч бир шек жок.

**Ашхаду ан ла илаха иллаллах ва ашхаду анна Мухаммадан абдуху ва расулух.**

Ошондой эле, итикадда [б.а., ишениле турчу нерселерде] мазхабым **(Ахли сүннөт ва жамаат)** мазхабы. Мен ушул мазхабданмын. Калган жетимиш эки фырканын ишенимдери жаңылыш жана бузук. Жаханнамга барышат.

[Асхаб-ы кирамдын “алейхимуррыдван” бардыгын сүйгөндөр **(Ахли сүннөт)** деп аталат. Асхаб-ы кирамдын бардыгы аалым жана адилеттүү адамдар болушкан. Адамзаттын мырзасынын “саллаллаху алейхи ва саллам” сухбатында, кызматында болушкан. Эң аз сухбатында болгону дагы Асхаб-ы кирамдан болбогон эң бийик даражадагы

Олуялардан дагы жогору турат. Ошол Ислам Күнүнүн, Ошол Аллаху тааланын сүйүктүүсүнүн бир сухбатында, бир таважжухунда пайда болгон абалдар, ошол ыйык деми жана көз караштарынын таасири менен пайда болгон кемелдиктер ошол тынчтыкка, ошол жакындык бактысына ээ боло албагандарга насип болгон эмес. Асхаб-ы кирамдын бардыгы "рыдвануллахи таала алейхим ажмаин" биринчи сухбатында эле напсилерине уйуудан кутулушкан. Бардыгын сүйүүгө буйрук кылындык. **(Ширатул Ислам)** шархынын биринчи беттеринде: "Асхабы кирамдын "алейхимуррыдван" бардыгы тууралуу мүмкүн болушунча жакшы сөз айткыла, алардын эч бирине тил тийгизүүдөн сактангыла", - деп жазылган. Жетимиш эки фыркадагылардын ифрат кылып, бири чегинен ашты, кээ бири тефрит кылып, чегине жете албай алардын акыларын өтөй алган жок, кээ бири акылдарына ишеништи, кээ бири философияга жана эски грек философторуна алданышты. Мына ушундайча Ислам done динде болбогон, жада калса, тыйуу салынган нерселерди аткарышты. Бидатка жармашышты. Сүннөттү, б.а., Исламиятты таштап коюшту. Абу Бакри Сыддык, Хазрети Омар "радыйаллаху анхума" сыяктуу Асхабы кирамдын "алейхимуррыдван" ижма менен эң жогору даражада болгондорун, жада калса, Пайгамбарыбызды дагы "алейхиссалам" көрө албагандар чыккан. Пайгамбарыбыздын миражга денеси жана руху менен бирге алып барылгандыгын четке каккандар дагы чыккан.

Бүгүнкү күндө да ислам аалымы болуп таанылып, бирок, жетимиш эки фырканын эң зыяндуусу (Исмаилиййа) оозу менен сүйлөгөн бечара адамдар көрүлүүдө. Пайгамбарыбыздын "алейхиссалам" энелеринин жана аталарынын капыр экендигин жана Пайгамбарыбыздын "алейхиссалам" пайгамбарлыгы билдирилүүдөн мурда буттарга курмандык чалгандыктарын айтышып, буга далил катары кээ бир шии китептерин көрсөтүшүп, ушулар сыяктуу бузгунчу жазуулар менен таза жаштарды алдоого, ууландырууга аракет кылышууда. Мына ушундайча

бузгунчулардын максаттары Ислам динин балталоо, жаштардын ыймандарын уурдоо, аларга куфурду жугузуу экендиги ачыкча белгилүү болууда. Хадиси шарифте: **“Курани каримге өз акылы менен маани берген адам капыр болот”,** - деп буюрулду. Дин аалымдары адептүү болушкан. Өтө дыкат сүйлөшкөн жана жазышкан. Жаңылыш бир нерсе айтып албайын деп көп ойлонушчу. Өйдө- төмөн сүйлөө, исламиятты **(Адиллаи шарийийадан),** б.а., төрт башкы булактан албастан өздөрүнүн ката пикирлери менен жана бузук ойлору менен түшүндүрүүгө белсенүү ислам аалымынын эмес карапайым мусулман адам дагы кыла турчу иш эмес. Пайгамбарыбыздын “саллаллаху алейхи ва саллам” жана Асхабы кирамдын “рыдвануллахи таала алейхим ажмаин” улуктугун түшүнө албаган жахилдердин (сабатсыздардын) итикадды кемирген бузгунчу сөздөрүн жана жазган нерселерин өлтүрө турган уу деп билишибиз керек.

Фарсча ыр саптарынан котормо:

***Ыйманыма чабуулдарынан жалбырактай титиреймин.***

Аллаху таала көңүлдөрүбүздө сүйгөндөрүнүн сүйүүсүн арттырсын. Душмандарын сүйүү деген балээге түшүрбөсүн! Бир көңүлдө ыйман бар экендигинин белгиси – Аллаху тааланын сүйгөндөрүн сүйүү, сүйбөгөндөрүн сүйбөө.]

Амалда мазхаб төртөө: Имам Азам, Имам Шафии, Имам Малик, Имам Ахмед бин Ханбалдын “рахметуллахи алейхим” мазхабдары.

Бул төрт мазхабдын кайсыдыр бирин кармануу керек. Төртөөнүн мазхабы тең хак жана туура. Төртөө тең Ахли сүннөт. Биз Имам азамдын мазхабындабыз. Бул мазхабда болгондор **(Ханафи)** деп аталат. Имам азамдын мазхабы туура. Ката болуп калуу ыктымалы дагы бар. Калган үч мазхаб ката. Туура болуп калуу ыктымалы дагы бар дейбиз.

Жана да, ыймандын бизде түбөлүк калып, эч чыкпоосунун шарты жана себеби алтоо:

**1-** Биз кайыпка ишендик. Биздин ыйманыбыз кайыпка, захирге (көрүнгөн нерсеге) эмес. Себеби, биз Аллаху тааланын көзүбүз менен көрө албадык. Бирок, көргөндөй ынандык, ыйман келтирдик. Мындан эч бир шегибиз жок.

**2-** Жерде жана көктө, адамда жана жинде, периштелерде жана Пагамбарларда "алейхимуссалавату ваттаслимат" кайыпты билгендер жок. Кайыпты бир гана Аллаху азим-уш-шан билет жана каалагандары билдирет. [Кайып – бул сезүү органдары менен же эсеп, тажрыйба менен билинбей турчу нерсе. Кайыпты бир гана Анын билдиргендери билет.]

**3-** Харамды харам деп ишенүү.

**4-** Хaралды халал деп билип ушундай ишенүү.

**5-** Аллаху азим-уш-шандын азап бербей тургандыгына ишенимдүү болбостон дайыма коркуу.

**6-** Канчалык күнөөкөр болсо да Аллаху тааланын мээриминен үмүттү үзбөө.

Бул алты нерседен бири эмес бешөө бир адамда болсо, же бири болуп беши болбосо ал адамдын ыйманы жана исламы сахих эмес.

## Ыймандын кетүүсүнө себеп болгон нерселер

Азыр ыйманы болуп туруп илгериде ыйманынын кетүүсүнө себеп болгон нерселер [40] чамасында:

**1-** Бидат ээси болуу. Б.а., итикады бузук болуу. [Ахли сүннөт аалымдары билдирген туура итикаддан аз болсо дагы айрылган адам жолдон адашкан же капыр болот. Ишенүү зарыл болгон нерсеге ишенбесе дароо капыр болот. Инешүү зарыл болбогон нерсени четке какса **(Бидат)** же **(Далалат)** болот. Акыркы демде ыймансыз кетүүгө себеп болот.]

**2-** Алсыз ыйман, б.а., амалсыз ыйман.

**3-** Тогуз мүчөсүн туура жолдон чыгаруу.

**4-** Чоң күнөө кылууну улантуу. [Бул үчүн алкоголдук ичкилик ичпөө, мусулман аялдар жана кыздар башы, чачы,

балтыры жана билектерин чоочун эркектерге көрсөтпөөлөрү керек.]

**5-** Ислам жакшылыктарына шүгүр кылууну токтотуп коюу.

**6-** Акыретке ыймансыз кетүүдөн коркпоо.

**7-** Зулумдук кылуу.

**8-** Сүннөткө ылайык окулган азанды тыңдабоо. [Мындайча окулган азанга маани бербесе дароо капыр болот.]

**9-** Эне-атага аси болуу [каршы келүү.] Алардын Исламиятка туура келген, мубах болгон буйруктарын катуу сөз менен четке кагуу.

**10-** Туура болуп турса да көп ант ичүү.

**11-** Намазда рукуда, кавмада, эки сажда менен жалсада тадили арканды таштап коюу. Тадили аркан туманинет менен, б.а., эч кыймылдабастан субханаллах дегенчелик күтүү.

**12-** Намазды маанисиз деп эсептеп, үйрөнүүгө жана бала-бакырага үйрөтүүгө маани бербөө жана намаз окугандарга кедерги болуу.

**13-** Хамр [шарап] жана көбү мас кыла турчу ичкиликти аз болсо дагы ичүү. [Пиво ичүү дагы харам].

**14-** Момундарга кыйынчылык туудуруу.

**15-** Жалган жерге олуялык жана динди сатуу. Ахли сүннөт маалыматтарын үйрөнбөстөн өзүн дин аалымы, ваиз кылып тааныту. [Мындай жалганчылардын өз оюнан чыгарып жазган дин китептерин окубоо керек. Ваноздарын жана сөздөрүн тыңдабоо керек.]

**16-** Күнөөсүн унутуу, аны кичине деп билүү.

**17-** Текебер болуу, б.а., өзүн жакшы көрүү.

**18-** Ужб, б.а., илим жана амалым көп деп айтуу.

**19-** Мунафыктык, эки жүздүүлүк.

**20-** Хасед кылуу, дин бир тууганын көрө албоо.

**21-** Өкмөттүн жана устазынын исламиятка каршы болбогон сөзүн орундабоо. Каршы болгон буйруктарына каршы чыгуу.

**22-** Кимдир бирөөнү тажрыйба кылбастан жакшы адам деп айтуу.

**23-** Жалганды уланта берүү.

**24-** Аалымдардан качуу. [Ахли сүннөт аалымдарынын китептерин окубоо.]

**25-** Муруттарын сүннөт болгон өлчөмдөн артык узартуу.

**26-** Эркектердин жибек кийүүлөрү. Аралаш жибек жана ич каптамы жибек, тигүүсү пахта болсо жаиз.

**27-** Гыйбат кылууну улантуу.

**28-** Капыр болсо да коңшусуна кыйынчылык туудуруу.

**29-** Дүнүйөлүк нерселерден улам ачууланууу.

**30-** Риба, пайызга акча алып-берүү.

**31-** Мактануу үчүн көйнөгүнүн жеңдерин жана этектерин ашыкча узартуу.

**32-** Сыйкыр кылуу.

**33-** Мусулман жана салих болгон туугандарды зыярат кылып турууну таштап коюу.

**34-** Аллаху таала сүйгөн адамды сүйбөө жана исламды бузуу үчүн алектенген адамдарды сүйүү.

**35-** Момун бир тууганына үч күндөн артык кек сактоо.

**36-** Зина кылууну улантуу.

**37-** Ливата кылып, тообо кылбоо. Ливата – бул зекерин биринин аркасына киргизүү. Эркектердин заара чыккан жери зекер, аялдардыкы болсо ферж деп айтылат.

**38-** Азанды фыкх китептери билдирген убакыттарда жана сүннөткө ылайык окубоо жана сүннөткө шай окулган азанды уккан кезде ага урмат көрсөтпөө.

**39-** Мункар (харам) иш кылган адамды көрүп, күчү жетип турса да жумшак тил менен андан кайтарбоо.

**40-** Аялынын, кызынын жана насыят кылууга акысы болгон аялдардын башы, колдору, буттары ачык, жасанып, атыр себинип көчөгө чыгуусуна жана жаман адамдар менен көрүшүүлөрүнө ыраазы болуу.

Пайгамбарлардын Аллаху азим-уш-шандан алып келген нерселерди тил менен айтып жана көңүл менен тастыктоо **(ыйман)** деп аталат. Мухаммед алейхиссаламга ыйман келтирүү жана билдирген нерселери менен амал кылуу **(Исламият)** деп аталат.

Жана да, Дин жана Миллет экөө бир. Пайгамбарлардын Аллаху азим-уш-шандан алып келген ишенимге, б.а., ишенүүгө катыштуу алып келген нерселери дин жана миллет деп аталат.

Пайгамбарыбыздын "саллаллаху алейхи ва саллам" Хак тааладан амалга, ишке катыштуу алып келген нерселери болсо **(Исламият)** же **(ахкам-ы исламийййа)** деп аталат.

Жана да, иман-ы ижмали, б.а., кыскача ишенүү жеткиликтүү. Толук аныктоо, ыйманды кеңири билүү зарыл эмес. Таклид менен, түшүнбөй ишенген адамдын ыйманы сахих. Жана кээ бир жерлерде кеңири аныктоо дагы керек болот.

Ыйман үч бөлүктөн турат: Иман-ы таклиди, иман-ы истидлали, иман-ы хакики.

**Иман-ы таклиди** – фарзды, важибди, сүннөттү, мустахабды билбейт. Энесинен, атасынан уккан бойдон ишенет жана көргөнүндөй ибадат кылат. Мындай ыйман кубаттуу эмес, тез кетип калуу мүмкүн.

**Иман-ы истидлали** – фарзды, важибди, сүннөттү, мустахабды жана харамды дагы билет, ары Исламиятка моюн сунат. Ишениле турчу нерселерди дагы билет, ары башкаларга да билдирет. Устаздан, илмихал китебинен үйрөнгөн, мындай адамдардын ыйманы кубаттуу.

**Иман-ы хакики** - бардык аалам бир жерге жыйналып, бардыгы Раббисине каршы чыгышса, ал каршы

чыкпайт. Көңүлүнө эч качан шек кирбейт. Анын ыйманы пайгамбарлардын ыйманы сыяктуу. Мындай ыйман калган эки ыймандан жогору.

Жана да, ислам өкүмдөрү амалга байланыштуу. Ыйманга байланыштуу эмес. Бир гана ыйман менен Жаннатка кирилет. Бирок, бир гана амал менен Жаннатка кирүүгө болбойт. Амалсыз ыйман кабыл болот. Бирок, ыймансыз амал кабыл болбойт. Ыйманы жок адамдардын кылган ибадаттары, жакшылыктары, садагалары кыяматта эч бир ишке жарабайт. Ыйман башка бирине белекке берилбейт, бирок, амалдын сообу берилет. Ыйман осуят кылынбайт. Бирок, өзү үчүн амал кылууну осуят кылууга болот. Амалды таштап койгон адам капыр болбойт, бирок, ыйманды таштап койгон адам жана амалга маани бербеген адам капыр болот. Үзүрү болгон, алсыз болгон адамдын амалы кечирилет. Ыйман эч кимден кечирилбейт.

Бардык Пайгамбарлар үммөттөрүнө билдирген ыйман бир. Бирок, өкүмдөрүндө, диндеринде, амалдарында айырмачыылктар бар.

Жана да ыйман эки түрдүү болот. Бири – иман-ы хылки, экинчиси – иман-ы кесби.

**Иман-ы хылки** - ахд-и мисак убагында пенделердин БЕЛА (Ооба) деп айтуулары.

**Иман-ы кесби** – балагаттан кийин ээ болгон ыйман. Бардык момундардын ыйманы бир. Амалдары бир эмес.

Ыйман – бул фарз-ы даим болуп саналат. Амал болсо убактысы келгенде фарз болот.

Ыйман капырларга жана мусулмандарга фарз. Амал болсо бир гана мусулмандарга фарз.

Жана да, ыйман сегиз түрдүү:

**Иман-ы метбу** – периштелердин ыйманы.

**Иман-ы масум** – Пайгамбарлардын ыйманы.

**Иман-ы макбул** – момундардын ыйманы.

**Иман-ы мавкуф** – бидат ахлинин бузук ыйманы.

**Иман-ы мердуд** – мунафыктардын жалган ыйманы.

**Иман-ы таклиди** – эне-атасынан угуп, устаздан үйрөнбөгөн адамдын ыйманы. Мындайлардын ыйманынан коркууга болот.

**Иман-ы истидлали** – Жаратуучу ээсин далил менен түшүнүп билген адам. Анын ыйманы кубаттуу.

**Иман-ы хакики** – бардык аалам бир жерге жыйналып Раббисине каршы чыкса ал адам каршы чыкпайт жана көңүлүнө эч качан шек кирбейт. Мына бул адамдын баарынан жогору экендигин жогоруда билдирген элек.

Ыймандын өкүмү үчөө:

Биринчиси мойну кылычтан кутулат.

Экинчиси мал-мүлкү жизйадан жана харажтан кутулат.

Үчүнчүсү денеси Тозокто түбөлүк күйүүдөн кутулат.

**(Аманту биллахи...)** бул улуулугуна жана аброюна байланыштуу "ыймандын сыпаты", "муменун бих", "ыймандын заты" жана "ыймандын негизи" деп дагы айтылат.

Ошондой эле, ыйман келтирүү кажет болгон убакыт экөө: Акылдуу болуу жана балагатка толуу.

Жана ыймандын себеби экөө: Аалымдын жаратылуусу жана Курани каримдин түшүүсү.

Ошондой эле, **далил экөө**: Акылдык далил жана накылдык далил.

Ошондой эле, **ыймандын рукну, негизи экөө**: Тил менен айтуу жана көңүл менен тастыктоо. Булардын да эки шарты бар:

Жүрөктүн (көңүлдүн) шарты – күмөн болбоосу, тилдин шарты – эмнени айтканын билүү.

Ошондой эле, ыйман макулукпу? Аллаху тааланын хидаяты жагынан алып карала турган болсо макулук эмес. Бирок, кулдун айтуусу жана тастыктоосу жагынан алып караганда макулук.

Ыйман бир бүтүнбү же же чачыранды болгон бир нече бөлчөктөрдөн куралганбы?

Көңүлдө бүтүн жана азада тафрик.

**Йакин** – Аллаху азим-уш-шандын затын кемелдиги менен билүү.

**Хавф** – Аллаху азим-уш-шандан коркуу.

**Ража** – Аллаху азим-уш-шандын рахметинен үмүтүн үзбөө.

**Мухаббатуллах** – Аллахка жана Расулуна “саллаллаху таала алейхи ва саллам” жана Ислам дини менен момундарды жакшы көрүү.

**Хайа** – Аллахтан жана Расулунан “саллаллаху таала алейхи ва саллам” уялуу.

**Таваккул** – Бардык иштерин Аллаху таалага тапшыруу. Бир ишти баштоого Ага ишенүү.

Ошондой эле, ыйман, ислам жана ихсан деп эмнелерди айтышат?

**Ыйман** – Мухаммед алейхиссалам билдирген нерселерге ишенүү дегенди билдирет.

**Ислам** - Аллаху азим-уш-шандын буйруктарын кармануу жана тыюуларынан тартылуу жана сактануу болуп саналат.

**Ихсан** – Аллаху азим-уш-шанды көрүп тургандай ибадат кылууну аташат.

**Ыйман** – Сөздүктө толук тастыктоо дегенди билдирет. Исламиятта болсо алты нерсени тастыктоону, ишенүүнү аташат.

**Марифат** – Аллаху ази-уш-шанды кемел сыпаттар менен сыпаттанган жана кемчилик чыпаттардан алыс деп билүүнү аташат.

**Тавхид** – Аллаху азим-уш-шанды жалгыз дегендик. Ага шерик кошпоо.

**Исламият, (Ахкам-ы исламиййа)** - б.а., Аллаху азим-уш-шандын буйруктары жана тыюулары дегенди билдирет.

**Дин жана миллет** – ынануу керек болгон нерселерде өлгөнгө чейин бекем болуу.

Ошондой эле, ыйман беш коргондун ичинде сакталат.

**1-** Йакин.

**2-** Ихлас.

**3-** Фарздарды өтөө жана харамдардан сактануу.

**4-** Сүннөткө жармашуу.

**5-** Адепти сактоо.

Кимде ким бул беш нерсени сактаса ыйманын сактаган болот. Булардан бирөөнү гана таштап койо турган болсо душманы жеңет. Ыймандын душманы төртөө: Оңдо жаман дос, солдо напсинин каалоолору, алдыда дүнүйөгө берилүү жана аркада шайтан ыйманды алгылары келет. Жаман дос адамдын бир гана малын, акчасын, дүнүйөсүн уурдоо үчүн алдагандар эмес. Достордун эң жаманы, эң зыяндуусу – адамдын динин, ыйманын, адебин, уятын, ахлагын бузууга аракеттенгендер, ушундайча дүнүйөсүнө жана акыретине, түбөлүк бактысына кол салгандар болуп саналат. Ыйманыбызды Аллаху таала бул душмандардын зыянынан жана Ислам душмандарынын алдоолорунан коргосун.

**(Калимаи тавхид**дин), б.а., Ла илахе иллаллах деп айтуунун мааниси – ибадатка ылайык жана акылуу Аллаху азим-уш-шандан башка бир зат жок. Бир гана Аллаху азим-уш-шан. Ал дайыма бар жана бир. Шериги [ортогу] жана назири [окшошу] жок. Замансыз жана мекенсиз.

Мухаммедун расулуллах деп айтуунун мааниси – хазрети Мухаммед Мустафа “саллаллаху алейхи ва саллам” Аллаху азим-уш-шандын кулу жана хак расулу. Биз болсо Анын үмөтүбүз, алхамдулиллах.

Ошондой эле, калимаи тавхиддин сегиз ысымы бар:

**1-** Калимаи шахадат.

**2-** Калимаи тавхид.

**3-** Калимаи ихлас.

**4-** Калимаи таква.

**5-** Калимаи тайййиба.

**6-** Даватул-хак.

**7-** Урватулвуска.

**8-** Калимаи самарат-ул-Жаннат.

Ошондой эле, ихластын шарты ниет кылуу жана маанисин билип урмат менен окуу.

Жана да зикир кылган адамдын төрт нерсеге мухтаждыгы бар: Тасдик, тазим, халават, урмат.

Тасдик кылбаган адам мунафык. Тазим кылбаган адам бидат ээси. Халаватты таштап койгон адам мураид, эл көрсүн үчүн кылат. Урматты таштап койгон адам фасык. Эгер моюндабай турган болсо капыр болот.

Ошондой эле, зикир үч түрлүү болот:

**1-** Зикр-и авам.

**2-** Зикр-и хавас.

**3-** Зикр-и эхас.

Зикр-и авам – жахилдердин зикири. Зикр-и хавас - аалымдардын зикири жана зикр-и эхас – пайгамбарлардын зикири.

Көңүлдүн зикири үч түрлүү:

**1-** Аллаху азим-уш-шандын сыфаттарына таянган далилдерди, белгилерди ойлонуу.

**2-** Ислам өкүмдөрүнүн далилдерин ойлонуу.

**3-** Макулуктардын сырларын ойлонуу.

Тафсир аалымдары Бакара сүрөсүнүн жүз элүү экинчи аяти каримасын тафсир кылып, Аллаху азим-уш-шан: **“Кулдарым! Силер мени таат менен зикир кылсаңар мен да силерди рахмет менен зикир кылам. Жана да эгер силер мени дуба менен зикир кылсаңар мен да силерди ижабет менен** (дубаларыңарды кабыл кылуу менен) **зикир кылам. Жана эгер силер мени таат менен зикир кылсаңар мен да**

**силерди наимим** [Жаннатым] **менен зикир кылам. Жана эгер силер мени жашыруун жерлерде зикир кылсаңар мен да силерди Жамият-и кубрада** [махшарда] **зикир кылам. Жана эгерде силер мени жокчулукта зикир кылсаңар мен да силерди жардамым менен зикир кылам. Жана эгерде силер мени ижабет менен** (мага жөнөлүү менен) **зикир кылсаңар мен да силерди хидаят менен зикир кылам. Жана эгерде силер мени сыдк жана ихлас менен зикир кылсаңар мен да силерди халас жана нажат** [кутулуу] **менен зикир кылам. Жана эгер силер мени фатиха-и шарифа жана фатиха-и шарифанын ичиндеги рубубиййат менен зикир кылсаңар мен да силерди рахметим менен зикир кылам",** - деп буюрат дешкен.

Ошондой эле, зикир кылуунун жүздөй пайдасын аалымдар баян кылган. Биз кээ бирлерин билдирели:

Зикир кылган адамдан Аллаху азим-уш-шан ыраазы болот. Периштелер ыраазы болот. Шайтан кайгырат. Көңүлү өтө мээримдүү жана жушмак болот. Ибадатка каалоосу болот. Көңүлүнөн кайгыны кетирет. Көңүлүн ырахаттандырат. Жүзүн нурландырат. Шажаат ээси болот (б.а., эр жүрөктүү болот). Мухаббетуллахка ээ болот. Ага марифатуллахтан бир эшик ачылат. Олуядан фейз алат. Сексен чакты жакшы мүнөздү өзүндө топтогон болот.

**"Ашхаду анна Мухаммеден абдуху ва Расулух"** деп айтуунун ыйык мааниси – акыр заман Пайгамбары Мухаммед Мустафа "саллаллаху таала алейхи ва саллам" хазреттери Аллаху тааланын кулу дагы, Расулу дагы.

Жеди, ичти жана аялдарды никеледи. Уулдары жана кыздары болду. Бардыгы хазрети Хатижадан "радыйаллаху анха" тараган. Бир гана Ибрахим Марийа аттуу жариядан болгон. Жана эмчектен чыга электе көз жумган. Фатымадан "радыйаллаху анха" башка бардык балдары өзүнөн мурда көз жумушкан. Аны хазрети Алиге "каррамаллаху важхах" үйлөндүргөн. Хазрети Хасан жана хазрети Хусейн хазрети Али менен хазрети Фатыманын балдары. Жана да бардык

кыздарынын ичинен эң абзалы хазрети Фатыма. Расулуллах “саллаллаху таала алейхи ва саллам” хазреттеринин сүйүктүүсү.

Расул-и акрамдын “саллаллаху алейхи ва саллам” он бир жубайы бар: Хазрети Хатижа, Савда, Аиша, Хафса, Умм-и Салама, Умм-и Хабиба, Зейнеб бинти Жахш, Зейнеб бинт-и Хузайма, Маймуна, Жувайриййа, Сафиййа “радыйаллаху анхунна”.

Адамдарга жана жиндерге хак менен батылды, харам менен халалды, дүнүйөнүн өткүнчү жана акыреттин түбөлүк экендигин, диндин илмихалын билдирүү үчүн келген хак Пайгамбар “саллаллаху таала алейхи ва саллам”.

**(Адиллаи шариййа)** төртөө: Китеп, Сүннөт, Ижма-и үммөт, Кыяс-ы мужтахид. Аалымдар дин маалыматтарын бул төрт булактан алышкан. Китеп деп Аллаху тааланын сөзү айтылат. Сүннөт – Расулдун өкүмдөрү, аракеттери, амалдары, түшүндүрмөлөрү. Ижма-и үммөт – бир кылымда өмүр сүргөн мужтахиддердин, мисалы, Асхаб-ы кирамдын “радыйаллаху таала анхум” же төрт мазхабдын бир маселеде бир ооздон келишүүсү болуп саналат. Кыяс – Мужтахиддердин бир нерсени башка бир нерсеге окшотуусу болуп саналат.

Ошондой эле, мазхаб деген сөз сөздүктө бир жол дегенди түшүндүрөт. Биздин эки жолубуз бар: Бири итикад (ишеним), экинчиси амал жолу.

Итикад жолунда имамыбыз, б.а., жол көрсөтүүчүбүз - Абу Мансур Матуриди “рахима-хуллаху таала”. Мунун жолу **(Ахли сүннөт)** деп аталат. Амал жолунда жол башчыбыз – Имам азам Абу Ханифа “рахима-хуллаху таала”. Мунун жолу **(Ханафи Мазхабы)** деп аталат.

Абу Мансур Матуридинин аты Мухаммед, атасынын аты Мухаммед жана чоң атасынын аты Мухаммед, устазынын аты Абу Наср-ы Ийади “рахима-хумуллаху таала”.

Абу Наср-ы Ийадинин устазынын аты Абу Бакри Журжани жана анын устазынын аты Абу Сулейман Журжани, Абу

Сулейман Журжанинин устазынын аты Абу Юсуф жана имам Мухаммед Шейбани. Бул экөөнүн устазы болсо Имам азам Абу Ханифа “рахима-хумуллаху таала”. Көрүнүп тургандай итикадда мазхабыбыздын башы да, амалда мазхабыбыздын башы да - Имам Азам.

Бардык адамдардын үч имамы бар, буларды билүү керек. Буйруктарды жана тыйымдарды берген имамыбыз – Курани азим-уш-шан. Буларды, Исламиятты билдирген имамыбыз – Расулуллах “саллаллаху алейхи ва саллам” хазреттери. Буларды буйрук кылып орундаткан имамыбыз – Расулуллахтын өкүлү болгон мусулман мамлекет башчысы.

Имам Азамдын устазынын аты Хаммаж жана Хаммаддын устазынын аты Ибрахим-и Нехаи. Анын устазынын аты Алкама бин Кайс жана таекеси болот. Анын устазынын аты Абдуллах ибни Масуд “рахима-хумуллаху таала”. Ал дагы Расулуллахтан “саллаллаху алейхи ва саллам” алган.

Аллаху азим-уш-шан Адам уулуна төрт гаухар берген: Акыл, Ыйман, Хайа (уят) жана аракет, б.а., салих амал.

Ошондой эле, дубалардын жана кандайдыр бир амалдын кабыл болуусунун шарты жана себеби бешөө: Ыйман, Ниет, Хулус, б.а., ыкылас жана Кул акысынын болбоосу. Алгач Ахли сүннөт итикадында болуу, кийин жасала турчу ибадаттын орундалуу шарттарын билүү кажет.

[Бир амалдын, ибаддаттын сахих болуусу башка, кабыл болуусу башка. Ибадаттардын сахих болуусу үчүн өзүнө тийиштүү шарттары, фарздары бар. Булардын бири кем болсо ал ибадат сахих болбойт. Ал ибадат орундалбаган болот. Жазасынан, азабынан кутула албайт. Сахих болгон, бирок, кабыл кылынбаган ибадат үчүн азап берилбесе да ошол ибадаттын сообуна жете албайт. Ибадаттын кабыл болуусу үчүн алгач сахих болуусу, андан кийин жогоруда жазылган беш шартка ээ болуусу да кажет. Кул акысы да ушул шарттарга кирет.] Имам Раббани хазреттери “рахима-хуллаху таала” экинчи томдун сексен жетинчи катында мындай дейт: “Кимде ким Пайгамбардын амалы сыяктуу амал аткарса,

бирок, мойнунда жарым данк [б.а., өтө аз] кул карызы бар болсо муну төлөмөйүнчө Жаннатка кире албайт”. [Дубалары да кабыл болбойт.]

Ибни Хажер-и Мекки “рахима-хуллаху таала” **(Зеважир)** китебинде жүз сексен жетинчи күнөөнү түшүндүрүп жатып айтуусунда Бакара сүрөсү жүз сексен сегизинчи аятында мындай мааниде: **“Эй момундар! Бири-бириңердин мал-мүлкүңөрдү батыл болгон жолдон жебегиле!”** – деп буюрулду деген. Батыл жол пайыз, кумар, тартып алуу, сиркат (уурдоо), алдоо, кыянат, жалган күбөлүк, жалган ант берип алдоо болуп саналат. Хадиси шарифтерде: **“Халал жеген, фарздарды аткарып, харамдардан сактанган жана адамдарга зыян бербеген бир мусулман Жаннатка барат”** жана **“Харам менен азыктанган дене отто күйөт”** жана **“Жамандыгынан, зыянынан ишеничтүү болбогон адамдын дини, намаздары, зекеттери өзүнө пайда бербейт”** жана **“Үстүндөгү жилбабы харамдан келген адамдын намаздары кабыл болбойт”,** - деп буюрулду. [Жилбаб – бул аялдардын кең жоолугу. Эркектердин узун көйнөгүн да аташат. Жилбабды аялдардын эки бөлүк кылып кийген шейшеп деген адамдардын пикирлеринче хадиси шарифте эркектердин да бул шейшепти кийгендиги билдирилген болууда. Минтип айтуунун туура эмес экендиги сабытсыз жана күлкүнүчтүү ишеним экендиги белгилүү.] Эки жүзүнчү күнөөнү түшүндүрүүдө билдирген хадиси шарифте: **“Алдап мал саткан адам бизден эмес. Бара турган жери Жаханнам”,** - деп буюрулду. Эки жүз онунчу күнөөдөгү хадисте: **“Көп намаз окуган, орозо кармаган, садага берген, бирок, тили менен кошуналарын таарынткан адамдын бара турчу жери Жаханнам”,** - деп буюрулду. Капыр болгон кошунаны да таарынтпоо, ага да жакшылык кылуу, ихсан кылуу керек. Үч жүз он үчүнчү күнөөдөгү хадисте: **“Тынчтык кезде бир капырды акысыз түрдө өлтүргөн адам Жаннатка кирбейт”** жана **“Эки мусулман адам дүнүйөлүк пайда үчүн бири-бири менен урушса өлгөн да өлтүргөн да жаханнамга кирет”** жана үч жүз он

жетинчи күнөөдөгү хадисте: **“Адамдарга зулумдук кылган Кыяматта мунун жазасын тартат”**, - деп буюрулду. Мусулман эмес адамдарга зулумдук кылуу да мына ушундай. Үч жүз элүүнчү күнөөдөгү хадисте: **“Үч адамдын дубасы сөзсүз кабыл болот: Зулумдук көргөн адамдын, мусапырдын жана эне-атанын”** жана **“Капыр болсо да зулумдукка учураган адамдын** каргышы кайтарылбайт” жана төрт жүз экинчи күнөөдөгү хадисте: **“Капыр болгон досун өлтүргөн адам бизден эмес”** жана төрт жүз тогузунчу күнөөдөгү хадисте: **“Күнөөлөрдүн ичинде азабы эң тез бериле турганы – өкмөтүнө көтөрүлүш кылуу”,** - деп буюрулду. **(Зеважир)**ден котормо аяктады. Эй, Мусулман! Аллаху тааланын ыраазылыгына жетүүнү жана амалдарыңдын кабыл болуусун кааласаң жогоруда билдирилген хадиси шарифтерди көңүлүңө жаз! Мусулман болсун, капыр болсун эч бир адамдын малына, жанына, намысына кол салба! Эч кимди таарынтпа! Ар кимдин акысын өтө! Ажырашкан аялдын махр акчасын төлөө дагы кул акысы. Төлөбөсө дүнүйөдө жана акыретте жазасы өтө катуу. Кул акысынын эң маанилүүсү жана азабы эң көп болгону бир туугандарына жана кол алдындагыларга дин илимин үйрөтүүнү таштап коюу болуп саналат. Алардын жана бардык адамдардын дин илимдерин үйрөнүүлөрүнө жана ибадаттарын кылууларына кыйнап же алдап тоскоол болгон адамдын капыр экендиги, ислам душманы экендиги белгилүү болот. Бидат ээлеринин, мазхабсыздардын сөздөрү жана жазуулары менен Ахли сүннөт маалыматтарын өзгөртүүлөрү, динди, ыйманды бузуулары да мына ушундай. Өкмөткө, мыйзамдарга каршы чыкпа. Салыктарыңды төлө. Өкмөт заалым, фасык болсо да өкмөткө каршы чыгуунун күнөө экендиги **(Берика)** китебинде жазылган. Дар-ул-харбда, б.а., капыр мамлекеттерде да мыйзамдарга, буйруктарга каршы чыкпа! Фитне чыгарба! Исламга кол салгандар менен жана бидат ээлери жана мазхабсыздар менен достук кылба! Алардын китептерин, гезиттерин окуба! Радиолорун, телевизорлорун үйүңө алып киргизбе! Сөзүндү тыңдаган адамдарга **(Эмри**

**маруф)** кыл! Б.а., жарык жүздүүлүк, таттуу тил менен насыят кыл! Эч ким менен тартышпа! Көркөм мүнөзүң менен Ислам дининин кадырын, аброюн бардык адамдарга көрсөт!

Ибни Абидин “рахима-хуллаху таала” биринчи томдо мындай дейт: “Севетейни, б.а., алдыңкы жана арткы аврат жер төрт мазхабда тең одоно аврат жерлер болуп эсептелет. Буларды жабуу бир ооздон фарз. Жабууга маани бербеген адам капыр болот. Тизеси ачык болгон эркекке муну жабуусу үчүн эмри маруф кылынат. Б.а., таттуу сөз менен насыят кылынат. Андан кайтпай турган болсо унчукпоо керек. Сандары ачык болгон адам мындан кайтпаса катуу айтылат. Севетейни ачык болгон адам мындан кайтпай турган болсо сотко айтып кыйнап [уруп, камап] жаптыртылат. Башка эркектин аврат жерине кароонун күнөөсү дагы ушул кезек менен көбөйөт.” Аялдардын колу менен жүзүнөн башка бардык жерин, буттарын, колдорун, чачтарын чоочун эркектерге жана капыр аялдарга көрсөтпөөлөрү төрт мазхабда тең фарз. Шафииде жүздөрүн да көрсөтпөөлөрү фарз. Өзү, атасы же күйөөсү буга маани бербесе капыр болот. Уул балдардын балтырлары, буттары ачык, кыздардын да башы, колу ачык оюн ойноолору жана буларды кароо чоң күнөө. Мусулман адам бош убактарында оюн менен, пайдасыз нерселер менен зыянга кирбөөсү керек, илим үйрөнүү менен, намаз окуу менен кадырлап өткөрүүсү керек. **(Кимйа-и сеадет)** китебинде: “Аялдардын, кыздардын башы, чачы, колдору, буттары ачык көчөгө чыгуулары харам болуу менен бирге ичке, кооз, тар, атыр истүү көйнөк кийип чыгуулары да харам. Минтип көчөгө чыгууларына уруксат берген, ыраазы болгон, жактырган энеси, атасы, күйөөсү жана бир тууганы да анын күнөөсүнө жана азабына орток болушат.” Б.а., Жаханнамда бирге отто күйүшөт. Эгер тообо кылышса кечиримге ээ болуп, отко күйгүзүлүшпөйт. Аллаху таала тообо кылгандарды сүйөт. Аялдардын жамынуулары **(Пайдалуу маалыматтар)** китебинде 284-бетте кенен жазылган.

## ПАЙГАМБАРЫБЫЗДЫН ЖУБАЙЛАРЫ ЖАНА СОГУШТАРЫ

Расулуллах “саллаллаху таала алейхи ва саллам” кырк жашта болгондо Жабраил аттуу периште келип пайгамбар экендигин билдирет. Пайгамбар экендигин үч жылдан кийин Мекке калаасында жарыялайт. Бул жыл “Бисет” жылы деп аталат. Жыйырма жети жолу жихад кылды. Алардын тогузуна асер катары катышкан. Он сегизинде башкы кол башчы болду. Төрт уулу, төрт кызы, он бир аялы, он эки агасы (атасынын эркек бир туугандары), алты эжеси (атасынын кыз бир тууганы) бар болгон. Жыйырма беш жашта Хадичатул Кубра энебиз менен никеленген. Элүү жашта Хадича энебиздин кайтыш болуусунан бир жыл өткөндөн кийин Аллаху тааланын буйругу менен Абу Бакрдын “радыйаллаху анх” кызы Аиша энебиз менен никеленген. 63 жашта анын мечитке бириккен бөлмөсүндө кайтыш болду. Ошол бөлмөдө жерге берилди. Абу Бакр жана Омар дагы “радыйаллаху анхума” ушул бөлмөдө. Мечит чоңойтулган кезде бөлмө мечиттин ичине алынды. Меккедеги Курайш капырларынын башчысы болгон Абу Суфйан бин Харбдын кызы Умми Хабиба менен жетинчи жылы никелешти. Абу Суфйан – Муавиянын “радыйаллаху анх” атасы. Ал Мекке шаары мусулмандардын бийлигине өткөн жылы ыйман келтирген. Пайгамбарыбыз үчүнчу жылы Омардын “радыйаллаху анх” кызы Хафса менен никелешти. Хижранын бешинчи жылы Бани Мусталак тайпасынан алынган туткундардын арасындагы башчыларынын кызы Жувайрияны сатып алып, азат кылып, никелешкен. Умми Салама, Савда, Зейнеп бинти Хузайма, Маймуна жана Сафийа менен “радыйаллаху таала анхума” диний себептер менен никелешкен. Атасынын кыз бир тууганы болгон эжесинин кызы Зейнеп менен никесин Аллаху таала кыйдырган.

Жабраил алейхиссалам Расулуллахка жыйырма төрт миң жолу келген. Пайгамбарыбыз элүү эки жашта миражга

чыгарылган. Элүү үч жашта Меккеден Мединага хижрат кылган. Савр тоосундагы үңкүрдө Абу Бакр менен бирге үч күн туруп, Дүйшөмбү күнү жолго чыккан. Бир апталык жолдо Аяк оонанын жыйырмасы, Дүйшөмбү күнү Мединанын Куба айылына жеткен. Жума күнү Мединага кирген.

Хижранын экинчи жылы Рамазан айында Жума күнү Бадр согушу болот. Ислам аскери үч жүз он үч жоокер болуп, булардын сегизи башка жерде милдет аткарган эле. Курайштыктар миң адам болгон. Он үч сахаба шейит болот. Абу Жахл жана жетимиш капыр өлтүрүлгөн.

Хижранын үчүнчү жылы Шаввал айында Ухуд согушу орун алат. Ислам аскерлери жети жүз адам, капырлардын саны үч миң болгон. Сахабалардан жетимиш киши шейит болот. Ухуд согушунан төрт ай өткөндөн кийин Нажд калкына Исламга чакыруу үчүн жетимиш жаш жигит жиберилет. Нажд калкы кыянаттык кылып **"Бири Мауна"** деп аталган жерде аларды курчап алып, эки сахабадан башка бардыгын шейит кылышат.

Хижранын бешинчи жылы Хендек согушу болуп өтөт. Капырлардын саны он миң, ал эми мусулмандардын саны үч миң болгон. Медина курчоого алынат. Мусулмандар Мединанын айланасына ор казып коюшкан эле. Жетинчи жылы болгон Хайбар согушунан бир жыл мурун Худайбияда **"Биат-ур-рыдван"** келишими болот. **"Мута согушу"** – Византия башкаруучусу Гераклиуска каршы жасалган эле. Ал согушта мусулман аскерлеринин саны үч миң киши болгон. Византия аскерлеринин саны жүз миң болгон. Жафар Таййар "радыйаллаху анх" ушул согушта шейит болгон. Халид бин Велид согушту жеңет. Сегизинчи жылы Мекке алынат. Хунайн – өтө белгилүү чоң согуш. Жеңиш менен аяктаган. Хайбар болсо яхудилердин атактуу коргону болгон. Расулуллах Хазрети Алини жиберүү менен аны дагы алган. Ушул жерде Расулуллахка уулуу тамак берилет, бирок, Пайгамбарыбыз жеген эмес. Бир согуштан кайткан кезинде Хазрети Аишага жаман жалаа жабылат. Расулуллах абдан капаланат. Аяти карима тушүп, жалаанын жалган экени маалым болот. Таиф жеңиши да белгилүү.

## ЫЙМАНДЫН ТАФСИЛИ ТУУРАЛУУ

Ыймандын он эки тафсили бар: Раббим – Аллаху таала. Далилим – Бакара сүрөсүнүн жүз алтымыш үчүнчу аяти каримасы. Набим (пайгамбарым) – Хазрети Мухаммед алейхиссалам. Далилим – Фатх сүрөсүнүн жыйырма сегизинчи жана жыйырма тогузунчу аяттары. Диним – Ислам дини. Далилим – Аллаху тааланын Али Имран сүрөсүндөгү он тогузунчу аяти каримасы. Китебим – Курани карим. Далилим – Бакара сүрөсүнүн экинчи аяты. Кыбылам – Кааба. Далилим – Бакара сүрөсүнүн жүз кырк төртүнчү аяти каримасы.

Итикадда (ишенимде) мазхабым – **“Ахли сүннө вал жамаат”.** Далилим – Энам сүрөсүнүн жүз элүү тогузунчу аяти каримасы.

Насилим – Хазрети Адамдын насилинен. Далилим – Араф сүрөсүнүн жүз жетимиш сегизинчи аяти каримасы.

Миллетим – Ислам миллети. Далилим – Аллаху тааланын Хаж сүрөсүндөгү жетимиш сегизинчи аяти каримасы.

Мухаммед алейхиссаламдын үммөтүнөнмүн. Далилим – Аллаху тааланын Али Имран сүрөсүндөгү жүз онунчу аяти каримасы.

Момунмун акыйкатта. Далилим – Анфал сүрөсүнүн төртүнчү аяти каримасы. Алхамдулиллахи алат-тавфикихи вастагфируллаха мин кулли таксирин.

Беш себеп менен илим амалдан жакшыраак. Себеби, илим баштоочу, ал эми амал болсо ага багыныңкы. Илим кажет, ал эми амал болсо илимге кажет. Илим өзү турганда да түр бере алат, амал болсо илимсиз боло албайт.

Илим акылдан жакшыраак. Себеби, илим мурунтан бар, ал эми акыл болсо кийин бар болгон.

Адамдын сулуулугу ыклас менен. Ыкластын коздугу ыйман менен. Ыймандын коздугу Жаннат менен. Жаннаттын коздугу хурилер жана Жаннат кызматчылары менен жана дагы Аллаху тааланын жамалын көрүү менен.

Ошондой эле амал ыймандын бир бөлүгү боло турган болсо этек кири болгон жагдайда аялдарга убакыт намазы кечирилмек эмес. Анткени, ыйман кечирилбейт.

Өмүрүндө бир жолу калима айтуу фарз болуп саналат. Буга далил – Мухаммед сүрөсүндөгү он тогузунчу аят.

Калима-и Шахадат келтирүүнүн төрт шарты бар: Тил менен айткан кезде көңүлдүн дагы катышуусу. Маанисин билүү. Чын көңүл менен айтуу. Урмат менен айтуу.

Шахадат айтуунун жүз отуз пайдасы бар. Бирок, мына бул төрт нерсенин бири бар болсо анда пайдасы жок. Ал төрт нерсе: Ширк, күмөн, ташбих (окшотуу), татил . Ширк – Аллаху тааланын затына бир ненсени шерик кылып кошуу деген сөз. Күмөн – динде токтоп туруу (илгерилебей бир жерде калуу), ташбих – негизсиз Аллаху тааланы бир макулукка окшотуу, татил – "Аллах ааламга аларашпайт, ар нерсе өз маалы келгенде өз табияты менен болот" деген сөз.

Ошондой эле, жүз отуз пайданын отузу ушул жерде аталып өттү: Отуздун беши дүнүйөдө, беши жан тапшырган кезде, беши кабырда, беши махшарда, беши Жаханнамда жана беши Жаннатта.

**Дүнүйөдөгү беш пайдасы:**

**1)** Аты жакшы түрдө чакырылат.

**2)** Ислам өкүмдөрү мойнуна фарз болот.

**3)** Мойну кылычтан кутулат.

**4)** Аллаху таала андан ыраазы болот.

**5)** Бардык момундар аны жакшы көрөт.

Жан тапшырган кездеги беш пайдасы:

**1)** Азраил алейхиссалам ага сулуу абалда келет.

**2)** Рухун майдан кылды суургандай оңой алат.

**3)** Жаннаттын жыпар жыттары сезилет.

**4)** Жогоруга чыгат, сүйүнчүлөөчү периштелер келет.

**5)** "Кош келдиң, эй, момун! Сен Жаннаттыксың", - дейт.

**Кабырдагы беш пайдасы:**

**1)** Кабыры кеӊ болот.

**2)** Мункар менен накир сулуу кейипте келет.

**3)** Бир периште келип ага билбегенин үйрөтөт.

**4)** Аллаху таала билбегенин эсине салат.

**5)** Жаннаттагы даражасын көрөт.

Махшарда тийгизе турчу беш пайдасы:

**1)** Сурагы менен эсеби оӊой болот.

**2)** Китеби оӊ тарабынан берилет.

**3)** Мизанда сообу оор болот.

**4)** Арши рахмандын көлөкөсүндө орун алат.

**5)** Сыраттан чагылгандай тез өтөт.

**Жаханнамдагы беш пайдасы:**

**1)** Жаханнамга кире турган болсо жаханнамдыктардыкы сыяктуу көздөрү көк болбойт.

**2)** Шайтаны менен кагылышпайт.

**3)** Колдоруна оттон кишен, мойнуна чынжыр салынбайт.

**4)** Хамим суусун ичирбейт.

**5)** Жаханнамда түбөлүк калбайт.

Жаннаттагы беш пайдасы:

**1)** Бардык периштелер ага салам беришет.

**2)** Сыддыктар менен дос болот.

**3)** Жаннатта түбөлүк калат.

**4)** Аллаху таала андан ыраазы болот.

**5)** Аллаху тааланын жамалын көрөт.

[Кады-зада Ахмед мырза “Фараид-ул фаваид” аттуу “Аманту шархы” китебинде мындай дейт: “Жаханнам жети кабаттан турат. Кабаттары бири-биринин астында. Ар кабаттын оту үстүндөгүлөрдөн катуу. Күнөөсү кечирилбеген момундар биринчи кабатта күнөөлөрүнүн өлчөмүнчөлүк күйүшөт, кийин Тозоктон чыгарылып, Жаннатка алып

барылат. Калган алты кабатта түрдүү капырлар түбөлүк күйүшөт. Азабы эң оор болгон жетинчи кабатта мунафыктар күйүшөт. Алар – тилдери менен Ислам динин мактап, бирок, көңүлү менен ишенбеген эки жүздүү капырлар. Капырлар күйүп күл болгон кезде кайрадан жаратылып, кайрадан күйүшөт, ушундайча түбөлүккө күйүшөт. Жаннат менен Жаханнам азыр бар. Кээ бир аалымдардын айтуулары боюнча Жаханнамдын кайда экендиги белгисиз. Кээ бирлеринин айтуулары боюнча жети кабат жердин алдында. Бул сөздөр жер шарынын ичинде эместигин көрсөтөт. Жер шары күн жана бардык жылдыздар биринчи асман ичинде болгонуна караганда жер жүзүнүн кайсы жеринде болсок да жети кабат жердин астында асман бар. Жаханнамдын жети кабат асмандын биринде экендиги түшүнүлүүдө.”]

## КУФУРГА СЕБЕП БОЛГОН НЕРСЕЛЕР

Куфурдун (Аллаху таалага душман болуунун) үч түрү бар: Куфри инади, куфри жахли, куфри хукми.

Куфри инади – Абу Жахл, Фараон, Намруд, Шаддад сыяктуу адамдардын куфуру, б.а., динден, ыймандан кабары болсо да каршы чыгып ишенбөө деген сөз, буларды Жаханнамдык (тозоктук деп) айтуу жаиз.

Куфри жахли – капырлардын коомуна ушул диндин хак экендигин билсе дагы жана азан айтылган кезде угуп жүргөн болсо дагы “кел, мусулман бол” делинген кезде “биз ата-бабабыздан ушундай үйрөндүк, ушундай кетебиз” дей тургандар.

Куфри хукми – урмат көрсөтүш керек болгон нерселерге кайдыгерсиздик кылуу жана урмат көрсөтпөө керек болгон нерселерди урматтап, алдында таазим кылуудан келип чыга турган куфурлук.

Аллаху тааланын олуяларына, пайгамбарларына жана аалымдарына, алардын сөздөрүнө, фыкых китептери менен фатваларына урмат көрсөтүүнүн ордуна кайдыгер карай

турган болсо бул дагы куфур болот. Капырлардын диний салттарын жактыруу, эч ким мажбурлабаса дагы зуннар деп аталган поптордун белдемчесин белине байлануу, поптор кийе турчу баш кийим, крест сыяктуу куфурлук белгилерин колдонуу жана буларды жакшы көрүү куфур болуп саналат.

Куфурдун жети зыяны бар:

1) Дини менен никесин кетирет. 2) Ал адам сойгон мал желбейт. 3) Аялы менен кошулуу зина болот. 4) Ал адамды өлтүрүү важиб болот. 5) Жаннат ал адамдан алыстайт. 6) Жаханнам ага жакындайт. 7) Эгер ошол абалда кайтыш болсо жаназасы окулбайт.

Бир адам өз эрки менен "баланча нерсе баланча адамда, же болбосо ал адамда эмес, капыр болоюн, жөөт (яхуди) болоюн" деп ант кылса ал нерсе алиги адамда болсо да, болбосо да ал адам өз эрки менен куфурга кирди деген сөз. Ыйманы менен никесин жаңылоосу керек.

Зина, пайыз, жалган айтуу сыяктуу бардык динде харам болгон бир нерсени "халал болсо кана, мен да кылсам кана" деп арман кыла турган болсо бул дагы куфур болот.

Пайгамбарларга "алейхимуссалавату ваттаслимат" ишендим, бирок, Адам алейхиссалам пайгамбарбы же пайгамбар эмеспи билбейм десе капыр болот. Хазрети Мухаммеддин "алейхиссалам" акыр заман пайгамбары экендигин билбеген адам дагы капыр болот.

Бир адам "эгер пайгамбарлардын "алейхимуссалавату ваттаслимат" айткандары туура болсо биз кутулдук десе" капыр болот делинген. Биргиви маркум мындай деген: "Бул сөздү күмөндөнүп айтса куфур болот. Эгер айкын кылып, ишендирүү максатында айтса куфур эмес."

Бир адамга "кел, намаз оку" деген кезде ал адам "окубайм" десе капыр болот делинген. Бирок, максаты "сенин айтканың менен эмес, Аллаху тааланын буйругу болгондуктан окуймун" десе капыр болбойт.

Бир адамга "сакалыңды бир тутамдан кыска кылба, же бир тутамдан ашканын кырк жана тырмагыңды ал. Анкени, бул

Расулуллахтын “саллаллаху таала алейхи ва саллам” сүннөтү” десе, ал адам болсо жооп катары “албайм” десе капыр болот. Башка сүннөттөр дагы ушундай. Айрыкча, сүннөт экендиги белгилүү, айкын жана кубаттуу кабарлар менен келип бекитилген болсо. Мисалы, мисвак сыяктуу. Биргиви маркум мындай дейт: “Бул сөздү сүннөт экенин жокко чыгаруу ниети менен айтса куфур болот. Бирок, максаты “сенин буйругуң менен кылбайм, Расулуллахтын сүннөтү болгондугу үчүн кыламын” десе куфур болбойт.”

[Юсуф Кардави **“Ал-халалу вал-хараму фил-Ислам”** китебинин төртүнчү басылымынын сексен биринчи бетинде мындай дейт: “Бухари”деги хадиси шарифте: **“Мушриктерге окшобогула! Сакалдарыңарды өстүргүлө! Муруттарыңарды кыскарткыла!”** – деп буюрулган. Бул хадиси шариф сакалды кырууга жана бир тутамдан кыска кылып койууга болбой тургандыгын көрсөтүүдө. Отко сыйынгандар сакалдарын кыркып алып ташташчу. Кыргандары да боло турган. Хадиси шарифте буларга окшобоого аракет кылуубуз буйрук кылынган. Фыкых аалымдарынын кээ бирлери бул хадиси шариф сакал өстүрүүнү важиб экендигин, сакалды кыруунун харам экендигин көрсөтүүдө деди. Булардын арасында сакалды алууга каршы өтө катуу жазганы Ибни Таймиййа болду. Ал эми кээ бир аалымдар сакал өстүрүүнүн адат экендигин, ибадат эместигин билдиришкен. “Фатх” китебинде Ияддан алынып, (өзүрсүз, себепсиз) сакалды кыруунун макрух экендиги жазылган. Дурусу дагы ушул. Бул хадиси шариф сакал өстүрүүнүн важиб экендигин көрсөтүүдө деп айтууга болбойт. Анкени, **“Бухари”**де жазылган хадиси шарифте: **“Яхудилер менен христиандар** (чачтарын, сакалдарын) боёшпойт. Силер аларга окшобогула!” - делинген. Б.а., силер боёгула деп буюрулган. Бул хадиси шариф чач менен сакалды бойоонун важиб экендигин көрсөтпөйт. Мустахаб экендигин көрсөтөт. Себеби, Асхабы кирамдын биразы боёшкон эле. Көбү боёгон эмес. Важиб болгондо бардыгы боёшмок. Сакал өстүрүүнү буйрук кылган хадиси шариф дагы ушундай болуп, сакал

өстүрүүнүн важиб экендигин эмес мустахаб экенин билдирет. Ислам аалымдарынын эч биринин сакалын кыргандыгы тууралуу кабар берилген эмес. Себеби, алардын заманында сакал койуу адат болгон. [Мусулмандардын адатына моюн сунбоо элден бөлүнгөндүк болот. Макрух болот. Фитнага себеп болсо харам болот.] Кардавиден котормо толукталды. Кардави китебинин кириш сөзүндө төрт мазхабдын фыкых маалыматтарын бири-бирине аралаштырганын, бир гана мазхабды таклид кылуунун орунсуз экендигин жазууда. Мына ушундайча Ахли сүннөт аалымдарынын жолунан чыгууда. Ахли сүннөт аалымдары "рахима-хумуллаху таала" ар мусулмандын төрт мазхабдан бирин таклид кылуусу керек экендигин, мазхабдарды аралаштырган адамдын мазхабсыз, жада калса, зындык боло тургандыгын билдиришүүдө. Муну менен бирге Кардавинин сакал тууралуу жазгандары Ханафи мазхабынын көз карашын көрсөткөндүктөн далил иретинде алынуусу жөн көрүлдү. Абдуллах Дахлави хазреттери **"**Эшиат-ул лемеат**"** китебинин үчүнчү томунда мындай дейт: "Ислам аалымдары чач, сакал бойоо тууrasында өмүр сүргөн жеринин адатына баш ийишкен. Анткени, "жаиз болгон, мубах болгон иштерде" отурукташкан жеринин адатына баш ийбөө атынын чыгуусуна, элден бөлүнүүгө себеп болот, бул болсо макрух." Мухаммед Хадими "рахима-хуллаху таала" "Барика" китебинде мындай дейт: "Хадиси шарифте: **"Мурутту кыска, сакалды узун кылгыла",** - делинген. Ошол себептен сакалды кыруу, алуу жана сүннөт өлчөмүнөн кыска кылып коюуга тыйуу салынды. Сакалды бир тутам кылып өстүрүү сүннөт болуп саналат. Бир тутамдан кыска кылуу жаиз эмес. Бир тутамдан узунун кыркуу – сүннөт." Бир тутам - эриндин четинен баштап төрт манжанын туурасынчалык узун болуу деген сөз. Сүннөт болгон, жада калса, мубах болгон нерсени султан буйрук кыла турган болсо аны орундоо важиб болот. Бир тутамдан кыска кылуу же кыруу – важибди таштагандык болуу менен бирге тахриман (харамга жакын) макрух болот. Бул адамдын мечитте имам болуусу жаиз эмес. Бирок, Дар-ул харбда (капыр мамлекетте)

өмүр сүргөн же зулумдук көрбөө, нафакасын таба алуу, амри маруф жасоо, мусулмандарга жана Ислам динине кызмат кыла алуу, динин, намысын когоо үчүн сакалын алуу жаиз, жада калса, кажет болуп саналат. Эч себепсиз кыскартуу же кыруу макрух болот. Сакалды бир тутамдан кыска кылып коюп, ушундайча сүннөт амалды орундаганына ишенүү бидат болот. Бул сүннөттүн өлчөмдөрүн өзгөрткөндүк болот. Ушундайча бидат кылуу адам өлтүрүүдөн дагы чоң күнөө болуп саналат.]

Бир кыз менен бир уул баланын акылы кирип, балагат жашына толгон болсо жана алардын никелерин кыйып, алардан ыймандын сыпаттарын сураган кезде билбей турган болсо алар мусулман эмес деген сөз. Аларга ыйман келтирүү үчүн зарыл болгон нерселерди үйрөтүп, андан кийин никелерин кыйса никелери сахих болот. Элүү төрт фарз деген бөлүмдү караңыз!

Бир адам мурутун кырккан кезде жанындагы адам “бекер кылдың” десе ошол айткан адамдын куфурга кирүү коркунучу бар. Себеби, мурутту кыскартуу – сүннөт. Ал эми ал болсо бул сөзү менен сүннөткө маани бербеген болот.

Бир адам баштан-аяк жибек кийим кийинсе, башка бир адам бул жагдайына “куттуу болсун” десе куфурга кирүүсүнөн коркулат.

Бир адам кыбылага карап бутун созуп жатуу, түкүрүү же кыбылага карап даарат сындыруу сыяктуу бир макрух иш кылса ал адамга “кылгандарың макрух, андай кылба” деген кезде ал адам “эч нерсе болбойт” десе куфурга түшүүсүнөн коркуугa болот. Себеби, макрухту маанисиз деп эсептегендиги үчүн.

Ошондой эле, бир адамдын кызматчысы эшиктен ичкери кирип кожоюнуна, башчысына салам берсе, анын жанында турган бирөө: “Оозуңду жап, адепсиз, башчысына салам берүүгө болмок беле?” – десе, муну айткан адам капыр болот. Бирок, максаты карым-катнаш адебин үйрөтүү болсо жана саламды чын көңүл менен берүү керек эле деген ниетте болсо куфур эмес экени белгилүү болот.

Бир киши бир кишинин артынан бир нерсе айтса, анын жанында турган адам “гыйбат кылба” десе ага жооп катары “бул ошондой беле” десе капыр болот дешкен. Бул мамилеси менен харамды жамандабагандыгы үчүн.

Бир адам “Аллаху таала мага Жаннат берсе сенсиз Жаннатка кирбейм” десе же “Баланча адам менен Жаннатка кирүүм буйрук кылынса кирбейм” же “Аллаху таала мага Жаннат берсе каалабайм, бирок, дидарын көрүүнү тилейм” десе бул сөздөр куфур болот дешкен. Биргиви айткан: **“Ыйман жагынан** көбөйөт же кемийт десе куфур. Бирок, йакин жана кубат жагынан болсо куфур эмес. Анткени, мужтахиддерден көптөгөн адам ыймандын көбөйүүсү жана кемүүсү тууралуу келишишпейт”.

Бир адам “Кыбыла экөө, бирөө Кааба, экинчиси Кудус” десе куфур болот делген. Биргиви мындай дейт: “Азыркы кезде экөө” десе куфур болот. Бирок, Байти мукаддас (Кудус) мурда кыбыла болгон, кийин Кыбыла кааба болду десе куфур болбойт.

Бир адам бир аалымды жек көрсө же сөксө, бул кылганы себепсиз болсо анда бул адамдын куфурга түшүүсүнөн коркулат.

Бир адам капырлардын ибадаттарын, Ислам динине ылайык болбогон амалдарды “жакшы амал” десе ал адам капыр болот делинген.

Бир адам “тамактанган кезде сүйлөшпөө мажусилердин (отко сыйынуучулардын) жакшы адаттарынан” десе, же “этек кир жана нифас кезинде аялы менен кошулбоо мажусилердин жакшы амалдарынан” десе ал адам капыр болот делинген.

Бир адам башка бир адамдан “мусулмансыңбы?” деп сураган кезде “иншаллах (Кудай буюрса)” десе жана эмнеликтен ошентип жооп бергенин түшүндүрүп, аныктап бере албаса капыр болот.

Бир адам баласы кайтыш болгон адамга “сенин балаң Аллаху таалага керек болгон го” десе капыр болот делинген.

Бир аял белине кара жип байлап жүрсө, “бул эмне?” деп суралганда “Бул зуннар (поптордун белбоосу)” десе капыр болуп, күйөөсүнө харам болот.

Бир киши харам тамак жеген кезде “Бисмиллах” десе капыр болот делинген. Биргиви хазреттери мындай деген: “Бул факирдин түшүнгөнү харам ли айнихи болсо [мисалы, шарап, ыплас, өлгөн жаныбардын эти жана ошол жаныбардын майы сыяктуу] капыр болот. Бирок, харам ли айнихи экендигин билүү керек. Ушундайча Аллахтын ысымын ошондой жаман нерсени баштаарда колдонуп, жеңил көргөн болот. Анкени, булардын өзү харам. Имамдарыбыздан билгенибиз боюнча бир адам тамакты тартып алып уурдап жей турган кезде “Бисмиллах” десе капыр болбойт. Анткени, тамактын өзү харам эмес. Тартып алуу харам.” Бир киши башка бирөөнү каргап “Аллаху таала сенин жаныңды куфур менен алсын” десе капыр болуусунда аалымдарда түрдүү пикир болгон. Ал эми мунун негизи – өзүнүн куфуруна ыраазы болуу сөз бирдиги менен куфур болот. Бирок, башка бирөөнүн куфуруна ыраазы болуу дагы кээ бирлеринин айтуулары боюнча куфур, ал эми кээ бирлеринин айтуулары боюнча куфурду жактырып ыраазы болуу гана куфур болот. Бирок, зулумдугу менен жамандыгына байланыштуу азабы ар дайым болсун жана оор болсун” дегендей ыраазы болсо анда куфур эмес. Биргиви “рахима хуллаху таала” мындай дейт: “Ушул кавилди дурус деп кабылдайбыз. Анткени, Курани каримде хазрети Муса алейхиссаламдын кыссасында буга далил бар.”

Бир киши “Аллаху таала билет, баланча ишти кылбадым” десе, бирок, ал ишти кылганын өзү билсе капыр болот. Хак таалага болгон жагдайлардан кабарсыз деген сыпатты таңуулаган болот.

Бир адам бир аял менен [күбө жок] никелешсе ошол эркек менен аял “Аллаху таала менен пайгамбар биздин күбөбүз” дешсе экөө тең капыр болот. Анткени, Пайгамбарыбыз “саллаллаху алейхи ва саллам” тирүү кезинде кайыпты билчү эмес. Кайыпты билет деп айтуу куфур болот.

“Мен уурдалган жана жоголгон нерселерди, кайыпты билемин” десе, муну айткан жана ага ишенген адамдар капыр болот. “Мага жин кабар берет” десе дагы капыр болот. Пайгамбарлар менен жиндер дагы кайыпты билбейт. Кайыпты бир гана Аллаху таала жана Ал кимге билдирсе ошолор гана билет.

Бир адам Аллаху тааланын аты менен ант кылмакчы болгондо башка адам “Мен сенин Аллаху тааланын аты менен ант кылууңду каалабаймын. Талак болсун, кыйынчылыкка тап болоюн, абройго, намыска ант кылууңду каалайм” десе капыр болот дешкен.

Бир адам бир адамга “сенин дидарың мага жан алуучу сыяктуу” десе капыр болот дешкен. Себеби, жан алуучу периште улуу периште болуп эсептелет.

Бир адам “намаз окубоо жакшы иш” десе капыр болот. Бир адам бир адамга “кел намаз оку” десе, ал болсо “мен үчүн намаз окуу кыйын иш” десе капыр боло дешкен.

“Аллаху таала көктө менин күбөм” десе капыр болот. Себеби, Аллаху тааланы кандайдыр бир мекенге байланыштырган болот. Аллаху таала мекен түшүнүгүнөн пак. [Аллах атабыз дегендер дагы капыр болот.]

“Бир адам Расулуллах “саллаллаху алейхи ва саллам” тамактангандан кийин мубарек манжаларын жалачу” десе муну уккан башка бирөө “бул тарбиясыздык” десе капыр болот.

“Ырыскы Аллаху тааладан. Бирок, кулдун дагы аракет кылуусу керек” делсе бул сөз ширк болот. Анткени, кулдун аракети дагы Аллаху тааладан.

“Насрани болуу яхуди болуудан (Америкалык капыр болуу атеист болуудан) жакшы” деген адам капыр болот. Эки каапыр салыштырылганда бирин биринен жаман деп айтуу керек.

“Капыр болуу кыянаттык кылуудан жакшыраак” деген адам капыр болот.

Харамдан садага берилсе жана сооп үмүт өтүлсө аны алган кедей дагы анын харам экендигин билип туруп “Аллаху кабыл кылсын” десе жана берген адам “амин” десе экөө тең капыр болот.

“Илим мажилисинде эмне ишим бар”, “аалымдардын айтканын ким кыла алмак эле” деген же фатваага маани бербеген жана “дин адамдарынын сөздөрү эмнеге жарамак эле” деген капыр болот.

Досуна “кел мечитке же бир дин аалымына баралык” дегенде “өлсөм да барбасмын” же “Исламдын эмне кереги бар” деген адам капыр болот.

Бир адам куфур нерсе сүйлөсө, аны уккан бирөө күлсө күлгөн адам дагы капыр болот. Күлүүсү мажбур менен болсо куфур болбойт.

Бир адам “Аллахтан бош жер жок” десе же “Аллаху таала асманда” десе капыр болот делген.

Бир адам “олуялардын руху ар качан хазыр (дайын), билет” десе капыр болот. “Дайын болот” десе куфур болбойт.

“Ислам динин моюндабайм” же “каалабайм” деген адам капыр болот.

Бир адам “Адам алейхиссалам буудай жебегенде биз шаки болмок эмеспиз” десе капыр болот. Бирок, “биз дүнүйөдө болмок эмеспиз” десе мунун куфур болуп же болбой тургандыгында түрдүү пикирлер айтылган.

“Адам алейхиссалам кездеме токучу” десе, муну уккан бири “демек, биз токуучунун урпагы экенбиз” десе капыр болот.

Бир адам кичине күнөө кылса, бирөө ага “тообо кыл” десе ал адам дагы “тообо кылгыдай мен эмне кылдым” десе капыр болот.

Бир адам экинчи адамга “Кел, Ислам аалымына баралы же фыкх, илмихал китебинен окуп үйрөнөлү” десе тиги адам “мен илимди эмне кылмак элем” десе капыр болот. Себеби, илимди төмөнсүнткөндүк, маани бербегендик

болот. Тафсир менен фыкх китептерине тил тийгизген, аларды жактырбаган адам капыр болот. Төрт мазхабдын биринин аалымдарынын жазган маанилүү китептерин жок кылууга аракет кылган кутурган капырлар "дин бузар" же "зындык" деп аталат.

Бир адамдан "Кимдин урпагынансың? Кимдин улутунансың? Ишенимде мазхабыңдын имамы ким? Амалда мазхабыңдын имамы ким?" деп суралган кезде жообун билбесе капыр болот.

Белгилүү харамды (шарап, чочконун эти сыяктуу) халал деген же белгилүү халалды харам деген адам капыр болот. [Тамекини харам деп айтуу кооптуу.]

Бардык диндерде харам болгон, халал кылынуусу хикматка каршы болгон бир нерсенин халал болуусун каалоо куфур болот. Мисалы, зина, ливата (гомосексуалдык), тойгондон кийин тамак жеш, пайыз алуу жана берүү сыяктуу. Шараптын халал болуусун каалоо куфур эмес. Себеби, бардык диндерде харам эмес болчу. Курани каримди сөз менен азил арасында окутуу тыңдатуу куфур болот. Яхйа аттуу адамга **"Эй, Яхйа! Хуз-ил китабе"** деп аятта өткөн келимелер менен ойноп сүйлөгөн адам капыр болот. Курани каримди мазактаган болот. Музыкалык аспаптар, оюн-зоок, музыка ойнолуп жаткан жерде фон добуш иретинде же ойноп Куран окуу дагы ушундай.

Бир нерсени көп көрүп **"Махалакаллах"** деген адам маанисин билбесе капыр болот.

Бир адам "Азыр сени сөкпөйм, сөгүүнүн атын күнөө деп аташыптыр" дей турган болсо бул кооптуу.

Бир адам "Жабраил музоосу сыяктуу жыпжылаңач болуп алыпсың" десе кооптуу. Бул периштени мазактагандык болот.

Бир адамдын Аллаху тааладан башка нерсеге ант кылуусу куфур. Харамды кылган адам муртад жана капыр болбойт. Бирок, аяттар аркылуу харам кылынган нерсени халал десе капыр болот. Ошондой эле, "уулумдун башы үчүн" же "энем

өлсүн” деген сөздөрдү антка кошуп айтса, мисалы, “валлахи, уулумдун башы үчүн” десе куфурга түшүүсүнөн коркулат.

## АХКАМ-Ы ИСЛАМИЙЙА

Ислам дини билдирген буйруктар менен тыйуулар **“Ахкам-ы Исламиййа”** (Ислам өкүмдөрү) же **“Ислам”** деп аталат. Ахкам-и Исламиййа сегиз: **Фарз, Важиб, Сүннөт, Мустахаб, Мубах, Харам, Макрух, Муфсид.**

Фарз дегенибиз – Аллаху таала буюрган нерселер. Жана буюргандыгы күмөнсүз далил менен белгилүү болгон, б.а., аяттан ачык түрдө түшүнүктүү болгон нерселер. Буларга ишенбеген, маанилүү деп эсептебеген адам капыр болот. Ыйман, Куран, даарат алуу, намаз окуу, орозо кармоо, зекет берүү, ажылыкка баруу, жунуптуктан арылуу үчүн гусул алуу (б.а., бой дааратын алуу) сыяктуу.

Фарздын дагы үч түрү бар: фарзи даим, фарзи муваккат, фарзи алел-кифайа. Фарзи даим деп - **“Аманту биллахи”**ни акырына чейин жаттап, маанисин түшүнүп жана ишенип, турактуу түрдө итикад кылуу (ишенүү) айтылат. Фарзи муваккат – амалдын убакыты келгенде орундоо фарз болгон амалдар. Беш маал намаз окуу, Рамазан айында орозо кармоо жана кесиби менен соода-сатыкка кажет болгон дин жана табият илимдерин үйрөнүү сыяктуу. Фарзи алел-кифайа – муну элүү же жүз адамдын бирөө кылса, башкалардын мойнунан алына турган фарздар. Салам берилген кезде жооп берүү сыяктуу. Ошондой эле жаназа намазын окуу, жаназаны жуу сыяктуу, морфология менен грамматика илимдерин окуу, хафыз болуу, вужух (Курани каримди окуу стилдерин үйрөткөн) илимин үйрөнүү, кесибине, соодасына зарыл болгонунан артык диний жана табигый илимдерди үйрөнүү сыяктуу.

Ошондой эле, бир фарздын ичинде беш фарз бар. Бул фарздар: илми фарз, амали фарз, микдари фарз, итикади фарз, ихласи фарз, инкари фарз. Инкари фарз – куфур деген сөз.

Важиб дегенибиз – Аллаху таала буюрган нерселер. Буюргандыгы күмөндүү далил менен белгилүү болгон нерселер. Булардын важиб экендигине ишенбеген адам капыр болбойт. Бирок, орундабаган адам Жаханнам азабына ылайык болот. Мисалы, витир намазында кунут дубасын окуу, Курман айтта курмандык чалуу, Рамазан айында фытра берүү жана сажда аяты окулган кезде «Тилават саждасын» кылуу сыяктуу амалдар ушуга жатат. Важибдин ичинде төрт важиб менен бир фарз бар. Илми важиб, амали важиб, микдари важиб, итикади важиб жана ихласи фарз. Фарзда жана важибде рия кылуу харам болот.

Ошондой эле, сүннөт дегенибиз – Расулуллах "саллаллаху алейхи ва саллам" бир жолу же эки жолу калтырган нерселер. Муну калтырган адамга азап болбойт. Бирок, себепсиз жана таптакыр калтырып койгон адам күнөөлөнүүгө жана сооптон куру калууга ылайык болот. Мисалы, мисвак колдонуу, азан менен коомат айтуу, жамаат менен намаз окуу, үйлөнгөн кезде тамак берүү жана баласын сүннөт кылдыруу сыяктуу. Сүннөттүн дагы үч түрү бар: Сүннат-и муаккада, суннат-и гайри муаккада, суннат-и алал-кифайа.

Суннат-и муаккада болгондор – багымдат намазынын сүннөтү, бешим намазынын алгачкы жана соңку сүннөттөрү, шам намазынын сүннөтү, куптан намазынын акыркы сүннөтү сыяктуу. Булар – суннат-и муаккада. Багымдат намазынын сүннөтүн важиб деген аалымдар дагы бар. Бул сүннөттөрдү себепсиз таптакыр таштоого болбойт. Жактырбаган адам капыр болот.

Суннат-и гайри муаккада болгондор – асыр жана куптан намаздарынын алгачкы сүннөттөрү. Булар көп калтырылса эч нерсе кажет кылынбайт. Себепсиз толугу менен таштап коё турган болсо күнөөлөнүүгө жана шафааттан куру калууга себеп болот.

[**"Халеби"** жана **"Кудури"** китептеринде мындай делинген: Ибадаттар **"Фараиз"** жана **"Федаил"** болуп экиге бөлүнөт. Фарз жана важиб болбогон ибадаттар

**“Федаил”** же **“Нафил ибадаттар”** деп аталат. Беш убак намаздын сүннөттөрү – нафил ибадаттар, булар фарздардын кемчиликтерин толуктайт. Б.а., орундалган фарздын кемчиликтерин толуктайт. Болбосо, орундалбаган фарз намаздын ордуна сүннөт өтпөйт. Сүннөттү окуу фарзды таштап койгон адамды Жаханнамдан куткарбайт. Фарзды себепсиз калтырган адамдын окуган сүннөтү кабыл болбойт. Сахих болгон [кемчиликсиз окулган] сүннөткө ниет кылуу кажет. Ниет кылынбаса сүннөт сообуна жете албайт. Ушул себептен, жылдар бою намаз окубагандар төрт убакыт намаздын сүннөттөрүн окуй турган кезде ошол убакыттын алгачкы казага калган фарзын өтөөгө жана да ошол убакыттын сүннөтүн орундоого ниет кылуусу кажет. Ушинтип ниет кыла турган болсо казасын дагы, сүннөттү дагы окуган болот. Сүннөттү таштаган болбойт.]

Суннат-и алал-кифайа – беш-он кишинин бирөө аткарса башкалардын мойнунан алына турган сүннөттөр. Салам берүү, итикафка кирүү жана шарият уруксат берген иштердин башында Бисмиллах айтуу сыяктуу.

Эгер тамактануунун башында Бисмиллах айтылбаса үч зыяны бар: **1)** Шайтан аны менен бирге тамактанат. **2)** Жеген ашы денесинде оору туудурат. **3)** Тамакта береке болбойт.

Бисмиллах айтылса үч пайдасы бар: **1)** Шайтан тамакка орток болбойт. **2)** Тамак денесине шифаа болот. **3)** Тамакта береке болот. [Тамактануунун башында Бисмиллах айтууну унуткан адам эсине түшкөн кезде айтуусу керек.]

Мустахаб дегенибиз – Расулуллахтын “саллаллаху алейхи ва саллам” өмүрүндө бир-эки жолу кылган нерселер, буларды орундабаган адамга азап менен күнөөлөө болбойт. Шафааттан дагы куру калбайт. Бирок, орундаган адамга көп сооп берилет. Мисалы, нафил намаз окуу, нафил орозо кармоо, умрага, нафил ажылыкка баруу жана нафил садака берүү сыяктуу.

Ошондой эле, мубах дегенибиз – жакшы ниет менен кылынса сооп, жаман ниет менен кылынса азап боло турган

нерселер. Таштап койууга азап берилбейт. Басуу, отуруу, үй алуу, халал болгон ар түрдүү даамдарды жеш, халал болуу шарты менен ар түрдүү кийимдерди кийүү сыяктуу.

Харам – Аллаху таала Курани каримде ачык түрдө тыюу салган нерселер. Б.а., «кылбагыла!» деп буюрулган нерселер. Харамга маани бербеген, ишенбеген адам капыр болот. Ишенип турса да кылып койгон адам капыр болбойт, фасык [күнөөкөр] болот. [Ибни Абидин «рахумахуллаху таала» имамдык тууралуу баяндаган жеринде мындай деген: «Фасык имамдын артына туруп намаз окубоо керек. Фасык – шарап ичүү, зина кылуу, пайыз акча жеш сыяктуу чоң күнөө кылган адам деген сөз. [Кичине күнөөнү үзгүлтүксүз кылуу дагы чоң күнөө болот.] Жума намазы бир нече мечитте окула турчу жерде фасык хатибдин артында Жума намазын окубоо керек, имамы салих болгон мечитке баруу керек. Фасык менен катуу мамиледе болуу, аны жактырбоо – важиб. Өтө илимдүү (аалым) болсо да аны имамдыкка чыгарбоо керек. Имамдыкка чыгаруу – ага урмат кылуу болот. Фасыктын дагы, мазхабсыздын дагы имамдыкка өтүүсү ар дайым тахриман макрух болот. Харамдардан сактануу **«такваа»** деп аталат. Халал же харам экендиги күмөндүү болгон нерселерден да сактануу **«вараа»** деп аталат. Күмөндүү нерсени кылбоо үчүн бир халалдан баш тартуу **«зухд»** деп аталат. Дал-ул харбда (капыр мамлекеттерде) ыйманга келгендердин Дар-ул исламга (мусулмандар жашаган өлкөгө) хижрат кылуусу (көчүүсү) важиб болот.]

Харамдын эки түрү бар: «Харам ли айнихи» жана «харам ли гайрихи». Биринчиси өзү харам болгон жана ар дайым харам болгон нерселер. Адам өлтүрүү, зина менен ливата кылуу, шарам менен алкоголдуу ичимдиктерди ичүү, кумар оюндарын ойноо, чочко этин жеш жана аялдардын, кыздардын башы, буту-колдору ачык түрдө көчөгө чыгуулары ушуга жатат. Бир адам ушул күнөөлөрдү кылган кезде бисмиллахты айтса же халал деп ишенсе, б.а., Аллаху тааланын харам кылганына маани бербесе капыр болот. Ал эми мунун харам экенине ишенип, Аллахтын азабынан коркуп турса да кылса

кылса капыр болбойт. Бирок, Жаханнам азабына ылайык болот.

Харам ли гайрихи – өзү харам болбосо да харам жол менен келгендиктен харам болгон нерселер. Бир адамдын бирөөнүн бакчасына кирип жемишин ээсинин уруксатысыз жулуп жеш, үйдөгү буюмдарын же акчаны уурдап сарптоо сыяктуу. Буларды кылып жаткан адам Бисмиллах деп айтса же халал десе капыр болбойт. Бир адамдын мойнунда акысы желинген бир арпа салмагында бир нерсе болсо эртең кыямат күнү жамаат менен окулган жети жүз рекет кабыл болгон намазынын сообун Аллаху таала ошол адамдан алып берсе керек. Харамдын эки түрүнөн тең сактануу ибадат кылуудан алда канча сооптуураак.

Ошондой эле, макрух деп амалдын сообун кетирчү нерсе аталат. Макрухтун эки түрү бар: Карахати тахримиййа жана карахати танзихиййа.

Карахати тахримиййа – важибдин ташталуусунан пайда болчу халалга жакын макрух болуп саналат. Карахати тахримиййаны кылган адам эгер атайын кылган болсо Аллахка каршы чыгуучу жана күнөөкөр болот. Жаханнам азабына ылайык болот. Намаздын ичинде кылса бул намазды кайрадан окуусу важиб болот. Эгер каталашып, адашып же унутуп кылган болсо сахв саждасын кылат, ошондо кайрадан окуусу кажет болбойт. Карахати танзихиййаны кылган адамга азап болбойт. Ал эми дайым кылып жүргөн болсо күнөөлөнүүгө жана сооптон куру калууга ылайык болот. Жылкы этин жесе, мышык менен чычкандан калган тамакты жесе, шарап жасаган адамга жүзүм сатуу сыяктуу иштер.

Муфсид деп амалдарды толук жок кылган нерселер аталат. Ыйманды, намазды, никени, ажылыкты, зекетти, соода-сатыкты бузуу сыяктуу.

[Фарздарды, важибдерди, сүннөттөрдү орундаган жана харамдан, макрухтан сактанган мусулманга акыретте **«ажр»**, б.а., сооп берилет. Харамдарды, макрухтарды кылган жана фарздарды, важибдерди орундабаган мусулманга **«күнөө»**

жазылат. Харамдан сактануунун сообу фарзды орундоонун сообунан канчалаган эсе көп. Бир фарздын сообу бир макрухтан сактануунун сообунан, бул да бир сүннөттүн сообунан көп. Мубахтардын арасынан Аллаху тааланын жакшы көргөндөрү **«хайрат»** (жакшылык, кайрымдуулук) жана **«хасанат»** (жакшы амалдар) деп аталат. Буларды кылган адамга да сооп берилсе бул сооп сүннөт сообунан аз. Сооп бериле турганын билип кылуу **«Курбат»** деп аталат.

Аллаху таала кулдарын аягандыктан ырахат менен бакыттын булагы болгон диндерди жиберди. Диндердин соңкусу – Мухаммед алейхиссаламдын дини. Башка диндер жаман адамдар тарабынан өзгөртүлгөн. Мусулман болсо да, капыр болсо да кандай гана адам болбосун билип же билбестен ушул динге ылайык өмүр сүрө турган болсо өмүрүндө эч кыйынчылык көрбөйт. Ырахат жана шаттык менен өмүр сүрөт. Азыркы заманда Европа менен Америкада ушул динге ылайык өмүр сүрүүгө аракет кылып жүргөн капырлар ушундай. Бирок, акыретте капырларга сооп менен сыйлык эч качан берилбейт. Эгер ошондой өмүр сүрүүгө аракет кылган адам мусулман болсо жана Ислам динине моюн сунууга ниет кылса акыретте дагы түбөлүк бакытка жетет.]

## ИСЛАМДЫН НЕГИЗДЕРИ

Исламдын беш негизи, тиреги бар. Б.а., Ислам дини беш нерсенин үстүнө курулган. Биринчиси - калимаи шахадат келтирүү жана анын маанисин түшүнүп ишенүү. Экинчиси – ар күн беш убак намазды өз убагында окуу. Үчүнчүсү – Рамазан айында орозо кармоо. Төртүнчүсү – эгер фарз болсо жылына бир жолу зекет менен ушур берүү. Бешинчиси – мүмкүнчүлүгү бар болсо өмүрүндө бир жолу ажылыкка баруу. [Аллаху тааланын ушул беш буйругун орундоо жана харамдардан сактануу **«ибадат кылуу»** деп аталат. Вужуб жана ада шарттарына ээ болбогон адамдын жана ажылыкка барып койгон адамдын кайра дагы баруусу нафил ибадат болот. Бидат жана харам кылууга себеп боло турган нафил

ибадатты орундоо жаиз эмес. Имам Раббани «куддиса сиррух» 29, 123 ,124-чү каттарында жана **«Макамат-и Мазхариййа»**-нын 26-чы катында нафил ажылык менен умрага барууга уруксат бербеген. **«Нашр-ул мехасин»**-де макамати ашарадан зухд даражасы баяндалган жеринде мындай делинген: «Улуу аалым жана олуя - Имам Набавиге: «Бардык сүннөттөргө маани берип орундап жүрөсүң, бирок, эң чоң сүннөт болгон никени калтырып жатасың», - деген кезде: «Бир сүннөттү орундоо аркылуу көптөгөн харам иш кылып койуудан коркомун», - деди.» Имам Яхия Набави 676-жылы Шамда кайтыш болду. Пакистанда **«Жами'а-и Хабибийа»** университетинин деканы, мугалим Хабиб-ур Рахман 1401 (м.1981)-жылы ажылыкка барган кезинде ваххаби имамдын микрофон менен намаз окуганын көрүп, намаздарын бөлөк окуганы үчүн колдоруна кишен салынып камоого алынган. Себеби суралганда: «Имамдын микрофон менен намаз окутуусу жаиз эмес», - деген. Анын ажылык кылуусуна тыюу салынып, артка кайтарылган.

Дүнүйөнүн кайсы жеринде болсо да ар бир адамга эң алгачкы кажет болгон нерсе – динин, ыйманын үйрөнүү. Мурунку замандарда динди Ислам аалымдарынан оңой үйрөнүүгө болор эле. Ал эми азыр акыр заман болгондуктан эч каерде чыныгы Ислам аалымы калбады. Наадандар, англистерге сатылган акмактар дин адамы кейпинде бардык жерге тарады. Азыркы кезде динди, ыйманды туура үйрөнүүнүн жалгыз чарасы – Ахли сүннөт аалымдарынын китептерин окуу. Мындай китептерди табуу – Аллаху тааланын чоң ихсаны. Ислам душмандары жаштарды алдоо максаты менен ката дин китептерин жайышууда. Булардын айынан чыныгы дин китебин таап окуу өтө кыйын болду. Жаштар ар түрдүү оюндарга байланып, туура китепти табуудан жана окуудан куру калууда. Көптөгөн жаштардын оюндан башка эч нерсе ойлобогондуктарын көрүп жүрөбүз. Бул оору жаштар арасында кеңири таралууда. Мусулман ата-эненин бул оорудан өз бала-чакасын коргоолору кажет. Ал үчүн балдарына динин туура үйрөтүү жана аларды

туура дин китебин окууга көндүрүүлөрү керек. Ага жетүү үчүн балдарынын зыяндуу оюндарга алдануларынын алдын алуулары керек. Кээ бир досторубуздун балдарынын зыяндуу оюндарды ойноп, жада калса, тамактанууну да унутуп коюшкандыгын көрүп жүрөбүз. Мындай балдардын жада калса мектеп китептерин да окуулары, класстан класска көчүүлөрү дагы мүмкүн эмес болууда. Эне-атанын балдарына ээ болуп, китеп окуулары көндүрүүлөрү кажет. Мисалы, «Ислам ахлагы» китебин окуулары кажет. Бул китепти окуган адам динин, ыйманын үйрөнүү менен катар Ислам душмандарынын кандай иштеп жатышкандыгын да түшүнөт. Эне-аталар ушул милдеттерин орундашпаса динсиз, ыймансыз жаштар пайда болот, мекенибизге, элибизге көп зыяндары тиет.

Мусулман эне-атанын маани берүүсү өтө маанилүү болгон маселелердин бири – «Сатри аврат» маселеси. Зыяндуу оюндарды ойногондордун арасында тизелеринен чачтарына чейин ачык болгон жаштарды көрөбүз. Ислам growth динінде аврат жерин жабуу өтө маңыздуу фарз. Буга маани бербеген адам ыйманынан айрылып калуусу мүмкүн. Мусулмандар намаздарына көп сооп алууга жана вааз угуу үчүн мечиттерге барышат. Мындай себептер болбосо да мечитке баруу чоң сооп. Бирок, аврат жерлери ачык болгондор мечитке жыйналса ал жер мечит болуудан чыгат да күнөө жыйынына айланат. Ал эми күнөө жыйынына баруунун харам экендиги бардык китептерде жазылуу. Мындай жерге барган адам ал мечит болсо да күнөө жыйынына барган болот, күнөөгө батат. Сооп алуу жана вааз тыңдоо үчүн мындай жоолугу жок аялдар менен шорта кийген эркектер жыйналчу мечитке барган адам сооп эмес күнөө табат. Аврат жерлери ачык болгондор мечитке барса мусулмандардын күнөөгө батууларына себеп болот. Аврат жерлерди ачуу чоң күнөө болгондой эле ушундай ачык жүргөндөргө кароо дагы чоң күнөө болот. Ушул себептен мындай мечиттерге барган мусулмандар Аллахтын мээримине эмес Аллахтын ачуусуна себеп болууда.]

## НАМАЗ БАБЫ

Намаздын он эки парзы бар: жетөө сыртында, бешөө ичинде.

Намаздын сыртындагы жети парз: хадастан тазалануу, нажасаттан тазалануу, сатри-аврат, истикбали кыбла, убакыт, ниет, ифтитах такбири. Ал эми ичиндеги парздар мына булар: кыям, кыраат, ар бир ирекетте бир руку, эки сажда, кадаи ахирде «Аттахиййат» дубасын окугудай убакыт отуруу. Намаздын ичиндеги парздар «Рукн» деп аталат. Саждада чекени жана буттун манжаларын жерге тийгизүү парз.

**Хадастан тахарат** – даараты жок болсо даарат алуу, жунуб болсо гусул алуу жана даарат же гусул алуу зарыл болгон учурда суу табылбай калса, таяммум алуу дегендик. Хадастан тазалануу үч нерсе менен толук болот: 1-Истинжа менен истибрага көңүл буруу аркылуу. 2-Жуу аркылуу. 3-Башка масх тартканда парз болгон жерлерде кол тийбеген бош жер калтырбоо аркылуу.

**Нажасаттан тахарат** - үч нерсе аркылуу жүзөгө ашата: 1-Намаз окуй турчу кезде үстүндөгү кийимин нажасаттан тазартуу аркылуу. 2-Намаз окуганда денесин таза кармоо аркылуу. 3-Намаз окуй турчу жерди тазалоо аркылуу. [Алкоголь кошулган суюктуктар тууралуу маалымат алуу үчүн элүү төрт парздын соңун караңыз].

**Сатр-и аврат** – үч нерседен турат: 1-Ханафи мазхабында эркектердин киндик менен тизе астына чейинки жерлерин жабуу. Намазда эркектердин буттарын жабуулары сүннөт экени 419-чү бетте жазылган. 2-Бирөөнүн күңү болбогон эркин аялдардын бет менен колдон жана бир риваят боюнча буттан башка бардык денесин жабуусу, оронуусу жана көрсөтпөөсү. 3-Күң болгон аялдардын аркасын жана төшүнөн тизесинин астына чейин жаап оронуусу. (Башы, буту-колдору ачык жүргөн же тар, жука кийим кийинген аялдар жана буларды караган эркектер харам кылган болушат. Харам экендигине маани бербеген адам ыймансыз болот, муртад болот.

**Истикбал-и кыбла** – үч нерсе менен жүзөөгө ашат. 1-Кыбылага бурулуп туруу. 2-Намаз бүткөнгө чейин кыбыладан төшүн бурбоо. 3-Аллаху тааланын алдында тургандай болуу, өзүн төмөн кармоо.

Убакыт – үч нерсе менен толук болот: Намаздын кире турган жана чыга турган убакыттарын билүү. Намазды макрух убакытка чейин калтырбоо.

**Ниет** – окулган намаз фарзбы, важибби, сүннөтпү, мустахаббы, кайсынысы экенин билүү, көңүлдөн өткөрүү жана дүнүйө тиричиликтерин көңүлдөн чыгаруу аркылуу жүзөгө ашат. Витир намазын окуу – Имам Азамдын өкүмү боюнча важиб, эки имамдын, Малики жана Шафии мазхабдарынын өкүмү боюнча сүннөт болуп саналат. [Маликини таклид кылган адамдын кыйындык туулган кезде витир намазын калтыруусу жаиз болот.]

**Ифтитах** такбири – эркектердин колдорун кулактарына чейин көтөрүү аркылуу, көңүл менен намазга даяр болуу аркылуу орундалат.

**Кыям** – үч нерсе аркылуу жүзөгө ашат: 1-Кыбылага карата өйдө тик туруу аркылуу. 2-Сажда кыла турчу жерди кароо аркылуу. 3-Кыямда турганда эки тарапка темселбөө аркылуу.

**Кыраат** – үч нерседен турат: 1-Үн чыгарылып окула турчу жерде үндү чыгарып окуу. 2-Ичинен окула турчу жерде өзү уга турган даражада тамгаларды так айтып окуу. 3-Курани каримдин маанисин ойлоо, тажвид менен окуу. [Намазды баштаарда айтыла турчу такбирди, намаз ичинде окула тургандардын бардыгын жана азанды бир гана арапча окуу керек. Булардын арапчасын, динин билген жана мазхабынын илмихал китебине моюн сунган кaариден үйрөнүү керек. Кирилл же латын тамгалары менен жазылган Курани карим туура окулбайт. Кемчил, ары ката болот. Курани каримлин тафсирин кылууга болот, бирок, аны эч бир тилген которуу мүмкүн эмес. Динсиздердин, мазхабсыздардын кыргызча Куран деп жүргөн китептери туура эмес, ката болуу менен бирге ал бир гана котормочунун жеке түшүнгөн нерсеси

болуп саналат. Ар мусулмандын Курани карим үйрөтө турчу дарстарга барып Ислам арилтерин үйрөнүүлөрү, Курани каримди жана дубаларды туура окуу кажет. Ушундай сүрөлөрү менен дубалары туура окулган намаз кабыл болот. «Таргибус-салат» китебинде мындай делинген: «Бир адамдын намазда окуганын тогуз аалым ката деп тапса, бир аалым гана туура десе анда анын намазы бузулду деп айтпоо керек.»]

**Руку** – үч нерсе аркылуу орундалат: 1-Рукуда кыбылага карай толук ийилүү аркылуу. 2-Бели менен башы бир деңгээлде болуу аркылуу. 3-Туманинет менен (өкңүлдөн ишенип) туруу аркылуу.

**Сажда** – үч нерсе аркылуу жүзөгө ашат: 1-Саждага сүннөткө ылайыке баруу аркылуу. 2-Маңдайы менен мурду кыбылага карай жерге бирдей коюлган болуу аркылуу. 3-Туманинет менен баруу аркылуу. [Соо адамдын жыйырма беш сантиметрге чейин бийиктикте сажда кылуусу жаиз болгону менен макрух болуп саналат. Себеби, Пайгамбарыбыз жана Асхабы кирамдын эч бири бийик жерге сажда кылбады. Андан бийик жерге сажда кылса намазы өтпөйт.]

**Кадаи ахир** – үч нерсе аркылуу жүзөгө ашат: 1-Эркектердин оң бутун тик кармап, сол бутунун үстүнө отуруу аркылуу, аялдардын жамбаштарына отуруп, буттарын оң жакка чыгаруусу аркылуу. 2-Аттахиятты урмат менен окуу аркылуу. 3-Кадаи ахирде салават жана дуба окуу аркылуу. Намаздан кийин окула турчулар «Намаздын адеби» бөлүмүндө жазылган.

## ГУСУЛ БАБЫ

Гусулдун фарзы Ханафиде үч, Маликиде беш, Шафииде эки, Ханбалиде бир. Ханафи мазхабындагы гусулдун үч фарзы:

**1)** Бир жолу оозду чайкоо. Тиштердин арасына жана тиш чуңкурларынын ичине суу тийгизүү фарз. [Ханафи мазхабын карманган адам зылдык (мажбурлук) болбостон тишине

пломба жана каптама жасай албайт. Алып-салына кийме тиштерди жасатат жана гусул ала турчу кезде буларды чечип астын жууйт. Эгер зарыл болгон болсо пломба же каптама жасатуу жаиз болот. Бирок, гусул менен даарат аларда жана намазга турарда «Шафии же Малики мазхабын таклид кылдым» деп ниет кылуусу кажет.]

**2)** Бир жолу мурунду чайкоо.

**3)** Бир жолу денени толук жуу. Дененин жуулуусу хараж (кыйын, мүмкүн эмес) болбогон жерлерин жуу фарз. Дененин бир жери зарыл болгон, б.а., адам өзү кылбаган, жаратылышында болгон кандайдыр бир себеп менен сууланбаса, жуулбаса кечирилет, гусул сахих болот.

**«Дуррул мухтар»**-да мындай делинген: «Тиштердин арасында же тиш чуңкурунда калган тамак гусулдун сахих болуусуна кедерги болбойт. Фатва ушундай. Анткени, булардын асты сууланат. Тиш арасында, чуңкурунда калган нерсе (тамак) катуу болсо суунун өтүүсүнө кедерги болот делинди. Туурасы ушу.» **«Ибни Абидин»** «рахима-хуллаху таала» муну түшүндүргөн кезде мындай деген: **«Хуласа»** китебинде дагы «Кедерги болбойт. Анткени, суу суюк болгондуктан тамактын астына өтөт» делинген. Суунун өтпөй тургандыгы белгилүү болсо бул аалымдардын өкүмү боюнча да гусул сахих болбойт. **«Хилйа»** китеби муну так билдирген. Тиш арасында, чуңкурунда калган нерсе ооздо эзилип, жыйналып катып калган болсо сууну өткөрбөгөндүктөн гусул сахих болбойт. Себеби, бул жерде зарылдык жок. [Б.а., өзүнөн өзү пайда болгон бир нерсе эмес. Буларды тазалоодо] кыйындык, оорчулук жок.

**«Халеби-и сагир»**-де мындай делген: «Бир адамдын тиштеринин арасында нан, тамак жана башка нерселердин калдыктары бар кезде гусул ала турган болсо фатвалар боюнча астына суу өтпөйт деп ойлосо да гусул сахих болот. Анткени, суу суюк зат болгондуктан жабышкан нерсенин астына өтөт. Ушундай фатва берилгендиги **«Хуласа»**-да жазылган. Кээ бир аалымдардын айтуулары боюнча жабышкан нерсе

катыган камырдай же сагыздай болуп калса гусул жаиз болбойт. **«Захира»** китебинде дагы ушундай жазылган. Эң туура болгону дагы ушул. Анткени, андай заттардын астына суу өтпөйт. Буларды тиштин тешиктерине бүтөп кою зарыл эмес жанра аны тазалоодо кыйындык жок.»

**«Дуррул мунтека»**-да мындай делинген: «Тиштин чуңкурунда тамак жабышып калган абалда гусул алган адамдын гусулу сахих болот, бирок, сахих болбойт деген аалымдар дагы бар. Сактык үчүн тиштерди тамактын калдыктарынан алдын ала тазалоо керек. **«Меракыл-фалах»**-тын **«Тахтави»** хашиясында мындай делинген: «Тиш чуңкурунда же тиштердин арасында тамактын калдыгы жабышкан болсо гусул сахих болот. Анткени, суу суюк болгондуктан бардык жерге өтөт. Калдыктар чайнай берип каткан болсо гусулга кедерги болот.» **«Фатх-ул-кадир»**-де дагы ушундай жазылган.»

**«Бахр-ур-раик»**-та мындай делинген: «Тиш чуңкурунда же тиштердин арасында тамактын калдыгы калган болсо гусул сахих болот. Себеби, суу суюктук болгондуктан бардык жерге өтө алат. **«Тажнис»**-те дагы ушундай жазылган. Садр-уш-шехид Хусамеддин: «Гусулу сахих болбойт. Тиштерди тамак калдыктарынан тазалап, суу менен чайкоо кажет», - деди. Тазалап суу менен чайкоо сактук болот.»

**«Фатава-и Хиндийа»**-да мындай делинген: «Тиш чуңкурунда же тиштердин арасында тамак калган адамдын гусулу сахих болот деген сөз дурусураак. **«Захиди»**-де дагы ушундай жазылган. Бирок, тамак калдыктарын алып, тиш чуңкуруна суу тийгизүү этияттык болот. «Кадихан»-да: «Тиштеринде тамак калдыгы калган адамдын гусулу толук болбой тургандыгы **«Натифи»**-де жазылган, тиштерин калдыктардан тазалап, астын жуу кажет», - делинген.»

**«Ал-мажмуат-уз-зухдийа»**-да мындай делинген: «Көп болсо да, аз болсо да тиштердин арасында калган тамак калдыктары катыган камыр сыяктуу болуп, суунун өтүүсүнө кедерги болсо гусулга да кедерги болот. **«Халеби»**-де дагы

ушундай жазылган. «Тамактын калдыктарын тазалоодо кыйынчылык, оорчулук жок. Ал эми пломба менен каптама тиш алынбайт. Алынуусунда кыйынчылык бар» дегенге болбойт. Кыйындык бар экендиги чын. Бирок, адам жасаган бир нерсе кыйындыкка себеп болсо бул башка мазхабды таклид кылуу үчүн кечиримдүү себеп болот. Фарзды таштоо үчүн кечиримдүү себеп болбойт. Фарздын сакыт болуусу (моюндарынан алынуусу, орундолбоосу) үчүн башка мазхабды таклид кылууга мүмкүндүк болбоосу жана бул абалда зарылдык менен кыйындыктын бирге болуусу кажет. «Тиштин пломбалануусу же капталуусу тиш оорусунун алдын алуу же тишти жок болуудан куткаруу үчүн жасалат. Ушул себептерден зарылдык болбойбу?» деле турган болсо жооп катары зарылдык (мажбурлук) болуш үчүн башка мазхабды таклид кыла албоо шарт. (Ал эми бул абалда башка мазхабды таклид кыла алуу мүмкүндүгү бар.)

«Гусул алганда тиштердин жуулуусу фарз деген өкүм үчүн каптама менен пломбанын сыртынын жуулуусу жеткиликтүү» деп айтуу – Ислам динине дал келбеген сөздөр. Тахтави, «Имдад» хашиясында: «Даарат алгандан кийин маасыларын кийген адамдын даарыт бузулса даараттын бузулуусу бутка эмес маасыга өтөт», - деген. Фыкых китептеринин бир гана даарат алууга байланыштуу жана бир гана маасы үчүн айтылган ушул сөздөрүн тиш каптамасы үчүн, ары гусул үчүн айтуу өзү тарабынан ойдон чыгарылган фатва берүү болуп саналат. Пломбаланган же капталган тишти калың сакалга окшотуу дагы туура эмес. Анткени, даарат алганда калың сакалдын түбүн жуу мажбур болбосо да гусулда мунун астындагы терини жуу дагы фарз. «Даарат алганда калың сакалдын астындагы терини жуу фарз болбогондуктан гусулда да калың сакалдын түбүн жуу фарз болбойт» деген адам гусул алганда калың сакалынын астын жуубайт. Ушундайча бул адамдын жана ага ишенгендердин гусулдары, анын артынан намаздары дагы сахих болбойт.

Каптама менен пломбаны таманындагы жарык ичине куюла турчу майга же жара менен сынган мүчөнүн үстүнө

коюла турчу тактайларга, гипстен жасалган калыптарга бинттерге окшотуу дагы фыкых китептерине ылайык эмес. Анткени, буларды жара менен сынган мүчөнүн үстүнөн алууда кыйынчылык же зыян болгону менен бирге башка мазхабды таклид кылуу мүмкүндүгү жок. Ушул үч себепке байланыштуу астын жуу зарылдыгы моюндарынан алынат.

Катуу ооруган чириген тишти жулуу анын ордуна кийме тиш, жартылай же бүтүн таңдайлуу тиштерди жасатууну каалабай каптама жасатууда адам өз эркинде болгондугу үчүн пломба, каптама же мостик деп аталган бекем тиш жасатууда зарылдык болбойт. Зарылдык экенин айтуу астынын жуулбай койуусуна ансыз да себеп болбойт. Анткени, башка мазхабды таклид кыла алат. Зарылдык, кажеттүүлүк болгондуктан фыкых китептериндеги өкүмдөргө моюн сунуп, Шафии менен Маликини таклид кылган адамдарга тил тийгизүүгө эч кимдин акысы жок.

Адамды бир нерсе жасоого мажбурлаган самавий себеп, б.а., адамдын колунда болбогон себеп **«Зарурат»** (зарылдык) деп аталат. Ислам дининин буйрук кылуусу менен тыюу салуусу жана катуу оору жана бир мүчөнүн же өмүрүнө кооп жана башка эч нерсе кыла албоо мажбурлугу – булардын бардыгы зарылдык болуп саналат. Жасалган бир нерсенин бир фарзга кедерги болуусунун алдын алуунун машакаттуу, кыйын болуусу **«Хараж»** (кыйындык) деп аталат. Ислам өкүмдөрүнөн бир өкүм орундала турчу кезде, б.а., бир буйрукту орундаганда же бир тыюудан сактанган кезде өз мазхаб аалымдарынын машхур болгон, тандалуу болгон сөздөрүнө моюн сунуу керек. Адам кылган бир нерсенин кесиринен аалымдардын ушул сөздөрүнө моюн сунууда хараж (кыйындык) болсо бул өкүм башка мазхабды таклид кылуу аркылуу орундалат. Башка мазхабды таклид кылууда дагы хараж болсо хараждга себеп болгон нерсенин орундалуусунда зарылдыктын бар же жоктугуна каралат:

**1)** Харажга себеп болгон нерсенин орундалуусунда зарылдык бар болсо ал фарзды орундоо милдети мойнунан алынат.

**2)** Харажга себеп болгон нерсенин орундалуусунда зарылдык жок болсо (тырмакты боёгон лак сыяктуу) же зарылдык болгон кезде бир несе жол менен жүзөгө ашыруу мүмкүн болуп туруп булардын арасынан хараж болгон нерсени орундоону кааласа бул ибадаты сахих болбойт. Хараж болбогон нерсени кылып, ошол фарзды орундоо кажет болот. Зарылдык болсо да, болбосо да бир гана хараж (кыйындык), машакат бар болгону үчүн гана башка мазхабды таклид кылууга боло тургандыгы **«Фатавал-хадисийа»**-да, **«Хуласат-ут-тахкик»**- те, Тахтавинин «рахима-хуллаху таала» **«Меракыл-фалах»** хашиясында жана Молла Халил Асирдинин «рахима-хуллаху таала» «**Ма’фуат**» китебинде жазылган. Молла Халил 1259 (м.1843)-жылы кайтыш болду. Ооруган, чириген тишин жулдуруп, кийме тиш же протез жасатууну каалабай пломба же каптама салдырган Ханафидеги адам гусул алганда Шафии же Малики мазхабдарынын бирин таклид кылуусу өтө оңой. Гусулда, дааратта, намаздыне башында же унутса намаздан кийин, эсине түшүргөн кезде Шафии же Малики мазхабдарынын бирин таклид кылганына ниет кылуу, б.а., көңүлүнөн өткөрүү керек. Бул адамдын даарытынын, гусулунун жана намазынын Шафии же Малики мазхабдары боюнча сахих болуусу кажет. Шафии мазхабы боюнча сахих болуусу үчүн никелешүүсү түбөлүк харам болгон 18 аялдан башка бир аялдын терисине өз териси жана өзүнүн аврат жерине алаканы тийе турган болсо даарат алуусу керек жана имамдын артында турганда ичинен Фатиханы окуусу керек. Башка мазхабды таклид кылуу мазххаб алмаштыру деген сөз эмес. Башка мазхабды таклид кылган бир Ханафи адам Ханафи мазхабынан чыккан болбойт. Бир гана ошол ибадаттын, ошол мазхабдагы фарздары менен муфсиддерине моюн сунат. Важибдерди, макрухтарды жана сүннөттөрдү өз мазхабы боюнча карманат.

Фыкых аалымдарынын гусулга тийиштүү баяндамалары турганда тиш маселесин абыройсуз, жада калса, мазхабсыз адамдардын жазуулары менен чечүүгө тырышкандардын пайда болгондугун угуудабыз. Алар тишти пломбалоонун

жаиз экендигин, Сабил-ур-решад журналынын 1332 (м.1913)-жылкы нускасында жазылган фатвада айтылган дейт. Алгач бир нерсени айтып өтөлү, бул журнал диндеги реформачылардын, мазхабсыздардын жазууларына толгон. Жазуучуларынан Монастрлык Исмаил Хаккы – жашыруун масон. Ал эми булардын арасынан Измирдик Исмаил Хаккы диний маданияты алсыз адам. Бирдей пикирде болгон адамдардын көзүнө түшүп, медреселерде устаз болгон, дарстары менен китептеринде Мухаммед Абдухтун реформачыл, иритки салуучу пикирлерин жайууга аракет кылган. Уланган, адашкан шакирттеринен Ахмед Хамди Аксекинин **«Талфики мазахиб»** деп аталган мазхабсыз Мысырлык Рашид Рызанын котормо китебине жазган мактоо китебинин өзү дагы Исмаил Хаккынын түпкү максатын ашкерелөөдө.

Мына ушул Исмаил Хаккы аты аталган журналда тиштерди алтын зым менен байлоонун байлоонун жаиз болуу же болбоосу тууралуу фыкых аалымдарынын ар түрдүү пикирлерин узун жазган, тиштерди күмүштүн ордуна алтын зым менен байлоонун зарылдык экендигиндеги аалымдардын сөз бирдигин билдирген китептери, мисалы, «Сияри Кабир» шархын алдыга коюп, «тиш маселеси - зарылдык» деген. Бирок, ага коблган суроо – тиштердин алтын менен же күмүш менен байлануу маселеси эмес «пломба же каптамасы бар адамдын гусулу сахих болобу?» деген суроо эле. Измирлик Исмаил Хаккы өзүнөн суралбаган, баары билген нерсени ушунча узун жазып, мунун натыйжасын суроого жооп катары билдирген. Бул аракети анын илиминин жасалма экендигин билдирет. Өзүнүн көзкараштарын Ислам аалымдарынын фатвасы катары жазууга ашыккан. Бул аз келгенсип фыкых аалымдарынын гусулга тийиштүү жазууларын жазып, өзүнүн көзкараштарын буларга окшоткон. Мисалы, «Бахрда түшүндүрүлгөнү боюнча суу жеткирүү кыйын болгон жерге суу тийгизүү шарт эмес», - дейт. Бирок**, «Бахр»** китебинде: «Дененин сууну жеткирүү кыйын болгон жерлерине», - деп жазылган. Адамдын зарылдык катары кылган нерсесин

адамда зарылдык болгон нерсесине окшоткон. **«Дурр-ул мухтар»**-дын «Аялдын башын жуусу зыян бере турган болсо жуубайт» деген жазуусун тиш пломбасы болгон адамдын гусулунун жаиз боло тургандыгына далил катары көрсөтүү дагы туура эмес. Суу тийүүнүн башына зыян тийгизүүсү – бул денедеги оору. Тиштеги каптама, пломба болсо – адамдын жасаган нерсеси. Ушул себептен **«Дурр-ул мухтар»**-да тиш чуңкурунда тамак калдыгы калган адамдын гусулунун жаиз болуу же болбоосу тууралуу бөлөк жазылган.

Измирлик Исмаил Хаккы ушундай куулук жана каталары менен чектелген эмес, Ислам аалымдарын өзүнө жалган күбөкөр иретинде көрсөтүүдөн тартынбастан: «Сууну алтын же күмүш каптаманын, пломбанын астына жеткирүү, ал жерлерди жуу шарт эмес. Тиш маселесинде зарылдыктын бар экендигин жана зарылдык болгон жерлерге сууну жеткирүү шарт эмес экендигин фыкых аалымдары сөз бирдиги менен билдиришкен», - дейт. Тиш каптамасынын жана пломбанын зарылдык экенин Ханафи мазхабынын фыкых аалымдарынын эч бири айткан эмес. Ансыз деле фыкых аалымдарынын заманында тиш каптоо, пломба жасатуу жок болчу. Далил катары айткан «Сияри кабир шархы» котормосунун 64-чү бетинде Имам Мухаммед Шейбанинин «рахима-хуллаху таала» тиши түшкөн адамдын анын ордуна алтын тиш койуусу же ойноп турган тиштерди зым менен бири-бирине байлоо жаиз дегени жазылган. Тишти каптоо жазылган эмес. Муну Измирлик Исмаил Хаккы киргизген. Кийин чыккан масон дин адамдары, мазхабсыздар, адашкандар мусулмандарды алдоо, иритки салуу үчүн ар түрдүү куулуктарды жасашты.

Имам Мухаммед «рахима-хуллаху таала» түбүнөн бошоп тойноп турган тишти күмүш менен байлоого боло тургандай эле алтын зым менен байлоого боло тургандыгын да айткан. Алтын менен каптоо, пломбалоо жаиз болот дебеген. Буларды Исмаил Хаккы сыяктуулар өздөрү кошкон.

Измирлик Исмаил Хаккынын жогорудагы ката болгон жана куулук аралаштырылган жазууларына ошол замандагы

муфтийлер менен кадырлуу дин адамдары жооп беришкен, акыйкатты ачыкка чыгарышкан. Ушул аалымдардын бири – Болвадиндик мугалим Юнусзада Ахмед Вехби мырза «рахима-хуллаху таала». Диний билими мол болгон бул киши тиш чуңкурун пломбалагандардын гусулу сахих болбой тургандыгына аалымдардын бир добушу бар экендигин далилдеген.

**«Сабил-ур-решад»** журналы Исмирликтин жазмасынын толугу менен айлакерлик экени маалым болбоосу үчүн **«Мажмуа-и жадида»** деп аталган фатва китебинин 1329 [м.1911] – жылкы экинчи басылымындагы «гусул жаиз болот» деген фатвасын да далил катары кошууну кажет деп санаган. Бирок, бул фатва ошол китептин 1299-жылкы биринчи басылымында жок. Экинчи басылмага иттихадчылардын (саясий партия) шейхул исламы (масон) Муса Казым кошкон. Сабил-ур-решад журналы реформачынын жазмасын бир масондун жазмасы менен далилдөөгө тырышкан. Эч бир фыкых аалымы тиш каптоону, пломба жасатууну зарурат дебеген. Муну бир гана масон болгон дин адамдары, диндеги реформачылар, мазхабсыздар жана ваххаби азгындарына сатылган же алданган дин наадандары гана айтып жана жазып жүрүшөт.

Ахмед Тахтави «рахима хуллаху таала» «Меракыл-фалах» китебинин хашиясында мындай дейт: «Башка мазхабдагы бир имамга уйуунун сахих болуусу үчүн уйган адамдын мазхабы боюнча намазды буза турган бир нерсенин имамда болбоосу, эгер бар болсо уйган адамдын муну билүүсү кажет. Ишенимдүү болгон кавил (өкүм) ушул. Экинчи кавил боюнча имамдын өз мазхабы боюнча намазы сахих болсо уйган адамдын мазхабы боюнча сахих болбогону байкалса да ага уйуу сахих болот.» Ибни Абидинде дагы ушундай жазылган. Тахтавинин жана Ибни Абидиндин «рахима-хумуллаху таала» бул сөздөрүнөн маалым болгону – каптамасы же пломбасы болбогон Ханафинин каптамасы же пломбасы бар болгон имамга уйуусунун сахих болуусу же болбоосу тууралуу аалымдардын эки түрдүү кавили бар. Биринчи кавил боюнча

каптамасы, пломбасы болбогон Ханафинин каптамасы, пломбасы бар болгон имамга уйуусу сахих болбойт. Себеби, бул имамдын намазы Ханафи мазхабы боюнча сахих эмес. Экинчи кавил боюнча бул имам Шафии же Малики мазхабдарынын бирин таклид кылган болсо каптама менен пломбасы жок болгон Ханафинин ага уйуусу сахих болот. Имам Хиндувани «рахметуллахи алейх» ушундай ижтихад кылган. Малики мазхабында да ушундай. Каптамасы же пломбасы бар болгон бир салих адамдын Малики же Шафии мазхабын таклид кылбаганы белгилүү болмоюнча каптамасы, пломбасы болбогон Ханафилердин дагы бул имамга уйуулары керек. Андан Маликини же Шафиини таклид кылганын же кылбаганын суроо, издештирүү жаиз эмес. Ушул экинчи кавили канчалык заиф (алсыз) болсо да хараж (кыйындык) туулган кездерде заиф кавил менен амал кылуу керек экендиги жогоруда билдирилген эле. Фитнага тоскоол болуу үчүн дагы заиф кавил менен амал кылына тургандыгы **«Хадика»**-да жазылган. Мазхабдарды маанисиз деп эсептеген, фыкых китептерине ылайык амал кылбаган адамдын Ахли сүннөт эмес экендиги түшүнүлөт. Ахли сүннөт болбогон адам болсо бидатчы, адашуучу же ыйманы кеткен, муртад болот. Биз пломба, каптама жасатпагыла деп жаткан жокпуз. Жасатып койгон дин бир туугандарыбыздын ибадаттарынын кабыл болуусу үчүн жол көрсөтүп жатабыз. Аларга жеңилдик көрсөтүп жатабыз.

Гусул он беш түрлүү болот: бешөө фарз, бешөө важиб, төртөө сүннөт, бирөө мустахаб. Фарз болгон гусулдар: аялдын хайз жана нифастан тазарганында, эркектин жима кылганында, б.а., аялы менен жыныстык катнаш кылганында, шахват менен мении чыкканында, уйкуда ихтилам (поллюция) болуп, төшөгүндө же кийминде мении көргөндө окубаган намазынын убактысы чыга электе гусул алуусу фарз болот.

Важиб болгондор: жаназа жуу, бир бала балакатка толгондо гусул алуусу, бирге жаткан эр менен аялдыне арасынан табылган мениинин кайсы биринен чыкканы белгисиз болсо экөөнүн тең гусул алуусу жана бир адамдын өзүнүн үстүнөн

мении көрүп, мунун качан болгонун билбегенде гусул алуу. Жана бир аялдын төрөгөндөн кийин кан келбеген болсо да гусул алуусу. (Кан келген болсо гусул алуусу фарз болот.)

Сүннөт болгондор: Жума күнү жана айт майрамы күндөрү үчүн, ихрамга кийинерде (кандай ниет менен болсо да) жана Арафатка чыгуунун алдында гусул алуу.

Мустахаб болгон гусул: бир капыр ыйман келтиргенде капыр кезинде жунуп болгон болсо гусул фарз болот жана жунуп болбосо гусул алуусу мустахаб болот.

Гусулдун үч харамы бар:

**1)** Эркектердин эркектерге жана аялдардын аялдарга гусул алып жатканда киндигинин астынан тизесинин астына чейинки болгон жерлерин бири-бирине көрсөтүүлөрү.

**2)** Мусулман аялдардын капыр аялдарга гусул алып жатканда жылаңач көрүнүүсү (башка убакыттарда да өкүм ушундай.)

**3)** Сууну ысырап кылуу.

Гусулдун Ханафиде он үч сүннөтү бар:

**1)** Суу менен истинжа кылуу. Б.а., алдыңкы жана арткы аврат мүчөлөрүн жуу.

**2)** Колдорун билектерине чейин жуу.

**3)** Денесинде чыныгы нажасат бар болсо кетирүү.

**4)** Мазмаза (оозду жуу) менен истиншакта (мурунду чайкоодо) чамалуу катуураак жуу. Ооздо жана мурунда жуулбаган ийне учундай кургак жер калса гусул сахих болбойт. Башында даарат алуу.

**5)** Гусулга ниет кылуу.

**6)** Ар мүчөнү суу менен куюнган кезде жышуу.

**7)** Алгач башына, андан кийин оң, кийин сол далысына үч жолудан суу төгүү.

**8)** Кол менен буттун манжаларынын арасын хилалдоо, б.а., манжалардын арасына жуу.

**9)** Алдын жана артын кыбылага каратпоо.

**10)** Гусул алып жатканда дүнүйөлүк сөздөрдү сүйлөбөө.

**11)** Ооз менен мурунду үч жолудан чайкоо.

**12)** Ар мүчөнү жуурда оңдон баштоо.

**13)** Гусул ала турчу жеринде заара жыйнала турган болсо кичи даарат сындырбоо. Ушул атап өткөндөрүбүздөн башка сүннөттөр да бар.

**«Ал-фикху ала-мазахиб-ил-арбаа»**-да мындай делинген: «Жунуп болгон эркектин жана аялдын гусул алуудан мурда дааратсыз орундалуусу жаиз болбогон шарийй амалдардын бирин кылуусу төрт мазхабда тең харам. Мисалы, жунуп кезде фарз же нафил намаз окуу халал эмес. Суу таба албай турган болсо же оору сыяктуу бир себеп менен сууну колдоно албай турган болсо таяммум алуусу кажет болот. Жунуп кезинде фарз же нафил орозо кармоо сахих болот. Жунуп кезде Курани каримди кармоо жана окуу харам болуп саналат. Курани каримди дааратсыз кармоо дагы халал эмес. Мечитке кирүү дагы харам. Душмандан коргонуу үчүн же бир өкүм чыгаруу үчүн бир-эки кыска аят окуу, мечиттен челек, жип, суу алуу үчүн же башка жол таба албагандыктан кирип кайра дароо чыгуу жаиз болот. Дуба ниети менен бир кыска аят, мисалы, Бисмиллахты окууга болот. Мечитке кире электе таяммум алат.»

## ТАВХИД ДУБАСЫ

**Йа Аллах! Йа Аллах! Ла илаха иллаллах Мухаммадун Расулуллах. Йа Рахман, Йа Рахим, йа афуу йа Карим, фа’фу анни вархамни йа архамаррахимин! Таваффани муслиман ва алхыкни биссалихин. Аллахуммагфирли ва ли-абаи ва уммахати ва ли абаи ва уммахати завжати ва ли-аждади ва жаддати ва ли-абнаи ва банати ва ли-ихвати ва ахавати ва ли-а’мами ва аммати ва ли-ахвали ва халати ва ли-устази Абдулхакими Арваси ва ли каффатил муминина вал-му’минат. «Рахметуллахи та’ала алейхим ажма’ин»**

## ХАЙЗ ЖАНА НИФАС МАСЕЛЕСИ

Хайз мөөнөтү эң аз үч күн, эң көбү он күн. Нифастын эң азында чектөө жок, качан токтосо гусул алып, намаз окуу жана орозо кармоо керек. Эң көбү кырк күн. Эгер хайз каны үч күндөн мурда токтосо, хайз деп эсептеп намазын окубаган болсо анда казасын орундайт. Гусул кажет эмес. Эгер үч күн болгон кезде токтосо да гусул алып, убакыт намазын окуйт. Он күн болгон кезде токтосо да, токтобосо да гусул алып, намазын окуйт. Хайз менен нифас күндөрүндө ар түрдүү агынтынын баары кан өкүмүндө болот. (Сары болсо да, күңүрт болсо да).

Хайыздын он күнү ичинде же нифастын кырк күнү ичинде бир-эки күн кан келбей калган кезде бүткөнүн ойлоп, гусул алып орозо кармаса, андан соң ошол мөөнөтү аралыгында кайра кан келсе, ал орозолордун казасын кармоо кажет. Токтогон кезде кайрадан гусул алуу кажет болот. Эгер адетинен мурда токтосо, бирок, үч күндөн кийин болсо гусул алып намазын окуйт. Адат күндөрү толмоюнча күйөөсү менен жима кылууга (кошулууга) болбойт. Нифас дагы ушундай. Эгер адеттен кийин токтосо, бирок, он күндө же андан мурда токтосо мунун баары хайз болот. Эгер он күн өтсө дагы токтобой акса адетинен кийинкиси хайз болбойт, бул күндөрүнүн намазын каза кылат. Нифастын кырк күнү дагы хайздын он күнү сыяктуу.

Рамазанда таң аткандан кийин хайз жана нифас токтосо ошол күндү эч нерсе жебей өткөрүү керек. Бирок, бул орозо болуп саналбайт. Кийин казасын кармоо кажет болот. Ошондой эле, эгер таң аткандан кийин кан келсе асыр маалынан кий ин көрсө дагы ошол күнү элге көргөзбөй ичип-жейт. Жалпы ар бир аял кан көрсө намаз менен орозодон баш тартат. Эгер үч күн өтпөстөн токтосо намаздын соңку убактысына чейин күтөт, кан көрүнсө намаз окубайт. Эгер келбесе даарат алып намазын окуйт, эгер кайрадан кан келсе кайрадан намаз окууну токтотот. Эгер кайрадан токтосо

намаздын соңку убактысына чейин күтүп, келбесе дааратын алып намазын окуйт. Үч күнгө чейин ушундай кылат, гусул алуу кажет эмес. Бир гана даарат калуу жеткиликтүү болот. Үч күндөн кийин токтосо кайрадан намаздын акырына чейин күтөт, келбесе гусул алып намазын окуйт, келсе намазды токтотот. Өткөн айдагы күндөрү менен салыштырганда он күнгө жеткен болсо, андан кийин гусул алып намазын окуйт, кан акса дагы окуйт. Нифаста дагы ушундай. Бирок, нифаста ар токтогон сайын гусул алуу керек, бир күндө токтосо дагы. Рамазанда эгер таң ата электе токтосо ниет кылып орозосун кармайт. Ошол күнү менен бирге кийин каза кылат.

Эгер түшүк түшө турган болсо манжалары, чачы, оозу же мурду белгилүү болсо бүтүн бала туугандай өкүмдө болот. Эгер эч бир мүчөсү белгилүү болбосо нифас болбойт. Бирок, үч күн же андан да көп ага турган болсо хайз болот. Эгер хайздын токтогонуна он беш күн же андан көп болуп түшкөн болсо жана үч күндөн мурда токтой турган болсо же хайздын токтогонуна али он беш күн толбогон болсо бул хайз болбойт. Мурундан кан аккан сыяктуу өкүмдө болот. Намазын окуусу керек жана орозосун да кармайт. Күйөөсү менен кошулуудан мурда гусул алуусу кажет эмес.

[Улуу Ислам аалымы Мухаммед Биргиви «рахметуллахи алейх» аялдардын хайз жана нифас жагдайларын Ханафи мазхабы боюнча баяндаган **«Зухр-ул-мутааххилин»** деп аталган өтө баалуу китеп жазган. Китеп арап тилинде жазылган. Аллама-и Шами Сеййид Мухаммед Эмин Ибни Абидин «рахима-хуллаху таала» бул китепти кеңейтип, **«Манхал-ул-варидин»** деп атаган. Имам Биргиви 981 [м.1573] – жылы оба оорусунан кайтыш болгон. Кабыры Түркиянын Өдемиш ооданынын Бирги айылында. Ибни Абидин 1252 [м.1836] – жылы Шамда кайтыш болду. «Манхал» китебинде мындай делген: «Ар мусулман эркектин жана аялдын илмихал үйрөнүүсү фарз экендигин фыкых аалымдары бир ооздон билдиришкен. Ошондуктан аялдардын жана күйөөлөрүнүн хайз жана нифас маселелерин үйрөнүүлөрү кажет. Күйөөлөрү аялдарына үйрөтүүлөрү

керек, өздөрү билбесе  билген аялдардан үйрөнүүлөрүнө уруксат берүүлөрү керек. Күйөөсү уруксат бербеген аялдын күйөөсүнүн уруксатысыз барып үйрөнүүсү кажет. Аялдарга тийиштүү болгон бул илим азыр унутулуп, билген дин адамы калбаган сыяктуу. Азыркы замандын дин адамдары хайз, нифас жана истихаза кандарын ажырата албайт. Бул тууралуу кеңири түшүндүрмө бере алчу китептери дагы жок. Китеби бар болгондор да окуп түшүнө алышпайт. Себеби, бул илимди түшүнүү кыйын. Даарат, намаз, Курани карим, орозо, итикаф, ажылык, балагатка толуу, үйлөнүү, ажырашуу, аялдын иддат маалы, истибра жана башка көптөгөн диний амалдар үчүн кан илимдерин үйрөнүү кажет. Ушул илимди жакшылап түшүнүү үчүн өмүрүмдүн жартысын кетирдим. Үйрөнгөндөрүмдү дин бир туугандарыма кыска ары нуска түшүндүрүүгө аракет кыламын:

**«Хайз»** - сегиз жашка толгон, дени сак бир кыздын же адат маалы соңку мүнөтүнөн толук тазалык мөөнөтү өткөн аялдын алдынан чыккан жана эң азы үч күнгө созулган кан. Бул **«Сахих кан»** деп дагы аталат. Адат убактынан кийин башталган же андан да көп күн ичинде эч кан көрүнбөсө жана башы менен акыры хайз күндөрү болсо бул таза күндөр **«Сахих тазалык»** деп аталат. Он беш же андан да көп таза күндөн мурда же кийин, же болбосо эки сахих тазалык арасында фасид кан күндөрү бар болсо бул күндөрдүн бардыгы **«Хукми тазалык»** же **«Фасид тазалык»** деп аталат. Кан көрүлбөгөн он беш күндөн аз күндөр болсо **«Толук тазалык»** деп аталат. Толук тазалыктан мурда же кийин көрүнүп үч күн уланган кандар эки бөлөк хайз болот. Актан башка бардык түстүү болгону жана күңүрт болгон агынты хайз каны деп аталат.

Бир кыз хайз көрө баштаган кезинде «балагатка» толот. Б.а., аял болот. Кан кезген убактан токтогон кезге чейинки күндөрдүн өлчөмү «адат убактысы» деп аталат. Адат убактысынын эң көбү он күн, эң азы үч күн. Шафии менен Ханбали мазхабдарында эң көбү он беш, эң азы бир күн.

Хайз канынын токтобой агуусу керек эмес. Алгачкы көрүнгөн кан токтоп, бир нече күндөн кийин кайра көрүнсө арадагы үч күндөн аз болгон тазалык аалымдардын бир добушу менен үзгүлтүксүз акты деп кабылданат. Үч күн жана андан да көп созулган тазалык хайздын онунчу күнүнөн мурда бүтсө Имам Мухаммеддин «рахима-хуллаху таала» Имам Азам Абу Ханифадан «рахима-хуллаху таала» риваят кылганы боюнча он күн ичинде үзгүлтүксүз акты деп кабыл кылынат. Имам Мухаммед билдирген башка риваят дагы бар. Ал Имам Абу Юсуфтун «рахима-хуллаху таала» айтуусу боюнча он бешинчи күнүнөн мурда бүткөн бардык тазалык күндөрүндө үзгүлтүксүз акты деп кабыл кылынат. Бир кыз бир күн кан, кийин он төрт күн тазалык, кийин бир күн кан көрсө жана бир аял бир күн кан, он күн тазалык, бир күн кан көрсө же үч күн кан, беш күн тазалык, бир күн кан көрсө Имам Абу Юсуф «рахима-хуллаху таала» боюнча кыздын алгачкы он күнү хайз болот. Биринчи аялдын адат күнүнчөлүк мөөнөт хайз болуп, кийинки күндөрүнүн бардыгы истихаза болот. Экинчи аялда тогуз күндүн бардыгы хайз болот. Имам Мухаммеддин «рахима-хуллаху таала» биринчи риваяты боюнча экинчи аялда гана тогуз күнү хайз болот. Имам Мухаммеддин экинчи риваяты боюнча экинчи аялда гана алгачкы үч күнү хайз болуп, калгандары хайз болбойт. Биз китебибизде «Мултака»-дан которуп, төмөндөгү маалыматтардын бирин Имам Мухаммеддин биринчи риваяты боюнча жаздык. Бир күн толук жыйырма төрт саат деген сөз. Күйөөгө чыкпаган аялдардын хайз күндөрүндө гана, үйлөнгөндөр болсо дайыма алдыңкы адеп мүчөлөрүнүн алдына «Күрсүф» деп аталган чүпөрөк же вата койуулары жана ага жакшы жыт сүртүүлөрү мустахаб болуп саналат. Күрсүфтү толугу менен адеп мүчөсүнүн ичине киргизип кою макрух. Күрсүфүндө айлар бою күндө кан тагын көргөн кыздын алгачкы он күнү хайз болуп, кийинки жыйырма күнү истихада болуп кабылданат. **«Истимрар»** деп аталган бул тамчылап турчу кан токтогонго чейин ушундай улана берет. Бир кыз үч күн кан көрүп, бир күн көрбөсө, кийин бир күн көрүп, эки күн көрбөсө, бир күн

дагы көрүп, бир күн көрбөсө, кайрадан бир күн көрсө ушул он күндүн бардыгы хайз болот. Ар айда бир күн кан көрүп, бир күн көрбөсө, ушундай он күн бою бир күн көрүп бир күн көрбөсө кан көргөн күндөрүндө намаз менен орозону токтотот. Эртеси күндөрүндө гусул алып, намаздарын окуйт. **(Масаил-и шархи викайа).** Үч күндөн, б.а., жетимиш эки сааттан беш мүнөт болсо да аз болгон жана жаңыдан башталган аялда он күндөн көп созулса онунчу күндөн кийин жана жаңыдан болбогондордо адаттан көп болуп, он күндөн ашып кетсе адаттан кийинки күндөрдө келген, кош бойлуу, аиса (карыган) аялдардан жана тогуз жаштан кичине болгон кыздардан келген хайздар кан болбойт. Бул **«истихаза»** же фасид кан деп аталат. Аял адам элүү беш жаштан өткөндө **«аиса»** болот. Адаты беш күн болгон аял күндүн жартысы чыкканда кан көрүп, он биринчи таңда күндүн үчтө экиси чыкканда кан токтосо, б.а., он күндөн бир нече мүнөт ашкан болсо адат убакыты болгон беш күндөн кийин келгендери истихаза болот. Себеби, күндүн чыгуу убактысынын алтыдан бири чамасында он күн менен он түндү ашкан болот. Он күн толук өткөндөн кийин гусул алып, адаттан кийинки күндөрдө окубаган намазынын казаларын окуйт.

Истихаза күндөрүндөгү аял заарасын кармай албаган же улам-улам мурду канаган адам сыяктуу кечиримдүү-үзүрлүү абалда болот. Андайлардын намаз окуулары, орозо кармоолору кажет болот жана кан келип жаткан болсо да кошулуу (жыныстык катнаш) жаиз болот.

Имам Мухаммеддин «рахима-хуллаху таала» бир өкүмү боюнча бир кыз өмүрүндө алгачкы ирет бир күн кан көрсө, кийин сегиз күн көрбөсө жана онунчу күнү кайрадан көрсө он күндүн бардыгы хайз болот. Бирок, бир күн көрсө, тогуз күн көрбөсө, он биринчи күнү кайрадан көрсө эч бири хайз болбойт. Кан көрүлгөн эки күн истихаза болот. Себеби, онунчу күндөн кийин көрүлгөн кандан мурунку таза күндөрүнүн хайз болуп эсептелбей тургандыгы жогоруда айтылды. Онунчу жана он биринчи күндөрү кан көрсө арадагы тазалыктар дагы хайз болуп саналып, он биринчи күнү истихаза болот.

Истихаза каны – оорунун белгиси. Узак убакыт бою агып туруусу кооптуу. Дарыгерге көрүнүү керек. Сангдрагон деп аталган кызыл сагызды тоголоктоп, эртең менен эрте жана кечте бир граммдан суу менен жутулса канды токтотот. Күнүгө беш граммдан ичүүгө болот. Аялдын хайз жана тазалык мөөнөтү көбүнесе ар айда белгилүү бир күндө болот. Бул жердеги бир ай бир хайздын башынан экинчи хайздын башына чейин өтө турчу убакыт дегенди билдирет. Ар аялдын өзүнүн хайз менен тазалык күндөр өлчөмүн жана сааттарын, б.а., адаттарын жаттоолору керек. Адаттары жылдар бою өзгөрбөйт. Өзгөрө турган болсо жаңы адатын, б.а., жаңы хайз жана тазалык күндөрүн жаттоосу керек.

Адаттын өзгөрүүсүн **«Манхал»** китеби мындайча түшүндүргөн: Аял алдыңкы адатынын убакыты менен саатына ылайык кан көргөн болсо хайздын өзгөрбөгөнү белгилүү болот. Эгер ылайык келбеген болсо адатынын өзгөргөнү белгилүү болот, мунун түрлөрү төмөндө билдирилди. Бир жолу ылайык болбосо адат өзгөрдү деп кабыл кылынат. Фатва дагы ушундай. Адаты беш күн болгон аял сахих тазалыктан кийин алты күн бою кан көрсө бул алты күн жаңы хайзы жана жаңы адаты болот. Тазалык күндөрдүн саны дагы бир жолудан өзгөрөт. Бул өзгөргөн болсо адат убакыты дагы өзгөргөн болот. Адаты беш күн кан жана жыйырма беш күн тазалык күндөрү болгон кезде убактында үч күн кан жана жыйырма беш күн тазалык күндөрү болсо же беш күн кан жана жыйырма үч күн тазалык болсо биринчисинде кан, экинчисинде таза күндөрдүн саны өзгөргөн болот. Ушул сыяктуу он күндөн ашып фасид болгон кан болсо жана мунун акыркы үч же андан да көп күнү мурунку адаты болгон күндөрүнө ылайык болсо жана мурунку адатынан калган акыркы бөлүмү жаңы сахих тазалыкка ылайык болсо адаты болгон күндөргө ылайык келген күндөр жаңы адаты болот. Адат өзгөргөн болот. Адаты беш күн болгон кезде тазалык мөөнөтү бүтө электе жети күнгө эрте кан башталса жана он бир күн уланса бул кан он күндөн ашкандыктан фасид кан болот. Мунун үч күндөн көбү, б.а., төрт күнү мындан мурунку

адат күндөрүнүн ичинде болот, мурунку адатынан ашкан бир күнү жаңы сахих тазалык ичинде болот. Адат убакыты өзгөрбөгөн, саны төрт күн болгон. Ушул эки түрдө адаттын өзгөрүүсүн дагы да түшүндүрөлү:

Алгачкы санынан өзгөчө болгон кийинки кан күндөрү он күндөн көп болот жана мунун үч же андан көп күнү мурунку адат күндөрүнүн ичинде болбосо адаттын саны өзгөрөт. Саны өзгөрбөй, биринчи көргөн күндөн баштайт. Адаты беш күн болгон аял кийинки айда ушул беш күндө эч кан көрбөсө же башындагы үч күнү көрбөй, кийин он бир күн көрсө алгачкы көрүлгөн күндөн баштап хайзы беш күн болуп, убакыты өзгөргөн болот. Үч же андан да көп кан күндөрү мурунку адат күндөрү ичинде болсо ушул күндөрү гана хайз болуп, калганы истихаза болот. Адатынан беш күн эрте кан көрсө, адаты убактында көрбөсө жана адатынан кийин бир күн көрсө арадагы беш таза күн Имам Абу Юсуф боюнча хайз болот, адаты өзгөрбөйт. Адатынын соңку үч күнү жана кийин сегиз күн кан көрсө мунун алгачкы үч күнү хайз болуп, саны өзгөргөн болот. Кийинки кан күндөрү он күндөн ашпаса жана кийин сахих тазалык болсо бардыгы хайз болот. Кийинки тазалык фасид болсо адаты өзгөрбөйт. Адаты беш күн болуп, алты күн кан, кийин он төрт күн тазалык жана бир күн кан көрсө адаты өзгөрбөйт. Жогоруда баялдалгандардын түшүнүктүү болуусу үчүн адаты беш күн хайз жана элүү беш күн тазалык болгон аял менен он бир мисал келтирели:

**1)** Бул аял беш күн хайз, он беш күн тазалык жана он бир күн кан көрсө адат каны элүү беш күндөн кийин болгондуктан мурунку адаты ичинде кан кездешпейт. Адаттын убакыты өзгөрүп, саны өзгөрбөйт. Он бир күндүн алгачкы бешөө тең хайз болот.

**2)** Беш күн кан, кырк алты күн тазалык жана он бир күн кан болсо он бир күндүн акыркы экөө мурунку адат убакыты ичинде болсо да үчтөн аз болгондуктанадаттын саны өзгөрбөйт. Убакыты гана өзгөрөт.

**3)** Беш күн кан, кырк сегиз күн тазалык, он эки күн кан болсо, он эки күндүн жетөө тазалык жана бешөө адат ичинде болуп, эч кандай өзгөрүү болбойт.

**4)** Беш күн кан, элүү төрт күн тазалык, бир күн кан, он төрт күн тазалык, бир күн кан болсо, ортодогу бир кан күнү тазалыктын соңку күнү болот. Он төрт күн толук эмес тазалык болгондуктан кан күндөрү болот. Мунун башындагы беш күнү хайз болот. Адаттын убакыты менен саны өзгөрбөйт.

**5)** Беш күн кан, элүү жети күн тазалык, үч күн кан, он төрт күн тазалык, бир күн кан болсо үч күн кан адат убакытынан болот. Мындан кийинки он төрт күн кан болуп саналып, он бир күндөн ашкандыктан адаттын саны гана өзгөрөт.

**6)** Беш күн кан, элүү беш күн тазалык, тогуз күн кан болсо, тогуз күндөн кийин сахих тазалык болсо, тогуз күн хайз болот. Саны гана өзгөрөт. Адат убакытында да, кийин дагы үч күндөн ашык бар.

**7)** Беш күн кан, элүү күн тазалык, он күн кан болсо, он күнү хайз болот. Тазалык адаты элүү болот. Кан күндөрү адат убакытында жана санында болот.

**8)** Беш күн кан, элүү төрт күн тазалык, сегиз күн кан болсо, сегиз күн хайз болуп, үч күндөн көбү адат ичинде болот. Хайз жана тазалык сандары бир күнгө өзгөргөн болот.

**9)** Беш күн кан, элүү күн тазалык, жети күн кан болсо, жети күн хайз болуп, мунун нисаб өлчөмү адаттан мурун, үч күндөн азы адаттын ичинде болот. Хайздын убакыты менен саны, ал эми тазалыктын саны гана өзгөргөн болот.

**10)** Беш күн кан, элүү сегиз күн тазалык, үч күн кан болсо, үч күн дагы да хайз болуп, мунун эки күнү адат күндөрүнүн ичинде, ал эми бирөө кийин болот. Хайздын саны менен убакыты, ал эми тазалыктын саны өзгөргөн.

**11)** Беш күн кан, алтымыш төрт күн тазалык, жети күн же он бир күн кан болсо, биринчисинде жети күн хайз болуп, сан менен убакыт өзгөрөт. Экинчи абалда он бир күндүн башындагы беш күнү хайз болуп, алты күнү истихаза болот.

Адаттын убакыты гана өзгөрөт. Саны он күндөн ашкандыктан өзгөрбөйт. Тазалык адатынын саны өзгөрөт.

Имам Фахруддин Осман Зайлаи «рахима-хуллаху таала» **«Табйин-ул-хакаик»** китебинде жана Ахмед Шилбинин «рахима-хуллаху таала» хашиясында мындай делинген: «Адатынан бир күн мурун кан, он күн тазалык, бир күн кан көрсө Имам Абу Юсуф боюнча «рахима-хуллаху таала» кан көрбөгөн он күн менен хайз башталып, адатынын санынчалык уланат. Жаңы хайздын алгачкы жана соңку күндөрү кансыз болууда. Анткени, адаттан мурун жана он күндөн кийин кан көрүлгөн болуп, арадагы фасид тазалык кан болуп саналат. Имам Мухаммед «рахима-хуллаху таала» боюнча мунун эч бир күнү хайз болбойт. Адаты беш күн кан жана жыйырма беш күн тазалыкта болгон аял:

**1)** Бир күн мурун кандуу, бир күн таза болсо, кийин кан уланса жана он күндөн ашса Абу Юсуф боюнча беш күн адаты хайз болот. Мурунку жана кийинки күндөр истихаза болот. Имам Мухаммед боюнча адатына ылайык түшкөн үч кан күн хайз болот. Булар адатынын экинчи, үчүнчү жана төртүнчү күндөрү болот. Себеби, адатынын биринчи күнү кан көрбөгөн болот. Күргөн күндөрүнүн бешинчи күнү болсо адаттын сыртында болот.

**2)** Адатынын биринчи күнүндө кан көрсө, кийин бир күн тазалык, андан кийин кан уланып он күндөн ашса сөз бирлиги менен беш күн адатыхайз болот. Анткени, алгачкы жана соңку күндөрү кандуу болду.

**3)** Адаттын алгачкы үч күнүндө кан көрсө, калган эки күнү таза болсо, кийин уланып он күндөн ашса Абу Юсуф боюнча адаты болгон беш күн хайз болот. Имам Мухаммед боюнча адатынын алгачкы үч күнү хайз болот. Себеби, Имам боюнча хайздын алгачкы жана соңку күндөрүнүн кандуу болуусу кажет.»

**«Бахр»**-да жана **«Дуррул-мунтака»**-да мындай делинген: «Кан адат убакытынан ашып, он күндөн мурда токтой турган болсо, токтогондон кийин он беш күндүн ичинде эч келбесе,

артык келген күндөрдүн хайз боло тургандыгы сөз бирлиги менен билдирилди. Бул абалда адат күнү өзгөргөн болот. Он беш күн жана түн ичинде бир жолу кан келсе адатынан ашкандар хайз эмес истихаза болот. Истихаза экендиги маалым болгондо ошол күндөрдө окубаган намаздарын каза кылат.» Адаттан кийин жана он күндөн мурун токтогон аялдын намаз убакытынын соңу жакындаганга чейин күтүүсү мустахаб болот. Андан кийин гусул алып, ошол убакыттын намазын окуйт. Мындан кийин жыныстык катнаш жаиз болот. Күтүп жүргөндө гусул менен намазды өткөрүп алса намаздын убакыты чыккандан кийин гусулсуз кошулуу жаиз болот.

Кызда эң алгачкы жолу жана аялда адатынан он беш күн кийин көрүнгөн кан үч күндөн мурда токтой турган болсо намаз убакытынын соңу жакындаганга чейин күтөт. Ошондон кийин гусул албастан бир гана даарат алып, ошол намазды окуйт жана мурунку окубагандарынын казасын окуйт. Ошол намазды окугандан кийин кан кайрадан келе турган болсо намаз окубайт. Кайрадан токтосо убакыттын акырына карай бир гана даарат алып ошол намазды окуйт жана окубагандары бар болсо казаларын окуйт. Үч күн толук болгонго чейин ушинтет. Бирок, гусул алса да жыныстык катнаш халал болбойт.

Кандын келүүчү үч күндөн ашкан болсо адаттан мурда токтой турган болсо, адат убакыты өткөнгө чейин гусул алса да жыныстык катнаш халал болбойт. Бирок, намаз убакытынын акырына чейин кан изин көрбөсө гусул алып намазды окуйт. Окубагандарынын казасын окубайт. Орозо кармайт. Кан токтогон күндөн кийин он беш күн бою эч келбесе токтогон күн адатынын соңу болот. Бирок, кан кайрадан башталса намазды токтотот. Кармаган орозосунун казасын Рамазандан кийин кармайт. Кан токтосо кайрадан намаз убакытынын соңуна карай гусул алып, намазын окуйт. Орозо кармайт. Он күнгө чейин ушундай уланат. Он күндөн кийин кан көрсө да кайрадан гусул албай эле окуйт жана гусулдан мурун жыныстык катнаш кылуу халал

болот. Бирок, катнаштан мурда гусул алуу мустахаб болот. Таң атуудан мурда кан токтосо таңдын атуусуна чейин гусул алып кийимин кийе тургандай убакыт калып, Аллаху таала дей турганчалык ашык убакыт калбаса ошол күндүн орозосун кармайт. Бирок, куптандын казасын окуу кажет болбойт. Такбирди айта турганчалык убакыт бар болсо куптандын казасын окуу кажет болот. Ооз ачардан мурда хайз башталса орозосу бузулат. Рамазандан кийин казасын кармайт. Намаздын ичинде хайз башталса намазы бузулат. Тазалангандан кийин фарз намазынын казасын окуйбайт. Нафилдин казасын окуйт. Таң аткандан кийин ойгонгон кезде күрсүфүндө (чүпөрөгүндө) кан көрсө ошол замат хайз болот. Ойгонгондо күрсүфү таза болсо, жатаарда хайздан кутулган болот. Эки абалда тең куптанды окуу фарз. Себеби, намаздын фарз болуусу, убактысынын соңку мүнөтүндө таза болуууга байланыштуу. Убакыт намазын окуудан мурда хайз болгон аял ошол намаздын казасын кармабайт.

Эки хайз арасында **«Толук тазалык»** болуу кажет. Ушул толук тазалык **«Сахих тазалык»** болсо алдыңкы жана кийинки кандардын эки бөлөк хайз боло тургандыгы сөз бирлиги менен билдирилди. Он күндүк хайз мөөнөтү ичинде кан көрүлгөн күндөр арасындагы болгон тазалык күндөрү хайз деп кабыл кылынууда, он күндөн кийинки истихаза күндөр болсо таза деп кабыл кылынууда. Бир кыз үч күн кан көрүп, кийин он беш күн токтосо, андан кийин бир күн кан, кийин бир күн таза, кийин үч күн кан көрсө кан көрүлгөн алгачкы жана соңку үч күндөр эки бөлөк хайз болот. Анткени, адаты үч күн болгондуктан экинчи хайз арадагы бир күндүк кандан баштала албайт. Бул бир күн алдындагы толук тазалыкты фасид кылат. Молла Хусрев «рахима-хуллаху таала» **«Гурер»**-инин шархында мындай дейт: «Бир кыз бир күн кан, он төрт күн тазалык, бир күн кан, сегиз күн тазалык, бир күн кан, жети күн тазалык, эки күн кан, үч күн тазалык, бир күн кан, үч күн тазалык, бир күн кан, эки күн тазалык, бир күн кан көрсө Имам Мухаммед «рахима-хуллаху таала» боюнча ушул кырк беш күндүн он төрт күндөн кийин

болгон он күнү гана хайз болуп, калгандары истихаза болот.» Себеби, бул он күндөн кийин толук тазалык болбогондуктан жаңы хайз башьалбайт. Кийинки таза күндөр хайз убактында болбогондуктан дайым акты деп кабыл кылынбайт. (Ал эми Имам Абу Юсуф «рахима-хуллаху таала» боюнча алгачкы он күн жана эки жагы таза болгон төртүнчү он күн хайз болот.) Анткени, кийинки фасид тазалык күндөрү Имам Абу Юсуф «рахима-хуллаху таала» боюнча  дайым акты деп кабыл кылынат. Төмөндөгү биринчи бөлүм боюнча он күн хайздан кийин жыйырма күн тазалык, андан кийин он күн [төртүнчү он күн] хайз болот.

Он беш күндүн ичинде эч таза күн болбостон кан **Истимрар** кылса (уланса) адатына карай эсептелет. Б.а., адатынан кийин башталып, бир ай мурунку хайз ичиндеги тазалык күнүнчөлүк тазалык жана кийин адатынчалык хайз кабыл кылынат.

Истимрар кызда болсо «Манхал-ул-варидин» китепчесинде мунун төрт түрдүү экендиги баяндалган:

**1)** Көрүлгөн кан истимрар кылса алгачкы он күн хайз, кийинки жыйырма күн таза деп кабыл кылынат.

**2)** Кыз сахих кан жана сахих тазалык көргөндөн кийин истимрар кыла турган болсо бул кыз адаты белгилүү болгон аял болот. Мисалы беш күн кан келсе, кийин кырк күн тазалык болсо истимрардын башындагы беш күн хайз, кийинки кырк күн таза деп кабыл кылынат. Кан токтогонго чейин ушундай уланат.

**3)** Фасид кан жана фасид тазалык көрсө экөө тең адат болуп кабыл кылынбайт. Тазалык он беш күндөн аз болгондуктан фасид болсо, алгач көрүнгөн кан истимрар кылган сыяктуу болуп кабыл кылынат. Он бир күн кан жана он төрт күн таза болсо, кийин истимрар кылса биринчи кан он күндөн ашканы үчүн фасид болот. Он биринчи жана истимрардын алгачкы беш кан күндөрү тазалык күндөрү болуп, ушул бешинчи күндөн кийинки он күн хайз, жыйырма күн тазалык

болуп уландысын табат. Тазалык толук болуп, кандуу күн аралашкандыгы үчүн фасид болсо, мындай фасид тазалык менен кан күндөрүнүн бардыгы отуздан ашпаса кайрадан алгачкы кан истимрар кылган сыяктуу болуп кабылданат. Он бир күн кан жана он беш күн тазалыктан кийин истимрар кылуу ушундай болот. Он алты күндүн алгачкы күнү кандуу болгону үчүн фасид тазалык болот. Истимрардын алгачкы төрт күндөрү тазалык болот. Топтому отуздан аша турган болсо алгачкы он күн хайз болуп, кийин истимрарга чейинки күндөрдүн бардыгы таза деп кабыл кылынып, истимрардан кийин он күн хайз, жыйырма күн таза болуп уланат. Он бир күн кан, кийин жыйырма күн тазалыктан кийин истимрар кылуу ушундай.

**4)** Сахих кан жана фасид тазалык көрүлсө сахих кан күндөрү адат болот. Ошондон кийин отуз күнгө чейин тазалык деп кабыл кылынат. Мисалы, беш күн кан жана он төрт күн тазалыктан кийин истимрар кылса алгачкы беш күн кан жана мындан кийинки жыйырма беш күн таза болот. Бул жыйырма беш күндү толтуруу үчүн истимрардын алгачкы он бир күнү таза деп кабыл кылынат. Мындан кийин беш күнү хайз, жыйырма беш күнү таза болуп уланат. Дал ушундай үч күн кан, он беш күн тазалык, бир күн кан жана андан кийин он беш күндүк тазалыктан кийин истимрар кылса алгачкы үч күн сахих кан жана андан кийин истимрарга чейинки күндөрдүн бардыгы фасид тазалык болуп, үч күн хайз, андан кийин отуз бир күн тазалык болот. Истимрар убакытында болсо үч күн хайз, андан кийин жыйырма жети күн тазалык болуп уланат. Экинчи тазалык он төрт күн боло турган болсо Имам Абу Юсуф «рахима-хуллаху таала» боюнча дайым акты деп кабыл кылынгандыктан мунун алгачкы эки күнү тең хайз, кийинки он беш күн тазалык болуп уланат. Себеби, алгачкы үч күн кан жана он беш күн тазалык сахих болгондуктан адат деп кабыл кылынат.

Адат убакытын унуткан аял **«Мухайира»** же **«Далла»** деп аталат.

**«Нифас»** - жаңы төрөгөн аял деген сөз. Колдору, буттары, башы белгилүү болгон түшүктө келчү кан да нифас болот. Нифас убактысынын азы жок. Кан токтогон кезде гусул алып намаз окуп баштайт. Бирок, адам убактысынчалык күн өтпөстөн жыныстык катнаш кыла албайт. Эң көп убагы – кырк күн. Кырк күн толгон кезде кан токтобосо да гусул алып, намазын баштайт. Кырк күндөн кийин келе турган кан истихаза болот. Биринчи баласында жыйырма беш күндө тазаланган аялдын адаты жыйырма беш күн болот. Бул аялдын экинчи баласында кан кырк беш күн бою келсе нифасы жыйырма беш күн болуп саналып, жыйырма күн истихаза болот. Жыйырма күндүк намаздарынын казасын кармайт. Ошондуктан, нифас күнүн дагы жатка билүү кажет. Экинчи балада кан кырк күндөн мурун, мисалы, отуз беш күндө токтосо мунун бардыгы нифас болот жана адаты жыйырма беш күндөн отуз бешт күнгө өзгөргөн (алмашкан) болот.

Рамазанда сахурдан (соордон, фажрдан, таң аткандан) кийин хайздан же нифастан кутулган аял ошол күнү ичип-жебейт. Бирок, ошол күндүн казасын кармайт. Хайз жана нифас сахурдан кийин башталса, асырдан кийин башталса да ал күнү ичип-жейт.

Хайз жана нифас күндөрүндө намаз, орозо, мечиттин ичине кирүү, Курани карим окуу жана кармоо, таваф, жыныстык катнаш төрт мазхабда тең харам болот. Орозолордун казасын кармайт. Намаздарын каза кылбайт. Намаздары кечирилет. Ар намаздын убактында даарат алып, жайнамаздын үстүндө ошол намазды окуй турганчалык убакыт отуруп, таспих кылса эң жакшы окуган намазынын сообун алат.

**«Жавхара»** китебинде мындай делинген: «Аялдын хайзынын башталганын күйөөсүнө билдирүү кажет. Күйөөсү сураган кезде билдирбесе чоң күнөө болот. Таза кезинде хайз башталды деп айтуу дагы чоң күнөө болуп саналат. Пайгамбарыбыз «саллаллаху алейхи ва саллам»: **«Хайзынын башталганын жана бүткөнүн өз күйөөсүнөн жашырган аял - малун»**, - деген. Гомосексуалдык, б.а., эркектин эркек

менен кошулуусу андан да чоң күнөө. Бул **«Ливата»** деп аталат. Анбия сүрөсүндө ливатага **«Ыплас иш»** делүүдө. Кады Заданын «Биргиви» шархында Пайгамбарыбыз «саллаллаху алейхи ва саллам»: **«Лут коому сыяктуу ливата кылгандарды күнөө үстүндө кармап алсаңар экөөнү тең өлтүргүлө!»** - деп буюрду. Кээ бир аалымдар экөөнү тең отто күйгүзүү керек дешкен. Ливата кылган кезде экөө тең жунуп болот. Клизма жасаган кезде жунуп болбосо да орозо бузулат. (Файзийа)]

Убакыт ичинде намазын окуудан мурда аял хайзын көрө турган болсо ошол убакыттын намазын каза кылуу кажет эмес. [**«Се'адети Эбедиййе»** китебиндеги гусул бөлүмүн окуңуз!]

## ДААРАТ БАБЫ

Даараттын парздары Ханафиде төрт, Маликиде жети, Шафииде жана Ханбалиде алты. Ханафиде:

**1-** Бетти жуу.

**2-** Колдорду чыканактары менен кошо жуу.

**3-** Баштын төрттө бир бөлүгүнө масх тартуу.

**4-** Буттарын томуктар менен кошо жуу.

Ошондой эле, даарат төрт түрдүү: бири фарз, бири важиб, бири сүннөт, бири мендуб.

Фарз болгону төртөө: Мусхафты кармоо үчүн жана беш убак намазды окуу үчүн, жаназа намазын окуу үчүн жана тилават сажда кылуу үчүн даарат алуу.

Важиб болгону: Зиярат таваф кылуу үчүн даарат алуу.

Сүннөт болгону: Жатка Курани карим окуу үчүн, кабыр зыяраты үчүн, гусулдан мурда даарат алуу.

Мендуб болгону: Уйкуга жатканда жана уйкудан турганда, жалган жана гыйбат сүйлөгөндө жана шахватты козгой турган аспапты тындаганда бул нерселерге тообо жана истигфар кылып, даарат алуу мендуб.

О.э., илим жыйналышына дааратту барyу жана даарат алгандан кийин дааратсыз жаиз болбогон бир ишти кылган болсо [мисалы, намаз окуган болсо] даараттуу болуп туруп кайрадан даарат алуу - мендуб. Эгер кылбаган болсо даараттуу болуп туруп даарат алуу – макрух.

## Суулар тууралуу

Суулар төрт төрт түрдүү: Ма-и мутлак, ма-и мукаййед, ма-и мешкук, ма-и муста’мел.

**1-** Ма-и мутлак – жамгыр суусу, деңиз суусу, аккан булактын суусу жана кудук суусу. Бул суулар кир болгонду тазартат. Эмне кылсаң жарайт.

**2-** Ма-и мукаййед – коон-дарбыздын суусу, өсүмдүк суусу, гүлдүн суусу жана ушуга окшогондор.

**3-** Ма-и машкук – эшектин жана энеси эшек болгон качырдын ичкен суусунун артыгы. Бул суу менен даарат дагы, гусул дагы алуу жаиз. Кайсынысын мурда кылса өз эрки.

**4-** Ма-и муста’мал – колдонулуп, жерге түшкөн суубу же денеден бөлүнгөн суубу? Бул тууралуу кайчы пикир бар. Негизге алынганы – денеден бөлүнгөн суу. Мында дагы үч кавил бар. Имам Азамдын «рахима-хуллаху таала» өкүмү боюнча оор нажис. Имам Абу Юсуфтун «рахима-хуллаху таала» өкүмү боюнча жеңил нажис. Имам Мухаммеддин «рахима-хуллаху таала» өкүмү боюнча таза. Негизге алынганы да ушул кавил.

**Дааратты тогуз вужуб шарты бар:**

**1)** Мусулман болуу.

**2)** Балагатка толуу.

**3)** Акылдуу болуу.

**4)** Дааратсыз болуу.

**5)** Даарат суусунун таза болуусу.

**6)** Даарат алууга күчүнүн жеткиликтүү болуусу.

**7)** Хайздуу болбоо.

**8)** Нифас абалында болбоо.

**9)** Ар намаз убагынын ичинде болуу. [Бул тогузунчу пункт үзүрлүү адамдар үчүн.]

**Даараттын сүннөттөрү:**

Жыйырма беш түрү баяндалган:

**1)** «Аузу...»-ну айтуу.

**2)** «Бисмиллах»-ты айтуу.

**3)** Колдорду (билектен төмөн жагы) жуу.

**4)** Манжалардын арасын жуу.

**5)** Оозду чайкоо.

**6)** Мурунду чайкоо.

**7)** Ниет кылуу. Ханафиде бетти жууган кезде ниет кылуу парз эмес, сүннөт. Шафииде парз. Маликиде колдорду жууп жатканда ниет кылуу парз.

**8)** Кыбыланы кароо.

**9)** Сакалдын арасын манжалар менен тароо [эгер калың болсо].

**10)** Сакалды масх кылуу.

**11)** Оң жактан баштоо.

**12)** Сол колунун чыпалагы менен оң буттун чыпалагынан баштап, ирети менен араларын хилалдоо (чыпаланты киргизип жуу).

**13)** Башка толугу менен масх тартуу.

**14)** Башка масхтан артылган суу менен кулактарды жана моюнду масх кылуу.

**15)** Тартипке маани берүү.

**16)** Арасын үзбөстөн биринен кийин бирин жуу.

**17)** Башка масх тарта турчу кезде алдынан баштоо.

**18)** Мисвак колдонуу.

**19)** Көздүн айланасына жана каштарга суу тийгизүү.

**20)** Делк, жуула турчу жерлерди жышуу.

**21)** Дааратты бийигирээк жерде туруп алуу.

**22)** Дааратта жуула турчу жерлерди үч жолудан жуу.

**23)** Даарат алып болгон соң кумганды толтуруу.

**24)** Даарат алып жатканда дүнүйөлүк сөздөрдү сүйлөбөө.

**25)** Ар дайым ушундай ниетте болуу.

## МИСВАК КОЛДОНУУ

О.э., мисвак колдонуунун он беш пайдасы бар. Бул пайдалары **«Сираж-ул ваххаж»**-дан алынып төмөндө жазылды.

**1)** Өлөр кезде калима-и шахадат айтууга себеп болот.

**2)** Тиш эттерин бекемдейт.

**3)** Какырыкты кетирет.

**4)** Өттүн иштешин тартипке салат.

**5)** Ооз ооруларын кетирет.

**6)** Ооздун жагымсыз жытын кетирет.

**7)** Аллаху таала андан ыраазы болот.

**8)** Баш тамырларын кубаттандырат.

**9)** Шайтан капа болот.

**10)** Көздөр нурданат.

**11)** Кайрымы менен жакшылыктары көбөйөт.

**12)** Сүннөт менен амал кылган болот.

**13)** Оозу таза болот.

**14)** Фасих-ул-лисан, ачык, көркөм сүйлөй турган болот.

**15)** Мисвак колдонуп окулган эки рекет намаздын сообу жетимиш рекет намаздын сообунан да көп болот.

## Даараттын макрухтары

Алтоо төмөндө:

**1)** Көңүл менен кылынган ниетти тил менен айтпоо.

**2)** Кулакты масх кылгандан кийин арткан суу менен моюнду масх кылуу.

**3)** Буттарды кыбылага созуп жуубоо.

**4)** Мүмкүн болсо дааратта калган суугу кыбыланы карап өйдө туруп ичүү.

**5)** Дааратан кийин шымга бираз суу себүү.

**6)** Пак жана таза сүргү менен сүртүнүү.

Ибни Абидин даааратты буза турган нерселерди баяндаганда мындай деген: «Өз мазхабында макрух болбогон бир нерсе башка мазхабда парз болсо  муну кылуу мустахаб болот.» Имам Раббани 286-чы катында мындай деген: «Малики мазхабында даааратта жуула турчу мүчөлөрдү жышуу парз болгондуктан биздин дагы милдеттүү түрдө жышуубуз кажет.» Ибни Абидин рижи талакты баяндаган кезде мындай деген: «Ханафи мазхабында болгон адамдын Малики мазхабын таклид кылганы жакшы. Анткени, Имам Малик Имам Азамдын шакирти сыяктуу. Бир маселеде Ханафи мазхабында кавил жок болгон кезде Ханафи аалымдары Малики мазхабы боюнча фатва беришкен. Мазхабдар арасында Ханафиге эң жакын болгону – Малики мазхабы.»

## Даараттын макрухтары

Он сегизи төмөндө:

**1)** Бетке сууну катуу уруп жуу.

**2)** Даарат ала турчу суугa үйлөө.

**3)** Үч жолудан аз жуу.

**4)** Үч жолудан артык жуу.

**5)** Даарат алган суугa түкүрүү.

**6)** Суугa чимкирүү.

**7)** Гаргара кылганда (тамакты чайкаганда) тамагына суу кетирүү.

**8)** Аркасын кыбылага каратуу.

**9)** Көздү жумуу.

**10)** Көздү тынымсыз ачып туруу.

**11)** Солдон баштоо.

**12)** Оң кол менен чимкирүү.

**13)** Сол кол менен оозду чайкоо.

**14)** Сол кол менен мурунга суу алуу.

**15)** Бут менен жерди уруу.

**16)** Күнгө жылыган суу менен даарат алуу.

**17)** Ма-и мустамел суудан сактанбоо.

**18)** Дүнүйөлүк сөздөрдү сүйлөө.

**Дааратты бузган нерселер**

Бул тууралуу жыйырма төрт жагдай баяндалган:

**1)** Арттан чыккан нерселер.

**2)** Алдыдан чыккан нерселер.

**3)** Курт жана майда таш сыяктуу нерселер алдынан же артынан чыкса.

**4)** Клизма жасатуу.

**5)** Аялдардын жыныстык мүчөлөрүнө кублган дары кайра агып чыкса.

**6)** Кулакка куюлган дары оозунан чыкса бузат. [Кулагынан же мурдунан чыкса бузбайт. **(Хиндийа)**]

**7)** Заара чыгуучу жолго коюлган кебез сууланып түшкөн болсо [кебездин бир бөлүгү сыртта калып, сырткы бөлүгү кургак болсо түшмөйүнчө бузбайт.]

**8)** Кебез түшсө же сыртта калган бөлүгү сууланган болсо.

**9)** Ооз толтура кусуу. Какырык көп болсо да бузбайт. Уктап жаткан адамдын оозунан аккан суу сары болсо да таза болуп саналат.

**10)** Оорудан улам көздөн аккан жаш бузат. Ыйлоо, пияз сыктуу нерселердин таасири менен ага турган болсо бузбайт.

**11)** Мурундан чыккан кан, ириң, сары суу тешиктен сыртка чыкпаса да бузат. Чимкирик нажис эмес, бузбайт.

**12)** Түкүргөндө көрүлгөн кан түкүрүктөн көп болсо.

**13)** Бир нерсени тиштеген кезде тиштелген жерде кан болсо, кан ооз менен тишке тийген болсо бузулат. Тийбеген болсо бузулбайт.

**14)** Бир жеринен кан чыкканын жана аз болсо да жайылганын көрсө Ханафиде бузулат. Малики менен Шафииде бузулбайт.

**15)** Сайга төмөн карай түшүп бара жаткан жайдак аттын үстүндө уктап калса.

**16)** Даарат алдымбы, албадымбы деп күмөндөнүп, оюу дааратсыз экендигине басымдуу болсо.

**17)** Эркек өз аялы менен жылаңач абалда кучакташса.

**18)** Дааратта жуула турчу мүчөлөрдүн бирин жууну унутса, кайсы экенин билбесе.

**19)** Бир жериндеги жарадан өзүнөн өзү же атайын кысса ириң, кан жана сары суу сыртка чыкса.

**20)** Бир жеринде жарасы болуп, ичине сары суу, кан, ириң сыяктуу нажис болгон суюктуктар жыйналган болуп, соо жерине же үстүндөгү чүпөрөккө, бинтке тийген болсо бузулат. Жарадан, сыздооктон чыккан түссүз суу дааратты бузбайт делди. Котур, чечек (экзема) ооруларына чалдыккандардын ушул кавилге уйуулары жаиз болот.

**21)** Бир нерсеге жөлөнүп уктаган адамдын жөлөнгөн нерсесин алып койгондо кулай тургандай болсо.

**22)** Руку менен саждасы бар болгон намаздарда өзү жана жанындагылар уга тургудай үн менен күлүү. Эгер өзү гана

уга тургудай үн менен күлсө намазы гана бузулат, даараты бузулбайт.

**23)** Талма оорусу кармаса же эстен танса.

**24)** Кулактан ириң, сары суу, кан акса жана гусулда жуулуусу керек болгон жерге чейин акса.

## ДААРАТ ДУБАЛАРЫ

Даарат алып баштаганда **«Бисмиллахил-азыйм. Вал хамду лиллахи ала динил-Ислами ва ала тавфикил-имани алхамду лиллахиллази же'алал ма'а тахуран ва же'алал-ислама нуран»** дейт.

Оозду чайкаганда **«Аллахумаскыни мин хавди набиййика ка'сан ла азмау ба'даху абадан».**

Мурунду чайкаганда **«Аллахумма арихни раихатал жаннати варзукни мин ниамиха. Ва ла турихни раихатан-нари».**

Бетти жуурда **«Аллахумма байийд важхи бинурика йавма табйадду вужуху авлияика ва ла туссаввид важхи би зуниби йавма тасвадду вужухи а'даика».**

Оң колду жуурда: **«Аллахумма а'тыни китаби бийамини ва хасибни хисабан йасиран».**

Сол колду жуурда: **«Аллахумма ла ту'тини китаби би шимали ва ла мин вара-и захри ва ла тухасибни хисабан шадидан».**

Башты мас кылып жатканда **«Аллахумма харрим ша'ри ва башари аланнари ва азыллани тахта зылли Аршика йавма ла зылле илла зыллука».**

Кулакты масх кылып жатканда **«Аллахумма аж'ални миналлазина йастами'унал-кавле фа йаттаби'уна ахсанах».**

Моюнга масх кылганда **«Аллахумма а'тик ракабати минаннари вахфаз минас-саласили вал-аглал».**

Оӊ бутту жууганда **«Аллахумма саббит кадамаййа алас-сыраты йавма тазиллу фихил-акдам».**

Сол бутту жуур кезде **«Аллахумма ла татрут кадамаййа алас-сырати йавма татруду куллу акдами а’даика. Аллахуммаж’ал са’йи машкуран ва занби магфуран ва амали макбулан ва тижарати лан’табура».**

Даарат алып болгондон кийин: **«Аллахуммаж’ални минаттаввабина важ’ални минал-мутатаххирина важ’ални мин ибадикас-салихина важ’ални миналлазина ла хавфун алейхим вала хум вахзанун».**

Андан кийин асманды карап **«Сабханакаллахумма ва бихамдика ашхад ан ла илаха илла анта вахдака ла шарика лака ва анна Мухаммадан абдука ва расулука»** деп окулат.

Андан кийин бир, эки же үч жолу башында Бисмиллах окуп, **«Инна анзална»** сүрөсү окулат.

О.э., жакындарына, үй-бүлөсү менен бала-чакасына керек болгон диний бөлүмдөрдү үйрөнүү жана үйрөтүү керек, кыяматта аялдарынан күйөөлөрү жоопту болот.

## ТАЙАММУМ БАБЫ

Ханафи мазхабында таяммум убакыт кире электе дагы алынса сахих болот. Башка үч мазхабда сахих болбойт. Тайаммумдун парздары үчөө: Даарат үчүн кажет болгон тайаммум мененгусул үчүн керек болгон тайаммум экөө бирдей. Ниеттери гана башкача. Ошондуктан, ушул эки тайаммумдун бири экинчисинин ордуна колдонулбайт.

**1)** Ниет кылуу, бул шарт болуп саналат.

**2)** Алаканы менен таза топуракка уруп, бетин толугу менен масх кылуу.

**3)** Алаканы менен дагы бир жолу топуракка уруп, алгач сол колу менен оӊ колун, кийин колу менен сол колунун бардык жерин масх кылуу (сыйпоо), булар болсо рукн болуп саналат.

Тайаммумдун парз экендигинин далили – Ниса сүрөсүнүн 43-чү жана Маида сүрөсүнүн 6-чы аяти карималары. Малики менен Шафииде тайаммумду намаз убакытынан мурун алуу жаиз эмес жана бир тайаммум менен бирден артык парз намаз окулбайт.

Алты нерсе менен тайаммум алуу жаиз эмес. Жалгыз ошол нерселердин үстүндө топурак чаңы болбосо. Ал нерселер мына булар: темир, жез, коло, калай, алтын, күмүш жана бардык металлдар. Ысыкта эрий турчу ушул металдардан, ысыкта жумшара турчу чыныдан жана сырты сырдалган фарфордон башка бардык нерсе менен тайаммум алуу жаиз. Бирок, топурак түрүнөн болуу шарт.

Бир топурактын үстүндө кичи даарат сындырылып, кийин ал жер кургаган болсо ал жерде намаз окулат. Бирок, бул жерде тайаммум алууга болбойт.

Тайаммум алуу үчүн сууну издөө, издеп таба албоо, адил (адилеттүү, чынчыл), мусулман адамдан суроо жана адил адамдын дагы салих болуусу шарт болуп саналат.

Тайаммумдун беш шарты бар:

**1)** Ниет кылуу.

**2)** Масх кылуу.

**3)** Тайаммум алынган нерсенин топурак түрүнөн болуусу. Топурак түрүнөн болбосо үстүндө топурактын чаңы болуусу кажет.

**4)** Колдонгон топурак түрүнүн же чаңдын таза болуусу кажет.

**5)** Сууну колдонууда чын мааниде же өкүм менен мүмкүнчүлүгү болбоо. [Оорудан кийинки кол менен буттагы алсыздык дагы үзүр болуп саналат. Карылардын алсыздыгы да ушундай. Алар намаздарын отуруп окушат.]

Ошондой эле, тайаммумдун жети сүннөтү бар:

**1)** Бисмиллах айтуу.

**2)** Колдорду таза топуракка уруу.

**3)** Колдорду урулган нерсенин үстүндө жолу алдыга-артка жылдыруу.

**4)** Манжалардын арасын ачуу.

**5)** Эки колду бири-бирине уруп кагуу.

**6)** Алгач бетке масх кылуу.

**7)** Колдорду чыканактар менен бардык жерин масх кылуу.

Суу издөөнүн төрт шарты бар:

**1)** Издеген жер эл жашаган жер болуусу керек.

**2)** Суунун бар экендиги кабар берилсе.

**3)** Суунун бар экендигине божомол бар болсо.

**4)** Коркунучтуу, кооптуу жер болбосо.

Бир адам суу тапса, бирок, суу жайгашкан жер бир мильден алыс болсо тайаммум жаиз болот. Бир мильден аз болсо жана убакыт өтүп кетпей тургандай болсо тайаммум алуу жаиз эмес. [Бир миль – төрт миң зра’, б.а., Ханафи мазхабында 0,48x4000=1920 метрлик жол.]

Эгер бир адам сууну издеп, таппаган болсо жана тайаммум алып намазын окугандан кийин сууну көрсө намазын кайрадан окуйбу же окубайбы? Бул тууралуу келишпөөчүлүк бар. Негизге алынганы – окуп койгон намазын кайра окубайт.

Бир адам жаандын астында калса, бирок, даарат ала тургандай өлчөмдө суу таба албаса, тайаммум алууга жер таппаса бир бөлүк ылайды кургатып, ошону менен тайаммум алат. Бир нече адам тайаммум алган болсо, булардын бири гана сууну көрсө бардыгынын тең тайаммуму бузулат.

О.э., бир адам бираз суу алып келсе, «араңардан бирөө даарат алсын» десе, бардыгынын тайаммуму фасид болот (бузулат). Бирок, «баарыңар даарат алгыла» десе алып келген суу бир адамга гана жете тургандай болсо бардыгынын тайаммуму сахих болот.

Бир адам жунуп болсо, эч жерден суу таба албай, мечиттин ичинен гана тапса гусул үчүн тайаммум алып, андан кийин

сууну алуу үчүн мечитке кирет. Бирок, мечитке кирген кезде суу таба албаса намаз үчүн башка таймымум алуусу керек болот.

Бир адам мечиттин ичинде отурган кезде ихтилам (жунуп) болсо тайаммум алып андан кийин мечиттен чыгат.

Бир адамдын колдору кесилген болсо тайаммум алса болот. Бирок, бул адамдын истинжа кылдыра турчу адамы бар болсо андан истинжа кылуу милдети алынбайт. Эгер жок болсо бул милдет алынат.

Эгерде колдору да, буттары да кесилген болсо Тарафайндын өкүмү боюнча намаз милдети мойнунан алынат. Имам Абу Юсуфтун өкүмү боюнча намазын окуусу кажет.

О.э., жума намазында тайаммум алуу жаиз эмес. Б.а., даарат алуу үчүн убакыты аз болуп, жума намазы өтүп кетет деген ой менен шашылып тайаммум алуу жаиз эмес. [Жума намазынын ордуна бешим намазы бар болгондуктан]. Небиз деп аталган хурма суусу менен даарат алуу жаиз эмес экендиги **«Дурр-ул-мухтар»**-да жазылган.

Бир адам жолдо жунуп болсо тайаммум алат, таң намазын окуйт. Жана бешимге чейин жолу менен кетет. Асырдын убакыты жакындап, бешимдин убакыты чыга турчу кезде тайаммум алып, бешимди окуйт. Бул адам асырдан кийин суу тапса, таң менен бешим намаздарын кайрадан окуйбу? Бул тууралуу аалымдар ихтилаф кылышты (келишпеди). Бир өкүмдө кайра окуйт, башка бир өкүмдө кайрадан окубайт. Бул маселе тартип ээсине карай болуу мүмкүн.

Бир адамдын эшегинде суу болсо, эшегин жоготуп алса тайаммум алып намазын окуйт. Намазын окуп жатканда эшегинин үнүн укса даараты бузулат.

Бир адам башкаларга учкашкан болсо, түшсө жолдоштору күтпөй турган болсо атынын үстүндө тайаммум алат жана ишара менен намазын окуйт.

Жолдо кандайдыр бир коркунуч болсо, гусул алса ооруп калуу ыктымалы болсо намазын тайаммум менен окуйт.

Жолго чыкчу адам куржунунда топурак же кум кесегин алып жүрүүсү керек. Анткени, тайаммум кылыш керек болгон кезде айланасынын баары ылай болсо ошол кезде кесек менен тайаммум кылып намазын окуйт.

Бир адам айт намазына турганда даараты бузулса, эгер кайрадан даарат алайын десе намазга үлгүрбөй тургандыгын билсе же көп адамдын арасында кыйындык болуудан корксо тайаммум алып, намазга турат. Бул кавил Имам Азамдын өкүмү боюнча. Ал эми имамейндин кавили боюнча даарат алыш керек болот.

[«Меракил фалах»-тын Тахтави хашиясында мындай делинген: «Оору – тайаммум кылуу үчүн үзүр болуп саналат. Соо адамдын даарат алган кезде ооруп калуудан коркуусу үзүр болбойт. Соо адам орозо кармаган кезде ооруп калуудан корксо казага калтыруусу жаиз болот деген аалымдар ооруп калуудан корккон адамдын тайаммум алуусу жаиз болот дешти. Оорунун төрт түрү бар: 1) Суу зыян тийгизет. 2) Кыймылдоо зыян тийгизет. 3) Өзү сууну колдоно албайт. 4) Тайаммум да ала албайт. Зыянын тийгизүү – өзүнүн өтө кубаттуу болжому менен же мусулман, адил жана адис болгон бир дарыгердин айтуусу менен түшүнүлөт. Адил дарыгер жок болсо ачыктан күнөө кылып жүргөндүгү беймаалым дарыгердин сөзү дагы кабыл кылынат. Өзү сууну колдоно албаган адамдын даарат алдыра турчу эч кими болбосо тайаммум алат. Баласы, кызматчысы же жардам катары даарат алдыра турчу адамы бар болсо булар даарат алдырышат. Булар жок болсо тайаммум алат. Имам Азамдын өкүмү боюнча даарат алдырууга адам жалдоо зарыл эмес. Тайаммумду дагы ала албаган адам намазын казага калтырат. Аял-күйөө бири-бирине даарат менен намаздарында жардам берүүгө мажбур болбосо да аялынан жардам суроо кажет. Шаардын, айылдын сыртында туруп ысык суу таба албаган адам муздак суу менен гусул ала турган болсо ооруп калуудан корксо тайаммум алат. Шаардын ичинде дагы ушундай экендигине фатва берилди. Даарат менен гусулда жуула турчу мүчөлөрдүн жартысынан көбү жара болсо тайаммум алат. Жартысы жара болсо соо

жерлерин жууйт. Жараларын масх кылат, жарага масх зыян юбере турган болсо бинттин үстүн масх кылат. Бул да зыянын тийгизе турган болсо эч масх кылбайт. Башында оору бар болуп, масх зыянын тийгизе турган болсо масх кылуу милдети жоюлат. Эки колунда жана эки бутунда жуулуусу парз болгон жерлери кесилген адамдын бети дагы жара болсо тайаммум кыла албагандыктан намазын дааратсыз окуйт жана кийин кайра окуусу кажет эмес. Бети соо болсо бетин жуудурат. Жардамчысы жок болсо бети менен топуракты сыйпайт. Соо адамдын бир колу шал, жаралуу, кесилген, чолок болсо экинчи колу менен даарат алат. Эки колу тең ушундай болсо колу менен, бети менен топуракты сыйпайт. Жаранын, сыздооктун, сыныктын үстүнө буларды эмдөө жана зыяндан сактоо үчүн зарыл жагдай менен оролгон бинтти же тактай, май жана гипсти ачып, жараны жуу же масх кылуу мүмкүн болбосо булардын үстүңкү жагынын басымдуу бөлүгүнө жана арсында калган соо теринин үстүнө масх тартылат. Мүмкүн болсо буларды чечип жаранын үстүнө масх кылуу жана соо терини жуу кажет болот. Булардын даараттуу кезде оролуусу шарт эмес жана белгилүү бир мөөнөтү жок. Соо бутту жууп, экинчи буттагы бинтке масх тартуу жаиз. Жара сакая электе үстүндөгү оролгон нерсе түшүп кала турган болсо даарат бузулбайт. Масх тарткандан кийин масх тартылган нерсе жылдырылса да даарат бузулбайт. Тырмак сынса же жара болсо зарыл жагдай болгондуктан майдын (мазьдын) үстү жуулат. Жуу зыяндуу болсо масх кылат. Бул дагы зыянын тийгизе турган болсо масх кылбайт. [Башка үч мазхабда дагы ушундай болгондуктан башка мазхабды таклид кылууга мүмкүндүк жок.] Бул мазьдардын өкүмүнүн тактайлардын өкүмү сыяктуу экени Ибни Абидинде жазылган. Бирок, тиш пломбасы жана каптамасы мындай эмес. Анткени, бул маселеде Малики менен Шафии мазхабдарынын бирин таклид кылуу мүмкүн. Өзү себеп болбой акылынан алжыган же талып калган адамдын алты намазы өтө турган болсо, акылы ордуна келгенге чейинки окубаган намаздырынын казасын өтөбөйт. Оорулуу адам ишара менен дагы окуй

албаган намаздарынын саны канча болсо да булардын искаты үчүн осуят кылбайт. Жазыла турган болсо бардыгынын казасын өтөйт.»

Ибни Абидин «рахметуллахи алейх» мындай деген: «Соо адамдын даарата жуула турчу мүчөлөрүн башка бирөөнүн жуусу, масх тартуу макрух болуп саналат. Ага башка бирөөнүн даарат суусун алып келип берүүсү жана өзү жууганда башка бирөөнүн сууну куйуусу жаиз. Оорулуу адам кийими менен төшөгүн дайыма кирдете турган (нажис кыла турган) болсо же буларды алмаштыруу машакаттуу болсо нажис болгон абалда окуйт. «Лубок» деп аталган тактайлар, пластрьлер, майлар жара сакайгандан кийин түшө турган болсо даарат бузулат. Жара айыкса, бирок, үстүндөгүлөр түшпөсө аларды алып, чечип таштоо зыянсыз болсо даарат менен гусул бузулат.»

Аллаху таала сүйүктүүлөрүнө күнөөлөрүн кечирүү үчүн же Жаннаттагы ниматтарын көбөйтүү үчүн ооруларды берет. Ибадаттары мээнеттүү, кыйын болот. Анын ордуна дүнүйө иштеринде ырахаттык, жеңилдик жана ырыскыларына береке берет. Ибадат кылбагандарга ырахаттык, береке бербейт. Алар кыйынчылык менен, куулук менен зыян кылып, чоң табылгага жетип, оюн-зоок, шаттык ичинде өмүр сүрүшкөнү менен бул кубанычтары узакка созулбайт. Аз убакыттан кийин ооруканаларга, түрмөлөргө түшүшөт. Акыреттеги азаптары дагы өтө оор болот.]

## ИСТИНЖА, ИСТИБРА, ИСТИНКА

Истинжа – белгилүү жерди суу менен жуу деген сөз. Истибра деп – даараттан кийин заара жолдорундагы тамчылар кеткенге чейин басып же башка жолдор менен убакыт өткөрүү аталат. Истинка – таза болгондугуна көңүлдөн ишенимдүү болуу.

Истинжанын алты түрү бар:

Парз болгону: кийим менен денеде жана намаз окуган жерде бир дирхам көлөмдөн көп нажис бар болсо суу менен

жууп кетирүү парз. Дал ушундай эле гусул алчу кезде да истинжа парз болуп саналат. [Бул жердеги бир дирхам - бир мискал деген сөз, б.а., 4,8 грамм.]

Важиб болгону: кийимде жана намаз окуган жерде бир дирхам өлчөмүндөй нажис бар болсо тазалоо важиб болуп саналат.

Бир дирхамдан аз болсо тазалоо сүннөт болот.

Мустаха болгону: өтө аз болгон нажисти тазалоо да мустахаб болуп саналат. Мандуб болгону – бир адамдын арка жагы ным болуп турган кезде жел чыгарса жуу мандуб болот.

Бир адамдын ошол жери кургак кезде жел чыгара турган болсо жуу бидат болот.

Истинжанын сүннөттөрү: таш менен же кесек менен тазалоо жана мындан кийин суу менен жуу дагы сүннөт болуп саналат.

Эгер нажис таш жана кесек менен тазаланбай, дирхам өлчөмүнөн көп кала турган болсо же дирхамдан көп болуп, арткы тешиктин айланасына сүрүлгөн болсо суу менен жуу парз болот. Мындан кийин таза чүпөрөк менен сүртүү керек, эгер чүпөрөк жок болсо анда кол менен кургатуу керек.

О.э., истинжанын бир мустахабы бар: таштарды так кылып колдонуу. Б.а., үч, беш же жети таш колдонуу.

[Заарасын кармай албаган адам кийимине заара тийгизбөө үчүн 12х12 см көлөмдөгү чүпөрөктүн бир бурчу бүгүлүп, бул жерге болжол менен жарты метрлик жиптин учу байланат. Чүпөрөк жыныстык мүчөнүн учуна жабылат. Жип чүпөрөктүн учтарынын, б.а., жыныстык мүчөнүн үстүнө бир жолу оролот. Таңылган жерге жакын жерди эки кабаттап, кабатталган жерди таңылган жердин астына өткөрүп тартып кысылат. Бош учуна бир түйүн менен айлампа жасалып, илмек менен ич кийимге кыстырылат. Заара чыга турган кезде илмекти чечип, жиптин айлампасы чыгарылып, жип тартылган кезде бирге чечилип, чүпөрөгү чыгат. Жиптин айлампасы илмектен оңой ажырабай турган болсо илмекке

бир зым жана буга айлампа тагылат. Кээ бир карылардын жыныстык мүчөсү кичирейип кетет. Үстүнө чүпөрөк байлай албайт. Булар жыныстык мүчөнү жана жумурткаларын кичинкей целлофан баштыкка салып, баштыктын оозун байлоо керек. Заарасын кармай албаган, бирок, үзүр ээси болбогон Ханафи мазхабындагы адам даарат алууну, гусулду жана намазды баштаганда Малики мазхабын таклид кылууга ниет кылат. Жами'ул-асхар медресесинин мугалимдеринин бири, 1384 (хижри)-жылы кайтыш болгон Абдуррахман Жазиринин «рахметуллахи алейх» башкаруусу менен Мысыр аалымдары даярдаган **«Китаб-ул-фыкх алал-мазахибил-арба'а»** китебинде мындай делинген: «Малики мазхабынын экинчи кавили боюнча оорулуу адамда, кары адамда дааратты буза турган бир нерсе пайда болсо үзүр ээси болуп, даараты бузулбайт. Хараж (кыйындык) жагдайында болгон ханафилер менен шафиилер ушул кавилди таклид кылат.» Намаз ичинде заара коё берип койчу ханафи адамдын ыңгайлуу жагдайы болбогон кезде Маликинин ушул кавилин таклид кылат (пайдалана алат). Ниет кылып, намазын үзүрлүү абалда улантат.]

## НАМАЗ КАНДАЙ ОКУЛАТ

Намаз төрт нерсе менен башталат: парз менен, важиб менен, сүннөт менен, мустахаб менен. Ханафи мазхабында намазга кирүү үчүн колдорду кулактын тушуна чейин көтөрүү сүннөт. Алакандарды кыбылага каратуу сүннөт. Эркек кишилердин баш бармагын кулагынын жумшагына тийгизүүсү жана аялдардын колдорун далысынын тушуна чейин көтөрүүлөрү мустахаб, «Аллаху акбар» деп айтуу парз болуп саналат. Такбир айткандан кийин колдорду байлоо сүннөт. Оң колду сол колдоун үчтүнө койуу сүннөт. Эркек адамдын колдорун киндигинен төмөн байлоо жана аялдын көкүрөгүнө койуусу сүннөт. Эркек адамдын сол колунун билегин (баш бармак жана чыпалак менен) кысып кармоо мустахаб болот.

Намазда имамга да, имамга уйган жамаатка да, жалгыз окуган адамга да «Субханака» дубасын коуу сүннөт. Эгер жамаатка имам болсо же жалгыз окуса «Аузу» окуу сүннөт. «Бисмиллах» окуу сүннөт. «Фатиха» сүрөсүн окуу важиб жана Фатихадан кийин үч аят же үч аятчалык узун бир аят окуу важиб, сүннөттөр менен витирдин ар рекетинде, ал эми жалгыз окуганда парз намаздарынын алгачкы эки рекетинде Курани каримден бир аят окуу парз.

Рукуда ийилүү парз жана ошол абалда үч жолу **«Субханаллах»** деп айта турганчалык убакыт туруу важиб. Үч жолу **«Субхана раббиал азыйм»** деп айтуу сүннөт. Беш же дети жолу айтуу мустахаб. Рукудан кыямга көтөрүлгөндө жана эки сажда арасында түздөлүп отурганда бир жолу «Субханаллах» дегенчелик убакыт кыймылсыз туруу имам Абу Юсуфтун кавили боюнча парз. Ал эми тарафейндин кавили боюнча важиб болуп, кээ бир аалымдар сүннөт дешкен болсо да негизге алынган кавили важиб болуп саналат.

Саждада башты жерге койуу парз. Ошол абалда үч жолу **«Субханаллах»** дегенчелик убакыт токтоп туруу важиб. Саждад үч жолу **«Субхана раббиал а’ла»** деп айтуу сүннөт болуп саналат. Беш же жети жолу айтуу мустахаб.

Ибни Абидин «рахима-хуллаху та’ала» мындай деген: «Сажда кылганда алгач эки тизе, кийин эки кол, андан кийин мурун, кийин маңдай жерге коюлат. Баш бармактар кулактын тушунда турат. Шафииде колдор далынын тушунда болот. Ар буттун кеминде бир манжасынын жерге тийүүсү парз. Жер катуу болуп, баш жерге кирбөөсү керек. Жерге төшөлгөн килем, палас жер болуп эсептелбейт. Күрүч, таруу, зыгыр даны сыяктуу тайгак нерселердин үстүндө сажда кылуу сахих болбойт. Каптын ичинде болсо сахих болот. Сажда кылынган жер тизе коюлган жерден жарты зра’, б.а., он эки эли чамасындагы (жыйырма беш сантиметр) бийиктикке чейин жогору болсо намаз сахих болгону менен макрух болот. Саждада чыканактар денеден, курсагы сандардан ачык болуусу керек. Бут манжаларынын учтары кыбылага

каратылат. Рукуга ийилерде томуктарды бири-бирине тийгизүү сүннөт болгондой саждада да бирге кармалат.

Аял киши намазга баштарда колдорун далысына чейин көтөрөт. Колдорун жеңинин сыртына чыгарбайт. Оң колун сол колдун үстүнө коюп, көкүрөгүнө байлайт. Рукуда аз ийилет, белин башы менен бир деңгээлде кармабайт. Руку менен саждада манжалардын арасын ачпайт, бири-бирине жабыштырып кармайт. Колдорун тизелердин үстүнө коёт, тизелерин бүгөт, тизелерин кармабайт. Саждада колдорун курсагына жакындатып жерге төшөйт. Курсагын сандарына жабыштырып кармайт. Ташаххудда буттарын оң жакка карай чыгарып, жерге отурат. Кол манжаларынын учу тизеге чейин коюлат. [Эркектер дагы ташаххудда тизесин жаап кармабайт.] Аялдардын өз ара же эркектердин жамаатынын арасында имам менен намаз окуулары макрух. Аялдарга Жума менен Айт намаздарын окуу парз эмес. Курман айт кезинде парз намаздардан кийинки «Такбири ташрик»-ти үнсүз окуйт. Таң намазын кеч окуу мустахаб эмес. Намаздарды үндөрүн чыгарып окубайт. Ибни Абидинден котормо толук болду.» Хамави «рахима-хуллаху та'ала» «Эшбах» шархында мындай деген: «Аялдардын баштагы чачтарын кыруусу, кыркуусу же дары менен түшүрүүсү (жок кылуу) тахриман макрух болуп саналат. [Мындан эркектерге окшотпоо шарты менен чачтарын кулактарына чейин кыскартуу жаиз экендиги түшүнүлүүдө.] Аялдын азам менен камат айтуусу макрух. Күйөөсү же махрамы (жакын тууганы) жанында болбосо сапарга чыга албайт. Ажылыкта башын ачпайт. Сафа менен Марванын арасында үзүрлүү болсо да са'й кылат. Тавафты Каабадан узак жерде кылат. Хутба окубайт. Анткени, үнүнүн аврат экендиги сахих. Ажылыкта маасы кийет. Аялдар табыт көтөрбөйт. Муртад болгон кезде өлтүрүлбөйт. Хад жана кысас доолорунда күбөлүгү кабыл кылынбайт. Мечитте итикаф кылбайт. Колдорун, буттарын кына менен бойоолору жаиз. [Тырмакка сүртүлчү лакты колдонууга болбойт.] Мураста, күбөлүктө жана кедей болгон туугандарга нафака берүүдө эркектин жартысы болуп саналат. Мухсина (жакшылык

жасоочу, салих) аял сотко чакырылбайт. Сот же өкүлү анын үйүнө келет. Жаш аял бөтөн эркекке салам бербейт жана амандашпайт, чүчкүргөндө да эч нерсе  айтпайт жана өзүнө айтылган кезде дагы жооп бербейт. Бөтөн эркек менен бир бөлмөдө жалгыз калууга болбойт. Хамавиден котормо толукталды.

Када-и улада (алгачкы отурушта) отуруу важиб. Када-и ахирде (соңку отурушта) отуруу парз. Соңку кадада тахиййат окуу важиб.

Парздар менен важибдердин бешимдин, жуманын алгачкы сүннөттөрүнүн, жуманын соңку сүннөтүнүн када-и ахираларында гана (соңку отуруштарында) жана башка намаздардын (асыр менен куптандын төрт рекет сүннөттөрү сыяктуу) ар отурушунда салават дубаларын окуу сүннөт. Салам берүү важиб, ал эми саламда эки далысын кароо сүннөт, дыкат кароо мустахаб.

О.э., намаздын мол сооп менен кабыл болуусунун шарты – [харамдардан сактануу жана] хушу, такыбаалык, малайанини таштоо, тарки касал жана ибдад. **Хушу** – Аллаху тааладан коркуу, такыбаалык – тогуз мүчөсүн харам менен макрухтардан коргоо, **малайанини таштоо** – дүнүйөсү менен акыретине пайдалу болбогон сөздү жана ишти таштоо, **тарки касал** – намаз окууда эринүүнү таштоо, **ибдад** – азан айтылган кезде бардык ишин таштап, жамаат арасында болуу деген сөз.

Намаздын ичинде көңүл бөлүнүүсү өтө маанилүү болгон алты нерсе мына булар: Ыклас, тафаккур, хавф, ража, руйати таксир, мужахада.

**Ыклас** – амалды чын көңүл менен орундоо [бир гана Аллаху тааланын ыраазылыгы үчүн жасоо], **тафаккур** – намаздын ичиндеги маселелерди ойлоо, **хавф** – Аллаху тааладан коркуу, **ража** – Аллаху тааланын мээриминен үмүттөнүү, **руйати таксир** – өзүн кемчилиги көп деп эсептөө, **мужахада** – напси жана шайтан менен күрөшүү деген сөз.

Сүннөткө ылайык азан айтылган кезде «Исрафил (алейхиссалам) сурду үйлөп жатат» деп, даарат алууга турарда «кабырыман туруп жатамын» деп, мечитке бара жатканда «махшар майданына бара жатамын» деп, муаззин камат айтып, жамаат сапка туруп жатканда «бул адам махшар жеринде жүз жыйырма сап болуп, сексен сап биздин Пайгамбарыбыздын, кырк сап башка Пайгамбарлардын үммөттөрү болсо керек» деп, имамга уюгандан кийин имам Фатиха сүрөсүн окуп жатканда «оң жагымда Жаннат, сол жагымда Тозок, артымда Азраил (алейхиссалам), маңдайымда Байтуллах (Кааба), дал астымда кабыр жана бутумун астында сырат. Ал эми менин сурагым оңой болор бекен? Жана да кылган ибадаттарым акыретте башыма таажы, жанымда жолдош жана кабырымда чырак болор бекен? Же кабыл болбой, эски чүпөрөк сыяктуу бетиме урулар бекен...» деп ойлош керек.

## АЗАН

Төмөндөгү маалыматтар **«Дурр-ул-мухтар»**-дан жана мунун шархы болгон **«Ибни Абидин»**-ден которулган. Илмихал китептеринде билдирилген белгилүү сөздөрдү акыл-эси туура болгон мусулмандын белгилүү түрдө окуусу «Азани Мухаммеди» деп аталат. Б.а., мунарага чыгып, арапча сөздөрдү өйдө тике туруп окуу керек. Башка тилдеги котормосун окуу мааниси түшүнүктүү болсо да азан болбойт. Азан беш убак намаздын убакыттарынын келгенин билдирүү үчүн окулат. Эркектердин мечиттин сыртында бийик жерге чыгып окуулары муаккад сүннөт болуп саналат. Аялдардын азан менен камат айтуулары макрх. Аялдардын үндөрүн эркектерге угузуулары харам болот.

Муаззиндин (азанчынын) мечиттин сыртында бийик жерде жана бийик үн менен окуп, кошуналарга угуусу кажет. Ашыкча катуу бакыруусу жаиз эмес. Акбар деген кезде акыркы арибинде жезим кылып токтолот же үстүн окуп васл кылынат. Үтра кылып окулбайт. Сөздөрдүн башына же акырына хареке, арип, мед кошула тургандай кылып катуу

обондотуп окуу жана муну тыңдоо халал болбойт. «Салат» жана «фалах» деген кезде бетти оңго же солго буруу сүннөт. Буттар менен көкүрөк кыбыладан бурулбайт. Же мунарада айланып окуйт. Биринчи мунараны Хазрети Муавия жасаткан. Расулуллахтын мечитинин алдына бийик нерсе согулган эле. Билал Хабаши мунун үстүнө чыгып азан окучу. Расулуллах «саллаллаху алейхи ва саллам» Билалга манжаларын кулактарына койууну буйрук кылды. Арада сүйлөй турган болсо кайра окуусу керек. Азанды бир нече адамдын бирге окуусу жаиз. Бир бөлүгүнүн окуганын башкалары окубаса сахих болбойт. Азанды отуруп окуу тахриман макрух. Муаззиндин (азанчынын) салих болуусу, азандын сүннөттөрү менен убакыттарын билүү, күндө туруктуу окуп жүрүү, Аллах ыраазылыгы үчүн акысыз окуу сүннөт болуп саналат. Акчага окуу дагы жаиз. Акылы кирбеген жаш баланын азаны сахих болбойт. Анткени, анын үнү куш менен аспаптардын үндөрү сыяктуу. [Ошондуктан, азанды каматты микрофон менен окуу сахих болбойт. Фасыктын (ачыкча күнөө кылган адамдын) азанына жана имам такбирлерин арттагы жамаатка жеткирүүсүнө ишенилбейт. Анын окуусу макрух болот. Муаззиндин азанды убактылуу окуганын, башкалардын да намазды убакытылуу окуганын билүү шарт. Убагынын киргенине күмөндөнүп намазга турган адамдын намазды өз убактысында окуганы кийин маалым болсо намазы сахих болбойт. Капырлар, фасыктар чыгарган календарга карап окулган намаз сахих болбойт. Дар-ул харбда (мусулман болбогон мамлекетте) колдонулган календардын туура экенин салих жана аалым экендиги ишенимдүү болгон мусулмандан сурап билүү зарыл.] Сүннөткө ылайык окулган ар түрдүү азандардан биринчисин гана уккандардын уккандыгын ичтен кайталоосу жана өз мечитинин азаны болсо жамаатка баруусу кажет. Курани карим окуп жаткан болсо дагы токтоп азанды ичтен кайталап отуруулары кажет. Жаназа намазын окуп жаткан адамдын даараткананда, мечитте болгондун, тамак ичип жаткан, диний билим үйрөтүп же үйрөнүп жаткан адамдын азанды ишиткенде токтоп кайталоосу керек

эмес. Арапча болбогон жана артыкча обондотуп окулган азан сүннөткө ылайык эмес деген сөз. Азан уккан адамдын отурган болсо туруусу, басып бара жаткан болсо токтоосу мустахаб болот. Китептин «Ант» бөлүмүндө назирди баяндап жатканда мындай делинген: «Ар айылда, ар райондо мечит салуу өкмөткө важиб болуп саналат. Мечит байт-ул-мал акчасынан салынат. Өкмөт салдырбаса мусулмандардын акча жыйнап өздөрү мечит салдыруулары важиб болот.»

[Көрүнүп тургандай Ислам динине уюлуп ар райондо мечит салынса ар райондо азан окулат, ар бир мусулман өз районунун азанын ишитет. Муаззинжин катуу бакыруусунун, микрофон колдонулуа коңшу райондорго үнүн угузууга тырышуунун кереги жок болот. Микрофон – азандын сүннөттөрүнүн тарк кылынуусуна (калып кетүүсүнө) себеп болгон бидат. Азан жана намаз окуганда бул бидатты колдонуу чоң күнөө болот. Бул нерсе ибадаттардын бузулуусуна да себеп болуп жатат. Ушул себептен, мисалы, Түркия Дин Иштер Башкармалыгынын Мажилис жана Диний Эмгектерди Көзөмөлдөө Бөлүмүнүн 01.12.1954 күнкү жана 737-чи чечиминин он бешинчи бөлүмүндө: «Микрофондун михрабга коюлуусуна толук түрдө тыйуу салынган. Эгер жамаат имамдын такбирлери менен үнү угулбай тургандай даражада көп болсо, муаззиндердин бири же алысыраак турган башка бирөө үндү жеткирүү менен милдеттендирилет», - делинген. Радиодо, магнитофондо жана микрофон менен окулган Курани каримдин жана азандын адамдын үнү эмес экеннин, буларды окуган адамдардын үнүнөн пайда болгон электромагнит жана электр кубаты тарабынан пайда болгон музыкалык аспап үндөрү экендигин жана пайда болуусуна себеп болгон адам үндөрүнүн өздөрү болбосо да аларга өтө окшогондуктан окуган адамдардын үнү деп саналгандыгы **«Ал фикху алал мезахиби арба'а»** китебинин тилават саждасы бабында жана **«Сеадети Эбедиййе»** китебинин «Обон жана музыка» бөлүмүндө узун баяндалган. Ислам дини буйрук кылган азан деп салих мусулмандын үнү айтылат. Колонкадан чыккан үн азан эмес. Кылымыбыздын

чыныгы дин аалымдарынан Алмалылык Хамди мырза «рахима-хуллаху та'ала» тафсиринин үчүнчү том, 2361-чи бетинде мындай деген: «Көрүнүп турганындай бул «тыңдоо» буйруктары кыраатка байланыштырылган. Ал эми кыраат болсо бир тилдин сөздүк ыктыярдыгы, акылдуу жана сүйлөй ала турган адамдын оозунан махраждарга негизделип чыккан жана эмне айтканын түшүнгөн адамдын үнү менен жасалат. Жада калса, Жабраилдин сөздөрү дагы кыраат эмес, кыраат кылдыруу болот. Илахи сөз дагы түшүрүү жана халки кыраат болуп саналат. Ошону менен катар акылдан тышкары жана адамдан башка жандуу-жансыз заттардан пайда болгон үндөр кыраат делбегендей эле жаңырыктан, б.а., үндүн кайра чагылып кайтуусунун пайда болгон сөз дагы кыраат делбейт. Ушул себептен факихтер (фыкых аалымдары) бир кырааттын бир жерге урулуп артка кайтуусунан пайда болгон жаңырык кыраат жана тилават өкүмү кажет болбой тургандыгын, мисалы, тилават саждасы кажет болбой тургандыгын айткан. Бир китепти үнсүз окуу кыраат кылуу болуп саналбагандыгы сыяктуу бир аспапта ойнолгон же шылдыраган үндү тыңдоо болот. Ошондуктан, Курани карим окуп жаткан каринин үнүн кайра кайтарган тромофондон же радиодон келген тыбыш же үн кыраат эмес, кырааттын артка кайтуусу, окшошу болот жана буларды тыңдоо буйругунун өкүмү кажет болбойт. Б.а., унчукпай отуруп тыңдоо важиб болгон Курани карим – аспаптан угулган Куран эмес, кыраат кылынган, окулган Куран деген сөз. Ушундай болсо да дыкат салып тыңдоо важиб же мустахаб болбогондуктан тыңдоо жаиз эмес, эч тыңдабай койуу важиб болот деп кабылдануууда. Анткени, Куранды аспапта чалуу башка нерсе, ал эми үн тасмада же аспапта ойнолгон Куранды тыңдоо болсо такыр башка нерсе. Курани каримди түн тасмада ойнотуу, аспаптардын арасына салуу жаиз болбогон аракет экендиги ачык. Чынында, Курани каримди окуу жакшы амал болсо дагы урматсыздык боло турган жерлерде окуу күнөө болот. Мисалы, мончодо Курани каримди кыраат кылган (окуган) адам күнөө кылган болот. Ошону менен катар, окулган болсо тыңдабай коюу дагы сооп

болбойт. Ушул сыяктуу артка жаңырып кайткан үн менен шылдыраган, ошол сыяктуу громофон же радиодо ойнолгон Курани каримдин жаңырыгын тыңдоо милдеттүү эмес деп тыңдабоону милдет деп санабоо керек. Себеби, кыраат болбосо да кырааттын окшошу болуп саналат. Анткени, келами нафсиге шилтейт. Анын үстүнө, муну тыңдалуусу кажет болгон кыраат сыяктуу тыңдоо важиб же мустахаб болбосо да кем дегенде жаиз, тыңдаган жакшы, жада калса, ага урматсыздык кылуу жаиз эмес. Ушундай абалга учураган мусулман ылайык болбогон бир жерге коюлган Курани карим барагынын алдында тургандай болот, анын алдында урматсыздык кылбоо жана колунан келгенинче аны ал жерден көтөрүп, ылайыктуу жерге алып коюу диндарлык милдети, кажеттүүлүгү болуп саналат.»]

Фыкых жана фатва китептеринин көбүндө, мисалы, «Кадихан»-да мындай делинген: «Азан айтуу сүннөт болуп саналат. Ислам дининин шиары, белгиси болгондуктан бир калаада, бир райондо азан таштала турган болсо өкмөттүн ошол жактагы мусулмандарды мажбурлап айттыруусу кажет. Анткени, азанжы башынан акырына чейин кыбылага карап окуу сүннөт болуп саналат. Азан намаз убакыттарынын жана ифтар (оозачар) убактысынын башталганын билдирүү үчүн айтылат. Бул убакыттарды билбеген адамдын жана фасыктын (ачыкча күнөө кылган күнөөкөрдүн) айтуусу фитнанын чыгуусуна себеп болот. Эске толо элек баланын, мас адамдын, жиндинин, жунуп болгондун жана аялдын азан айтуусу макрух болот. Муаззиндин мындай азанды кайрадан айтуусу кажет болот. [Мавлид окуу, окутуу жана тыңдоого баруу чоң сооп болуп саналат. Бирок, аялдын мавлид, азан окуп, ыр айтып, керегинен артык сүйлөп, үнүн башкаларга угузуу жана алардын угуусу харам болот. Аял аялдардын арасында гана окуусу керек, үнүн тасмага, радиого, телевизорго түшүрбөөсү керек.] Отурган абалда, дааратсыз, калаа ичинде жаныбардын үстүндө азан айтуу макрух болсо да буларды кайра айтуу кажет эмес. Азан мунарада же мечиттин сыртында окулат. Мечиттин ичинде окулбайт. Тамгаларды

өзгөртүп, б.а., келимелердин (сөздөрдүн) мааниси бузула тургандай кылып узартуу, обондотуу макрух болуп саналат. Арапчадан башка тилде азан айтууга болбойт.» **«Хиндийа»**-да мындай делинет: «Муаззин үнүн мүмкүндүгүнөн артык көтөрүүсү макрух болот.» **«Ибни Абидин»** «рахима-хуллаху та'ала» мындай деген: «Азандын узакка угулуусу үчүн муаззиндин бийик жерге чыгып окуусу сүннөт болуп саналат. Бир нече муаззиндин бир азанды биригип айтуусу жаиз болот.» Аалымдардын бул жазмаларынан түшүнгөнүбүздөй микрофон менен азан, камат айтуу жана намаз окутуу бидат болот. Бидат кылуу чоң күнөө. Хадиси шарифте: **«Бидат кылган адамдын эч бир ибадаты кабыл болбойт»**, - делинген. Микрофондон чыккан үн адамдын үнүнө өтө окшосо дагы бул адам үнүнүн өзү эмес. Магниттик толкун менен кыймылдаган бөлүкчөлөрдөн пайда болгон үн. Бийик жерге чыгып турган адамдын үнү эмес. Колонкаларды мунаранын, чатырдын оңуна, солуна, арка жагына орноштуруп, үндүн кыбыла тарапка карап чыкпоосу дагы өзүнчө күнөө болот. Үндүн алыс жерлерге чейин жетүүсүнүн жана микрофондун мээнин тынчын алган металдуу добушунун дагы эч кандай зарылдыгы жок. Себеби, ар райондо мечит салуу важиб. Ар райондо азан айтылат, ар үйгө өз районунун азаны угулат. Ошону менен катар **«Азан-и жавк»** дагы жаиз. Бир нече муаззиндин бир азанды биригип айтуусу **«Азан-и жавк»** деп аталат. Табигый түрдө айтыла турган азандын муң берген добушу алыстан угулат, жүрөктөргө, рухтарга таасир кылат, ыймандарды тазалайт. [Муаззин азанды, имам кыраатты мечит тегерегиндеги жана мечиттеги жамаатка угулгудай кылып табигый үн менен окуйт. Алыска чейин угулуусу үчүн өздөрүн кыйноо макрух болот. Микрофон колдонуунун кажети жок экендиги ушундан дагы түшүнүлүп турат.] Кыскасы, микрофондон чыккан үн азан эмес. Муаззиндин оозунан чыккан үн гана **«Азани Мухаммади»** болот. Улуу Ислам аалымы Абу Нуайм Исфаханинин **«Хилйат-ул-Авлийа»** китебиндеги хадиси шарифте: **«Аспаптан чыккан азан үнү – шайтандын азаны. Муну окугандар – шайтандын муаззиндери** (азанчылары)», - делинген.

Хадиси шарифте мындай делинген: **«Кыямат жакындаганда Курани карим мизмар** (музыкалык аспап) **аркылуу окулат»**, **«Бир заман келет, Курани карим мизмарлар аркылуу окула турган болот. Аллах үчүн эмес, ырахаттануу үчүн окулат»**, **«Куран окуган көптөгөн адамдар бар, Курани карим аларга лаанат кылат»**, **«Бир заман келет, мусулмандардын эң бактысызы муаззиндер болот»** жана **«Бир заман келет, Курани карим мизмарлар аркылуу окулат. Аллаху таала аларга лаанат кылат»**. Мизмар – музыкалык аспаптын бардык түрү дүдүк, сурнай деген сөз. Микрофон дагы мизмарга жатат. Муаззиндердин ушул хадиси шарифтерден коркуусу, азанды микрофон менен окубоолору керек. Кээ бир дин наадандары микрофондун пайдалуу экендигин, үндү алыска жеткире тургандыгын айтышууда. Пайгамбарыбыз: **«Ибадаттарды менден жана сахабаларыман кандай көргөн болсоңор ошондой орундагыла! Ибадаттарды өзгөрткөндөр «бидатчы» деп аталат. Бидатчылар сөзсүз Тозокко кетишет. Алардын эч бир ибадаты кабыл болбойт»**, - деген.

«Ибадаттарга пайдалуу нерселерди кошуп жатабыз», - деп айтуу туура эмес. Бул сөздөр дин душмандарынын жалгандары болуп саналат. Канадйдыр бир өзгөрүштүн пайдалуу боло тургандыгынын же болбой тургандыгын Ислам аалымдары гана аныктайт. Мындай жетилген аалымдар **«Мужтахид»** деп аталат. Мужтахиддер динде өз алдынча өзгөрүш жасабайт. Кошо турган нерсенин, өзгөрүштүн бидат боло тургандыгын же болбой тургандыгын аныктап алат. Азанды «мизмар менен» окуу бир ооздон бидат делинди. Адамдарды Аллаху тааланын ыраазылыгына, сүйүүсүнө жеткире турган жол – адамдын жүрөгү (көңүлү). Жүрөк (көңүл) жаратылышында таза күзгү сыяктуу болот. Ибадаттар көңүлдүн тазалыгын, нурун арттырат. Бидаттар, күнөөлөр жүрөктү карайтат. Махабат жолу менен келе турчу фейздерди, нурларды алалбай турган болот. Салихтер ушул жагдайды түшүнөт, кайгырат. Күнөө кылууну каалабайт. Ибадаттардын көп болуусун каалайт. Күнөө кылуу жагымдуу, пайдалуу келет.

Бардык бидаттар, күнөөлөр Аллаху тааланын душманы болгон напсини азыктандырат, күчтөндүрөт. Микрофон менен азан айтуу дагы ушундай. Абдуллах Дахлавинин халифаларынан болгон Рауф Ахмед «Дуррул ме'ариф» китебинин алгы сөзүндө мындай деген: «Курани каримди жана башка милдеттерди «Мизмар» музыкалык аспап менен окуу харам болуп саналат.» Азанды микрофон менен окуу ушундай болот.

[Шафии **«Ал-мукаддимат-ул-хадрамийа»** жана **«Анвар»** китептеринде мындай делинген: «Мечиттин сыртында болгон адамдын мечиттеги имамга уйуусунун Шафии мазхабында сахих болуусу үчүн имамды көрүү, үнүн угуу жана акыркы саптан баштап үч жүз зра' (300х0,42=126 метр) алыс болбоо керек». Телеберүүдөн көрүнө турган жана үнү угулган алыстагы имамга уйуп окулган намаз Ханафи мазхабында да, Шафии мазхабында да сахих эмес. Салаф-ус-салихин заманындагы ибадаттарда болбогон нерселерди кийин ибадаттарга аралаштыруу - **«бидат»** кылуу болот. Азан менен намазга радио, телеберүү жана микрофон аралаштыруу бидатын кылып жүргөндөрдүн Тозокко түшө тургандыгы Ниса сүрөсүнүн 114-чү аятынан да түшүнүлүп турат. Микрофондон, радиодон угулган үн азандын өзү эмес окшошу болуп саналат. Күзгүдө, кагазда көрүнгөн сүрөт дагы адамга өтө окшой турган болсо дагы өзү эмес окшошу болуп саналат.]

Намаздын важиптери, сүннөттөрү жана мустахабдары

## НАМАЗДЫН ВАЖИПТЕРИ

Ханафи мазхабында намаздын важиптери: Имамдын артында «Субханака»-дан башка эч нерсе окубоо. Имамдын жана жалгыз окуган адамдын парздардын эки рекетинде, ал эми башка намаздардын бардык рекеттеринде бир жолудан Фатиха сүрөсүн окуу. Төрт жана үч рекеттик парздардын алгачкы эки рекеттеринде жана башка намаздардын бардык

реkettеринде зам сүрө окуу. Үч жана төрт рекеттик парздарда Фатиханы алгачкы эки рекетте окуу. Бир парздан экинчи парзга өтүү. Фатиханы зам сүрөдөн мурда окуу. Када-и улада (алгачкы отурушта) отуруу. Саждаларды биринен соң бирин кылуу. Када-и ахирада (соңку отурушта) дуба (аттахиййат) окуу. Салам берүү сөзү менен намаздан чыгуу. Витир намазында Кунут дубасын окуу. Айт намаздарын окуган кезде намазга кошулган такбирлерди алуу. Ихфа менен (үн чыгарбай) окула турчу жерлерди ихфа менен окуу. Жахр менен (добуш чыгарып) окулчу кезде жахр менен окуу. Та'дил эркан менен окуу. Намазда окуса же имамдан укса тилават саждасын жасоо. Сахв саждасын жасоо. Төрт рекеттик парздарда када-и улада «аттахийат» окугандан кийин отуруп калбай дароо туруу. Курман айттын арапасынын таң намазынан баштап төртүнчү күндүн асыр намазына чейин жыйырма үч намаздын парзын бүтүрөр менен **«Ташрик такбирлерин»** айтуу.

## НАМАЗДЫН СҮННӨТТӨРҮ

Ханафи мазхабында намаздын сүннөттөрү: Ифтитах такбиринде жана витирдин Кунут такбиринде эркектердин колдорун кулак жумшагына чейин, ал эми аялдардын далысына чейин көтөрүүлөрү. Ифтитах жана кунут такбирлеринде алаканды кыбылага каратуу. Кыямда оң колдун баш бармагы менен чыпалагын сол колдун билегине байлоо. Аялдардын оң колун сол колунун үстүнө койуу. Эркектердин колдорун киндиктен төмөн, ал эми аялдардын көкүрөккө байлоосу. Ар намаздын алгачкы рекетинде имам болсо да, жамаат болсо да, жалгыз окуса да **«Субханака»** дубасын окуу. Имамдын жана жалгыз окуган адамдын алгачкы рекеттеринде Субханакадан кийин Аузу менен Бисмиллаз айтуусу. Дал ушундай имамдын жана жалгыз окуган адамдын бардык рекеттерде Фатихадан мурда Бимиллах айтуусу. Имам **«Валад-даллин»** деген кезде имамдын жана жамааттын, о.э., жалгыз окуган адамдын Фатиханы бүтүргөндөн кийин акырын «амин» деп айтуусу.

Кыямдан рукуга барарда такбир алуу. Рукуда колдорду тизелердин үстүнө коюп, манжалардын арасын ачуу. Рукуда үч жолу **«Субхана раббиал азыйм»** деп айтуу. Рукуда бел менен баштын бир деңгээлде болуусу. Имамдын же жалгыз окуган адамдын рукудан көтөрүлгөндө **«Сами'аллаху лиман хамидах»** деп айтуусу. Жамаат менен жана жалгыз окуган адамдын рукудан көтөрүлгөндөн кийин **«Раббана лакал хамд»** деп айтуусу. Кыямдан саждага барарда **«Аллаху акбар»** деп айтуу. Саждада үч жолу **«Субхана раббиал а'ла»** деп айтуу. Биринчи саждадан көтөрүлгөндө «Аллаху акбар» деп айтуу. Ийилерде дагы **«Аллаху акбар»** деп айтуу. Саждада колдун манжаларын бириктирүү. Эркектердин саждада тизелерин жерге коюп, сандарын курсагынан алыс кармоолору жана аяладрдын сандарын курсагына жабыштыруулары. Экинчи саждадан турарда **«Аллаха акбар»** деп айтуу. Эркектердин оң бутун тике кармап, сол бутунун үстүнө отуруусу. Када-и ахирде салават дубасын окуу. Оңго жана солго салам бергенде башты буруу. Аттахийатта колдорду тизелердин үстүнө тизе учу менен теңдеп коюп, манжаларын өз эркине таштоо (бош кармоо). Саждада колдорду жана бут манжаларын кыбылага каратуу. Саждага барганда колдорду кулактын тушуна кармоо. Жети мүчө менен сажда кылуу. Төрт рекеттик парздардын соңку рекеттеринде бир гана Фатиханы окуу. Сүннөткө ылайык азан окуу. Жамаат менен окулса да, жалгыз окулса да эркектердин парздарда камат айтуулары.

## НАМАЗДЫН МУСТАХАБДАРЫ

Ханафи мазхабында намаздын мустахабдары: Муаззин каматта **«Хайа алассалах»** деген кезде жамааттын дароо туруусу. Ифтитах жана витирдин кунут такбирлеринде эркектердин баш бармагын кулактын жумшагына тийгизүүсү. Кыямда колдорду байлаганда билекти бекем кармоо. Кыямда сажда кыла турчу жерди кароо. Руку менен саждада беш же жети жолу таспих айтуу. Рукуда буттардын үстүн карап

туруу. Рукуда буттардын томуктарын бири-бирине тийгизип кармоо. Кыямга турарда сол буттун томугун оң буттун томугунан кайрадан ажыратуу. Маңдайдан мурда мурунду жерге койуу. Саждада мурундун эки жагын кароо. Салам бергенде далынын учун кароо. Имамдын сол жагында отурган адамдын салам бергенде имамга, коргоочу периштелерине жана жамаатка салам берүүгө ниет кылуусу. Имамдын оң жагында отурган адамдын коргоочу периштелерине жана жамаатка салам берүүгө ниет кылуусу. Оң жана сол жакта эч ким жок болсо коргоочу периштелерине гана салам берүүгө ниет кылуу. Намаз ичинде терди сүртпөө. Жөтөлдү таштоо. Эстөөнү таштоо. Аттахийатта отурганда сандардын үстүн кароо. Имамдын намаздан кийин жамаатка бурулуусу.

## НАМАЗДЫН АДЕБИ

**1)** Жалгыз окуган же имам менен окуган адамдын саламдан кийин «Аллахумма антассаламу ва минкассаламу табаракта йа зал жалали вал икрам» деп айтуусу. Мындан кийин үч жолу **«Астагфируллахал азыйм аллази ла илаха илла ху алхаййал каййума ва атубу илайх»** деп айтуу. Бул **«Истигфар дубасы»** деп аталат. Дааратсыз окуу дагы жаиз болуп саналат.

**2)** Мындан кийин «Аятал курси» окуу.

**3)** Отуз үч жолу «Субханаллах» деп айтуу.

**4)** Отуз үч жолу «Алхамдулиллах» деп айтуу.

**5)** Отуз үч жолу «Аллаху акбар» деп айтуу.

**6)** Бир жолу «Ла илаха иллаллаху вахдаху ла шарика лах. Лахул мулку ва лахул хамду ва хува ала кулли шай-ин кадир» деп айтуу.

**7)** Колдорду алдыга созуп, алакандарды дубанын кыбыласы болгон Аршка карай ачып, ыклас менен дуба кылуу.

**8)** Намаз жамаат менен окулган болсо дуба кылуу үчүн жамаатты күтүү.

**9)** Дубанын акырында «Амин» деш.

**10)** Дубадан кийин алакандар менен бетти сыйпоо.

**11)** Андан кийин ар бирине Бисмиллах айтып он бир жолу **«Ихлас»** сүрөсүн окууну буйрук кылган хадиси шариф **«Барика»** китебинин биринчи том, акыркы бетинде жазылган. Андан кийин бир жолудан **«Кул аузу»** сүрөлөрүн окуу жана алтымыш жети жолу **«Астагфируллах»** деп айтуу аркылуу жетимиш кылып толуктоо. Он жолу **«Субханаллахи ва бихамдихи субханаллахил азыйм»** деш. Кийин **«Субхана раббика...»** аятын окуу. Булар **«Меракыл-фелах»** китебинде жазылган. Хадиси шарифте: **«Парз болгон беш убак намаздан кийин кылынган дуба кабыл болот»**, - делинген. Бирок, дуба ойгоо жүрөк менен жана үнсүз кылынуусу керек. Дубаны намаздардан кийин гана же белгилүү убактарда гана кылуу жана белгилүү дубаларды жаттап алып, ыр айткансып дуба кылуу макрух болот. Дуба бүткөндөн кийин алакан менен бетти сыйпоо сүннөт болуп саналат. Расулуллах «саллаллаху алейхи ва саллам» тавафта, тамактангандан кийин жана жатаарда дагы дуба кылчу. Бул дубаларында колдорун жайчу эмес жана бетин сыйпачу эмес. Дубанын жана бардык зикирлердин добушсуз окулганы абзалыраак. Дубалар менен истигфарды даaратту болуп окуу мустахаб болот. Тарикатчылар кылып жүргөндөй бийлөө, айлануу, кол чабуу, түрдүү музыкалык аспаптарды чертүү бир ооздон харам болуп саналат. Көрүнүп тургандай жамааттын имам менен бирге үнсүз дуба кылуусу абзалыраак. Ар кимдин бөлөк-бөлөк дуба кылуусу же дуба кылбай туруп кетүүсү дагы жаиз. **«Хиндиййа»** фатвасында мындай делинген: «Соңунда сүннөтү бар болгон намаздарда салам бергенден кийин имамдын ордунда отура берүүсү макрух болот. Оңго, солго же бираз артка чегинип соңку сүннөттү окуу керек. Же болбосо дароо кетип үйүндө окуйт. Жамаат жана жалгыз окуган адам отурган жеринде калып, дубаларын окуса болот. Же отурган жеринде оң жакка, сол жакка же артка чегинип, соңку сүннөттү окуу да жаиз. Акырында сүннөтү болбогон намаздарда имамдын отурган жеринде кыбылага карап

калуусу макрух болот, бидат болот. Туруп кетүү же жамаатты карап отуруу, оңго же солго бурулуп отуруусу керек.»

## НАМАЗДАН КИЙИН ДУБА ЖАНА НАМАЗДЫН МАКРУХТАРЫ

Намаздан кийинки дуба: Алхамдулиллахи Раббил аламин! Ассалату вассаламу ала Расулина Мухаммадин ва Алихи ва Сахбихи ажмаин. Йа Раббым! Окуган намазымды кабыл кыл! Акыркы демимде калимаи тавхидди айтуумду насип кыл. Өлгөндөрдүн күнөөлөрүн кечир. Аллахуммагфир вархам ва анта хайрур-рахимин. Таваффани муслиман ва алхикни биссалихин. Аллахуммагфир-ли ва ли-валидаййа ва ли-устазиййа ва лил-муминина вал муминат йавма йакумул хисаб. Йа Раббым! Мени шайтандын азгырыгынан, душмандын кастыгынан жана напсимдин жамандыгынан сакта. Үйүбүзгө жакшылык, халал жана кайырлуу ырыскыларды ихсан кыл! Ислам үммөтүнө амандык бере көр! Ислам душмандарын каргышка дуушар кыл жана жасаган иштери үчүн өкүндүр. Капырлар менен жихадда жүргөн мусулмандарды илахи жардамың менен куткар. Аллахумма иннака афуввун каримун тухиббул афва фа-фу анни. Йа Раббым! Ооругандарыбызга шыпаа, дарттарыбызга даба насип кыл. Аллахумма инни асалукассиххата вал-афията вал-аманата ва хусналхулки варриддае бил кадери би-рахматика йа архамаррахимин. Ата-энеме, бала-чакама, туугандарыма жана мусулман бир туугандарыма кайырлуу өмүр, жакшы мүнөз, адашпас акыл, ден-соолук, кечирим жана бакыт насип кыл йа Раббым! Амин. Валхамду-лиллахи раббилаламин. Аллахумма салли ала..., Аллахумма барик ала..., Аллахумма Раббана атина..., Валхамду лиллахи Раббилаламин. Астагфируллах, астагфируллах, астагфируллах, астагфирулахал-азыйм алкарим аллази ла илаха илла хувал-хаййал-каййума ва атубу илайх.

**Намаздын макрухтары:**

**1)** Моюнду ийип эки жакка кароо.

**2)** Үстүндөгү бир нерсени кыймылдатуу.

**3)** Үзүрлүү себепсиз сажда кылуучу жерди колдору менен шыпырып тазалоо.

**4)** Эркектер колдорун тик турганда көкүрөгүнүн үстүндө, саждада көкүрөгүнүн тушунда кармоосу.

**5)** Манжаларды кырсылдатуу.

**6)** Себепсиз малдаш токунуп отуруу.

**7)** Саждада бир бутту көтөрүү.

**8)** Улуулардын алдына чыга албай тургандай кир кийим менен намаз окуу.

**9)** Бир адамдын жүзүнө каршы карап намаз окуу.

**10)** Отко карап намаз окуу.

**11)** Денеде жана кийимде сүрөт болуу.

**12)** Себепсиз эстөө.

**13)** Колдорду жеңинен чыгарбай намаз окуу.

**14)** Ит сыяктуу тизени көтөрүп отуруу.

**15)** Көздөрдү жумуу.

**16)** Колдорду кыбыладан буруу.

**17)** Жамаат менен окуган кезде алдынкы сапта бош орун болсо арткы сапта окуу. Эгер жанында бирөө бар болсо танзихан макрух, жалгыз болсо тахриман макрух болот. Бул жагдайда важип ташталган болот. Кемчиликтер себеби үчүн бул намазды кайра окуусу кажет.

**18)** Алдында парда сыяктуу араны бөлүп турган нерсе жок болсо кабырга карап намаз окуу.

**19)** Нажасатты карап намаз окуу.

**20)** Бир эркек менен бир аял бири-бирине жакын (такалып) туруп өз-өзүнчө намаз окуулары.

**21)** Даарат кыстап турганда намаз окуу.

**22)** Рукудан туруп түзөлгөндөн кийин саждага барарда себепсиз алгач колдорун койуу.

**23)** Бир рукунда бир жерди эки ирет тырмоо. (эгер бир рукунда колду көтөрүп үч ирет тырмана турган болсо намазы бузулат)

**24)** Имамдан мурда рукуга баруу.

**25)** Имамдан мурда рукудан туруу.

**26)** Имамдан мурда саждага баруу.

**27)** Имамдан мурда саждадан туруу.

**28)** Себепсиз бир нерсеге таянып өйдө туруу.

**29)** Саждадан туруп жатканда колдордон мурда тизелерди көтөрүү.

**30)** Жүзүндөгү жана көзүндөгү чаңды колу менен сүрүп тазалоо.

**31)** Экинчи рекетте мурдагы рекетте окуган сүрөдөн кийинки сүрөгө өтүү, тактап айтканда бир сүрө аттап окуу.

**32)** Биринчи жана экинчи рекеттерде бирдей сүрөнү окуу же бир рекетте бир сүрөнү эки ирет окуу. (нафил намазда жаиз болот)

**33)** Биринчи рекетте окуган сүрөдөн мурунку сүрөнү экинчи рекетте окуу.

**34)** Экинчи рекетте, биринчи рекетте окуган зам сүрөдөн үч аят чамасында ашык окуу.

**35)** Үзүрлүү себеби болбосо да бир нерсеге сүйөнүп ийилүү же көтөрүлүү.

**36)** Конгон чымынды кубалап учуруу.

**37)** Жеңи түрүк, ийиндер, буттар ачык түрдө намаз окуу.

**38)** Талаада сүтре колдонбой намаз окуу. (Сүтре – намаз окуганда алдынан өткөндөрдүн намазга зыянын тийгизбөөсү үчүн коюлуучу нерсе)

**39)** Адамдар көп өткөн жерге намазга туруу.

**40)** Руку менен саждада таспихтерди манжа менен саноо.

**41)** Имамдын михраб ичинде болуусу, парда тартыла турган болсо толугу менен михрабдын ичинде кала тургандай даражада михрабдын ичине кирип намаз окуусу.

**42)** Имамдын жалгыз өзү жамааттан бир зрадан артык жогору же төмөн болуусу. (Бир зра – жарым метр чамасында)

**43)** Имамдын михрабдан башка жерде туруусу.

**44)** Намаздын ичинде «амин»-ди үн чыгарып айтуу.

**45)** Кыямда окуганын рукуда аяктоо.

**46)** Рукуда окуганын кыямда аяктоо.

**47)** Себепсиз бир бутуна сүйөнүп туруу.

**48)** Намазда теңселүү.

**49)** Чакпаган, тиштебеген жандыктарды өлтүрүү.

**50)** Намаз ичинде бир нерсени жытоо.

**51)** Жылаңбаш окуу. Ажылар намазды ихрамда башы ачык түрдө окушат.

**52)** Колдор ачык түрдө (кыска жеңдүү кийим менен) намазга туруу.

**53)** Жылаңайлак намазга туруу. (Аялдардын буттары ачык түрдө намаз окуусу бир кавил боюнча макрух болуп саналат. Ал эми экинчи кавилде намаз бузулат) Мечитте бут кийимди жана ушул сыяктуу нерселерди аркада калтыруу макрух экендиги Ибни Абидинде, 439-бетте жазылган. Оң жакка эмес, сол жакка койуунун сүннөт экендиги **«Барика»** китебинин соңунда жазылган.

Парз менен сүннөттүн арасында дуба окуунун макрух экендиги **«Таргиб-ус-салат»** китебинде жазылган.

# НАМАЗДЫ БУЗГАН НЕРСЕЛЕР

Билип же катачылык менен кылынган кезде Ханафи мазхабында намазды бузуучу нерселердин элүү беши төмөнкүлөр:

**1)** Дүнүйөлүк сөздөрдү сүйлөө.

**2)** Өзү уга турган даражада күлүү.

**3)** Амали касир деп аталган нерсени кылуу. (көп кыймылдарды кылуу)

**4)** Парздын бирин себепсиз таштоо.

**5)** Байкабай (каалабастан) парздын бирин таштоо.

**6)** Дүнүйөлүк иштер үчүн үн чыгарып ыйлоо.

**7)** Себепсиз жөтөлүү.

**8)** Сагыз чайноо.

**9)** Бир рукунда үч ирет бир жерин тырмоо же колду көтөрүп бир-бирине уруу.

**10)** Мусафаха кылуу. (Бирөө менен кол алышуу)

**11)** Ифтитах такбирин өзү уга турганчалык добуш менен айтпоо.

**12)** Өзү уга турганчалык окубоо.

**13)** Бирөө чакырганда «Ла хавла вала куввата илла биллахил алийил азыйм» же «Субханаллах», «Ла илаха иллаллах» деп айтуу.Намаз окуп жатканын билдирүү ниети менен айтылган болсо намаз бузулбайт. Сураган адамга жооп берүү иретинде айтылса намаз бузулат.

**14)** Билип туруп бирөөнүн саламына жооп берүү.

**15)** Оозундагы шекер сыяктуу нерселердин даамын, рахатын сезип пайда болгон шилекейдин тамакка кетүүсү.

**16)** Ачык жерде намаз окуп жатканда оозду асманга карап чоң ачуунун кесепетинен жаап жаткан жамгырдын же мөндүрдүн тамакка кетип калуусу.

**17)** Жаныбардын тизгинин үч ирет тартуу.

**18)** Үч ирет колду көтөөрүү же бит, бүргө жана ошол сыяктуу жандыктарды эзип өлтүрүү.

**19)** Бир рукунда үч кыл жулуу.

**20)** Үч арип менен «йуф», «пүф» деп айтуу.

**21)** Аттын үстүндө динибизге ылайык намаз окулуп жатканда бир бут менен үч ирет үзөнгүнү теминүү.

**22)** Үзөнгүнү эки бут менен бир ирет тебинүү.

**23)** Имамдан алдыга өтүү.

**24)** Себепсиз бир сап аттоо, басуу.

**25)** Чачын, сакалын сылоо.

**26)** Имам эркектер менен аялдар үчүн ниет эткен жагдайда эркек менен аял бир сапта туруп, намазда имамга уйуп, бири-бирине жакын (такалып) окуулары. (бир сапта, тактап айтканда бири-бирине жакын (такалып) турбаса, же араларында парда бар болсо жаиз болот. Аялдар менен кыздардын мечитке баруу үчүн же кандайдыр бир себеп менен башы, колу ачык түрдө, тактап айтканда аврат жерлери ачык түрдө көчөгө чыгуулары харам болуп саналат. Мындай жагдайда жасаган ибадаттары сооп эмес, чоң күнөө болот).

**27)** Өз имамынан башка адамга көмөктөшүү.(тактап айтканда, башка имам кыраатта токтоп калган болсо окуусуна жардам берүү)

**28)** Бир аял арттагы бош жерде имамга уйуп турса, кийин келген жамаат сап болуп ошол аялдын турган жерине чейин жакындаса, анын оң жагындагы, сол жагындагы жана артындагы сапта турган үч адамдын намазы бузулат.

**29)** Баласын кучактоо.

**30)** Бир нерсе жеп-ичүү.

**31)** Тиштин арасында калган нокот көлөмүндөй нерсени жутуу.

**32)** Эки кол менен жаканы жабуу, баштагы баш кийимди кол менен чечип же кайрадан кийүү.

**33)** Бир жаман кабар укканда «Инна лиллах ва инна илайхи ражи-ун» деп айтуу.

**34)** Бир кубанычтуу кабар укканда «Алхамдулиллах» деп айтуу.

**35)** Бир кавил боюнча намаз ичинде чүчкүргөн кезде «Алхамдулиллах» деп айтуу.

**36)** Жанындагы бирөөнүн чүчкүргөнүнө «Йаркамукаллах» деп айтуу.

**37)** Башка бирөө чүчкүргөндө «Йахдикумуллах» деп айтуу.

**38)** Күйөөсү келип намаз окуп жаткан аялын өбүүсү.

**39)** Намаздын ичинде дуба кылган кезде алтын, күмүш жана башка дүнүйөгө байланыштуу бир нерсе тилөө.

**40)** Көкүрөктү кыбыладан буруу. Кыбыла тарапты эки жол менен табууга болот: 1. Кыбыла бурчу аркылуу. 2. Кыбыла убакыты аркылуу. 1. Картада бир шаар менен Меккенин ортосунда бир сызык сызылса, бул сызык «кыбыла багыты» болот. Мунун түштүктөн айырмачылыгы «кыбыла бурчу» болот. 2. Календарда көрсөтүлгөн «кыбыла сааты» убактысында күнгө караган адам кыбылага караган болот.

**41)** Саждада эки бутту тең жерден көтөрүү.

**42)** Куранды мааниси бузулгандай кылып ката окуу.

**43)** Аядын баласын эмизүүсү.

**44)** Башка бирөөнүн айтуусу менен ордун алмаштыруусу.

**45)** Жаныбарга үч ирет камчы уруу.

**46)** Жабык турган эшикти ачуу.

**47)** Үч арипке чейин жазуу жазуу.

**48)** Сырткы кийимди кийүү.

**49)** Каза намаздары алтыдан аз болсо, булардын эске түшүүсү.

**50)** (Кемеде, поездде) жана жаныбардын үстүндө себептүү болуп парз намазын окуп жатканда кыбыладан башка жакка бурулуу.

**51)** Жаныбардын үстүнө жүктөө.

**52)** Көңүлүндө муртад болуу.

**53)** Жунуп болуу же аялдын айызынын келүүсү.

**54)** Имамдын «дааратым бузулду» деген ой менен ордуна башка бирөөнү өткөрүүсү.

**55)** Мааниси бузула турган даражада ариптерди өзгөртүп Куран окуу. (Ибни Абидин «рахимахуллаху таала» намаздын сүннөттөрүн түшүндүрө баштаганда мындай деген: «Намаздын сыртында турган адамга уйуп окулган намаз сахих болбойт. Имамдын жана азанчынын жамаатка угула турган даражадан артык үн чыгаруулары макрух болуп саналат. Имамдын жана азанчынын намазга туруу үчүн такбир айтылып жаткан кезде намазды баштоого ниет кылуулары кажет. Болгону жамаатка гана угузууну ниет кыла турган болсо намаздары сахих болбойт. Имамдын үнү жетип турган болсо да азанчынын намаз ичиндеги такбирлерди үн чыгарып кайталап айтуусу макрух жана жаман бидат. Муктаждык пайда болгон кезде үн чыгарып айтуу мустахаб болсо да, обондотуп окууну ойлой турган болсо намазы бузулат. Бул жерден да ачыкталып тургандай имамдын жана азанчынын жамаатка микрофон менен үндөрүн угузуулары жамааттын да намазын бузат. Намаздары сахих болбойт. Ошону менен катар жаман бидат болот. Бидат кылуу чоң күнөө болуп саналат. Башка жерде намаз окуп жаткан имамдын телекөрсөтүүдөн көрүнгөн жана добушу да угулган имамдын бейнесине уйуунун сахих болбой тургандыгы Индустан аалымдарынын Малаппурам шаарында басылып чыккан **«Ал-му›аллим»** журналынын Рабиул-авваль айы, 1406 жыл жана декабрь айы, 1985-жылкы он экинчи санында далилдер менен жазылган.)

**НАМАЗДЫ БУЗБАГАН НЕРСЕЛЕР:** Алдында бош сап бар кезде бир же эки кадам аттап барса, «амин» десе жана бул сөзү бирөөгө жооп болбосо, кашы же көзү менен бир адамдын саламын алса, бирөө келип: «канча рекет окудунуздар»

деп сураган кезде ага манжалары менен ишарат кылса, бул абалдардын эч бири намазды бузбайт.

Салат деп – сөздүктө Аллаху тааладан рахмат жана периштелерден истигфар, момундардан дуба тилөөнү айтат. Териминдик мааниси – аф’ али ма’лума жана аркани махсуса, кыргыз тилинде бул намаз окуу дегенди билдирет. Аф’али ма’лума – намаздын сыртында кылынган амалдарыбыз, аркани махсуса – намаздын ичиндеги рукундарга дегенди билдирет, булар жалгыз гана намазга тийиштүү.

Бир күнү Расулуллах “саллаллаху алейхи вассаллам” Хазрети Алиге “каррамаллаху важхаху ва радыйаллаху анх!”: **«Йа Али! Сенин намаздын парзына, важибине, сүннөтүнө, мустахабына маани берүүң керек.»** деген кезде ансарлардан бир адам: «Йа Расулаллах! Хазрети Али булардын баарын билет. Бизге намаздын парзына, важибине, сүннөтүнө, мустахабына маани берип окуунун баалуулугун айтып бериниз. Биз ошол боюнча амал кылалы», - деди. Расулуллах “саллаллаху алейхи вассаллам” мындай деди: **«Эй үммөтүм жана сахабаларым! Намаз – Аллаху тааланын ыраазылыгы, периштелердин сүйүктүүсү, пайгамбарлардын сүннөтү, марифаттын нуру, дубанын кабыл болуусуна себепчи, өлүм периштесинин алдында шапаатчы, кабырда жарык, Мункар менен Накир периштелеринин сурактарына жооп, кыямат күнүндө көлөкө, Тозок менен арадагы парда, сыраттан чагылган сыяктуу өткөрүүчү, Жаннатта башыңарга таажы, Жаннаттын ачкычы.»**

## ЖАМААТ МЕНЕН ОКУЛГАН НАМАЗДЫН ФАЗИЛАТЫ

Бир адам жамаат менен эки рекет намаз окуса, жалгыз өзү жыйырма жети рекет намаз окуса, жамаат менен окуган эки рекетинин сообу өзү окуган намаздарынан көбүрөөк болот.

Бир риваятта жалгыз өзү миң рекет намаз окуса да жамаат менен окулган эки рекеттин сообу андан көбүүрөөк болот деп айтылат. Жамаат менен намаз окуунун сообу көп. Булардын бир нечеси төмөндө:

**1)** Момундар бир жерге жыйналганда бири-бирине болгон махабат пайда болот.

**2)** Сабатсыздар аалымдардан намаздын маселелерин үйрөнүшөт.

**3)** Кээ бир адамдардын намазы кабыл болот, ал эми кээ бирлеринин намазы кабыл болбосо, кабыл болгондордун урматына кабыл болбогондордун да намазы кабыл болот.

**4)** Хадиси шарифте: **«Эй үммөтүм жана асхабым! Силер үчүн эки жол калтырдым: бири – Курани карим, экинчиси – сүннөтүм. Булардан башка жол карманган адам менин үммөтүм эмес!»** - деди. (Абдулгани Наблуси “рахима-хуллаху таала” **«Хадика»**-нын токсон тогузунчу бетинде мындай деген: «Аллаху таала Ислам дининин бир бөлүгүн Курани карим менен билдирген болсо, калган бөлүгүн Пайгамбарынын (саллаллаху таала алейхи вассаллам) сүннөтү менен билдирген. Расулуллахтын сүннөтү – Анын ишенгендери, айткандары, кылгандары, мүнөзү жана бирөөнүн сөзү менен ишине каршылык билдирбөөсү (Ушундайча кабыл кылгандыгынын түшүнүлүүсү).» Бул хадиси шариф «Адилла-и шарийа»-нын экинчисин көрсөтүүдө.)_

## НАМАЗДА ИМАМДЫК

Имамга уйгандар төрт түрлүү болот. Булар: **Мудрик, муктади, масбук** жана **лахик** деп айтылат.

**1)** Мудрик – ифтитах такбирин имам менен бирге алган адам.

**2)** Муктади – ифтитах такбирине үлгүрбөгөн адам.

**3)** Масбук – имам бир же эки рекет окугандан кийин уйуган адам.

**4)** Лахик – ифтитах такбирин имам менен бирге алган адам, бирок, кийин намазда дааратты бузулуп, даарат алып, кайрадан имамга уйуган адам. Бул адам мурдагыдай кыраатсыз, руку менен сажда тасбихтарын айтып намазын окуйт. Эгер даарат алууга барып келгенче дүнүйөлүк сөздөрдү айтпаган болсо, имамдын артында тургандай болуп эсептелет. Бирок, мечиттен чыккандан кийин эң жакын жерде даарат алуусу керек. Көп узап кетсе намазы бузулат дегендер да бар.

Бир адам мечитке кирген кезде имамдын рукуда турганын көрсө, рукуга үлгүрөйүн деп шашып ифтитах такбирин рукуга ийилип бара жатканда ала турган болсо, имамга уйуган болбойт. Имам рукуда турган кезде имамга уйууга ниет кылат, тик туруп такбир алат, андан кийин рукуга ийилет жана имам менен бирге аркалары бир деңгээлде болуп тасбих айтса, ошол рекетке уйуган болот. Бирок рукуга ийилген кезде имам көтөрүлгөн болсо, ошол рекетке үлгүрбөгөн болот.

## НАМАЗДА ТАДИЛИ ЭРКАН

Намаздын беш жеринде орундалуусу тийиш болгон тадил эрканды унутпай бирок, билип туруп таштаса намазы бузулат. Тарафайндын өкүмү боюнча бузулбайт. Бирок, важипти атайын калтыргандыктан намаз зыянга учурайт жана кайра окуусу керек болот. Унутуп ташталган болсо **«Сахв саждасы»** кажет болот.

**Тадили эрканды таштоонун жыйырма алтыга жакын зыяны бар**:

**1)** Кедейликке себеп болот.

**2)** Акырет уламалары аны жаман көрүшөт.

**3)** Адилеттиктен чыгып, күбөлүгү кабыл болбойт.

**4)** Намаз окуган жери кыямат күнү ага каршы күбөлүк кылат.

**5)** Бир адам тадил эркансыз намаз окуп жатканда башка бирөө муну көрүп эч нерсе айтпаса күнөөкөр болот.

**6)** Ошол намазды кайра окуу важип болот.

**7)** Ыймансыз өлүүсүнө себеп болот.

**8)** Намазда уурулук кылган болот.

**9)** Окуган намазы эски чүпөрөк сыяктуу жазалоо күнүндө бетине урулат.

**10)** Аллаху тааланын мээриминен куру калат.

**11)** Аллаху таалага жалбарууда адепсиздик жасаган болот.

**12)** Намаздын чоң сообунан куру калат.

**13)** Башка ибадаттарына сооп берилбөөсүнө себеп болот.

**14)** Тозокко ылайыктуу болот.

**15)** Жахилдердин аны көрүп тадили эрканды таштоолоруна себеп болот. Ошол үчүн дин адамынын күнөө кылуусу көбүрөөк азап чегүүсүнө себеп болот.

**16)** Имамына каршы чыккан болот.

**17)** Буга чейинки кылган сүннөттөрү ташталган болот.

**18)** Аллаху тааланын ачуусуна дуушар болот.

**19)** Шайтанды кубанткан болот.

**20)** Жаннаттан узак болот.

**21)** Тозокко жакын болот.

**22)** Өзүнө-өзү зулумдук кылган болот.

**23)** Өзүн-өзү булгаган болот.

**24)** Оң жана сол жагындагы периштелерди жабырлаган болот.

**25)** Расулуллахты “салаллаху алейхи васаллам” таарынткан болот.

**26)** Бардык жаратылышка зыяны тиет. Себеби, бул адамдын күнөөсүнүн кесиринен жамгыр жаабайт, жерге эгин чыкпайт жана жамгыр мезгилсиз жаап, пайда келтирүүнүн ордуна зыянын тийгизген болот.

## ЖОЛЧУЛУКТА НАМАЗ

**«Нимет-и Ислам»** атту китепте мындай жазылган: Нафил намаздарын туруп окууга күчү жетип туруп отуруп окуу ар жерде жана ар качан да жаиз. Отуруп окуганда руку кылуу үчүн денеси менен бир аз эңкейет. Ал эми сажда үчүн мандайын жерге тийгизет. Бирок, эч кандай себеби болбостон нафил намазын отуруп окуган адамга туруп окуган адамдын сообунун жарымы берилет. Беш убакыт намаздын сүннөттөрү жана таравих намаздары да нафил намазы болуп эсептелет. Жол журуп бара жатып, тактап айтканда, шаар, айылдын сыртында нафил намаздарын жаныбар үстүндө окуу жаиз. Кыбылага кароо, руку жана сажда кылуу шарт эмес. Ишарат менен окулат. Руку үчүн бир аз ийилип, ал эми сажда үчүн андан төмөнүрөөк эңкейет. Жаныбардын үстүндө нажастын болуусу намазга кедерги болбойт. Жерде туруп нафил намазын окуп чарчаган адам асага, адамга, дубалга сүйөнүп окуй алат. Өзү басып бара жатып намаз окуу сахих эмес. Парз жана важип намаздарын өзгөчө машакаты болбой туруп жаныбардын үстүндө окууга болбойт. Себептүү учурларда гана окууга болот. Үзүрлүү себептер: өмүрүнө, мүлкүнө, жаныбарына (унаасына) кооп туулуу, унаасынан (жаныбарынан) түшкөндө унаадагы же жанындагы дүнүйөсүнүн тонолуу коркунучу, жырткыч айбан, душман коркунучу, жердин ылай, балчык болуусу, катуу жамгыр, оорулуу адамдын түшүп-минүү мүмкүнчүлүгүнүн болбоосу. Ушул аталган себептер менен унаа үстүндө намаз окуй турган адам мүмкүн болсо унаасын (жаныбарын) кыбылага карап токтотуп окуйт. Мүмкүн болбосо кетип бара жаткан багытына карап окуйт. Жаныбардын, төөнүн үстүндөгү махмил деп аталган жүк сандыгынын ичинде, үстүндө окуй

турган адам да жогорудагыдай аракет кылат. Жаныбарды токтотуп ошол жүк сандыгынын бир четине тирөөч койсо, стол, керебет сыяктуу жерде окулгандай болот. Тактап айтканда, жерде окуп жаткандай ордунан туруп кыбылага карап окулат. Жерге түшө ала турган болсо парздарды жүк сандыктарынын үстүндө окуу да туура болбойт.

Кемеде намаз окуу Хазрети Жафар Таййар Хабашстанга (Эфиопия) кетип бара жатканда Хазрети Пайгамбар алейхиссалам ага үйрөткөндөй окулат: Жүрүп бара жаткан кемеде үзүрү болбосо да парз жана важип намаздары окулат. Кемеде жамаат менен окууга да мүмкүн. Жүрүп бара жаткан кемеде ишарат менен намаз окууга уруксат этилбей руку жана сажданы толук кылуу, кыбылага кароосу тийиш. Намазды кыбылага карап баштайт. Эгер кеме кыбыладан башка тарапка бурула турган болсо намазда туруп кыбылага карай бурулат. Имам Азам Абу Ханифанын өкүмү боюнча сүзүп бара жаткан кемеде парз намаздарды да үзүрсүз отуруп окууга уруксат бар.

Деңиз ортосунда токтоп турган кеме катуу чайпалып турса анын өкүмү сүзүп бара жаткан кеме сыяктуу болот. Аз чайпалып турса жээкте (порттo) турган кеме өкүмүнө кирет. Ал эми жээкте турган кемеде парз намаздар отуруп окулбайт. Эгер жээкке чыгууга мүмкүндүк бар болсо кемеден кургактыкка чыгып окуу керек. Мал-мүлкүнө, өмүрүнө коркунуч туулса жана кеменин кетип калуу коркунучу болсо кемеде туруп окуу жаиз болот.

Ислам аалымдарынан Ибни Абидиндин китебинде: «Эки дөңгөлөктүү болуп, айбанга чегилбесе түз тура албай турган арабада токтоп турганда да, жүрүп бара жатканында да намаз окуу жаныбар үстүндө окугандай окулат. Ал эми төрт дөнгөлөктүү араба токтоп турганда стол өкүмүндө болот. Жүрүп бара жатканда, жаныбар үстүндө окууга уруксат бере турган жогоруда жазылган үзүрлүү себептер менен гана парз намазы окула алат. Бул учурда араба кыбылага карап токтотулган болуусу шарт. Токтото албаса сүзүп бара жаткан кемедегидей кылып окуйт», - деп жазылган. Жүрүп

бара жаткан унаада кыбылага карай албаган адам Шафии мазхабын таклид кылуу менен эки намазды жам кылып окуйт. Муну кылуу да мүмкүн болбосо кыбылага кароо милдети жоюлат, тактап айтканда, карай ала турган жагына карап окуйт. Отургучта, креслодо отуруп ишарат менен намаз окуу эч кимге, эч убакытта жаиз эмес. Автобуста, учакта намаз араба үстүндө намаз окуган сыяктуу окулат. Сапарга чыга турган кезде, шаардын же айылдын четинен баштап үч күндүк, тактап айтканда, он сегиз фарсах (беш километрлик узундук өлчөмү) – элүү төрт миль [54х0,48х4=104 км] узакка баруугa ниет кылган адам, шаардын четинен узактаганда сафари (жолоочу) болот. Ибни Абидин бир мил 4000 зра, ал эми бир зра 24 эли деди. [Бир эли – эки сантиметр. Шафии менен Малики мазхабында 16 фарсах = 48 миль = 48 х 0,42 х 4000 = 80км болот.]

## ИФТИТАХ ТАКБИРИНИН ФАЗИЛАТТАРЫ (артыкчылыктары)

Ифтитах такбирин имам менен бирге алган адамдын күзүндө шамалдан жалбырактар күбүлгөндөй күнөөлөрү күбүлөт. Бир жолу Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам) намаз окуп жатканда бир адам ифтитах такбирине үлгүрбөй калды. Бир кулга эркиндик берди. Андан кийин келип Расулуллахтан (саллаллаху алейхи ва саллам) сурады: «Йа, Расулаллах! Мен бир күнү ифтитах такбирине үлгүрбөй калдым. Бир кулду азат кылдым. Ифтитах такбиринин сообун ала аламбы»? Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам) Абу Бакр Сыддыктан (радыйаллаху анх) сурады: **«Сен бул ифтитах такбири тууралуу кандай дейсиң?»** Абу Бакр Сыддык (радыйаллаху анх) мындай деп жооп берди: «Йа, Расулаллах! Кырк төөгө ээ болсом, кыркына тең баалуу таштар жүктөлсө, алардын бардыгын кембагалдарга таратсам да, баары бир имам менен бирге ифтитах такбирин кылуу сообуна ээ боло албайм». Андан соң Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам): **«Йа, Омар! Сен эмне дейсиң ифтитах**

**такбири тууралуу?»** - дегенде, Хазрети Омар (раддыйаллаху анх) мындай деп жооп берди: «Йа, Расулаллах! Мекке менен Мединанын ортосу толо төөм болсо, бардыгында тең баалуу таштар артылган болсо, алардын бардыгын кембагалдарга таратсам да, баары бир имам менен бирге ифтитах такбирин кылуу сообуна ээ боло албайм», - деди. Анан Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам): **«Йа, Осман! Сен ифтитах такбири тууралуу эмне дейсиң?»** - деп сураганда, Хазрети Осман Зиннурейн (радыйаллаху анх) да мындай деп жооп берди: «Йа, Расулаллах! Түнүчүндө эки рекет намаз окусам, ар бир рекетинде Курани азим-уш-шанды хатим кылсам да, баары бир имам менен бирге ифтитах такбирин кылуу сообуна жете албайм». Андан кийин Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам): «Йа, Али! Сен ифтитах такбири тууралуу эмне дейсиң?» - деп сураганда Хазрети Али (каррамаллаху важхах) мындай деп жооп берди: «Йа, Расулаллах! Магриб (батыш) менен машриктин (чыгыш) ортосу толо капыр болсо, Раббим мага күч-кубат берип, бардыгы менен жихад кылсам да, баары бир имам менен бирге ифтитах такбирин кылуу сообуна жете албайм». Ушундан кийин Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам) мындай дейт: **«Эй, менин үммөт жана сахабаларым! Жети кабат жер менен жети кабат көк кагаз болсо жана дарыялар сыя, дарактар калем, ал эми бардык периштелер жазарман болуп кыямат күнүнө чейин жазышса да, баары бир ифтитах такбирин имам менен бирге кылуунун сообун жаза алышпайт».**

Эгер «Аллаху тааланын жараткан периштелери ушунчалык көппү?» десең, Расулуллах (саллаллаху алейхи вассаллам) миражга чыккан түнү Жаннатты, Тозокту жана байти мамурду периштелер таваф кылып кетишчү. Расулуллах (саллаллаху алейхи вассалам)**: «Эй, бир боорум Жабраил! Ушул байти мамурду таваф кылып келген периштелер кайра кайтышпады. Алар кайда барышат?»** Жабраил (алейхиссалам): «Эй, Хабибаллах! Мен жаратылган күндөн бүгүнкүгө чейин ушу байти мамурду таваф кылып келген

периштелердин кайра кайтканын али көрбөдүм. Бир ирет тавааф кылган периштеге кайрадан тавааф кылууга кыяматка чейин кезек келбейт», - деди.

Кимде-ким намазда Аузу-Бисмиллах айта турган болсо Аллаху таала бул кулга денесиндеги түктөрүнүн санындай сооп берет жана бир Фатиха-и шариф окуганына Аллаху таала ал кулга кабыл болгон ажылык сообун берет. Рукуга ийилгенде Аллаху таала бул кулга миң алтынды садака иретинде берүүнүн сообун берет, рукуда сүннөткө ылайык үч ирет таспих айтканда бул кулга Аллаху таала көктөн түшкөн төрт китеп менен жүз сухуфту окуунун сообун берет. **«Самиаллаху лиман хамидах»** деген кезде бул кулду Аллаху таала рахмат дарыясына батырат. Саждага барганда ал кулга Аллаху таала адамдар менен жиндердин санынчалык сооп берет. Саждада сүннөткө ылайык үч ирет тасбих айтканда бул кулга Аллаху тааланын фазилаты өтө көп. Бирок, бир нечеси төмөндө.

Оболку фазилаты – Арш менен Курсинин салмагындай сооп берсе керек. Экинчиси – Аллаху таала бул кулун магфирет этсе (күнөөлөрүн жойсо) керек. Үчүнчүсү – бул кул өлгөн кезде Микаил (алейхиссалам) анын кабырында кыяматка чейин бирге болсо керек. Төртүнчүсү – кыямат күнүндө Микаил (алейхиссалам) ал кулду мубарек канатынын үстүнө чыгарып, шапаат кылса жана Жаннатка алып барса керек.

Кадаи ахирде (соңку отурушта) отурганда Аллаху таала бул кулга фукара-и сабириндин (сабыр кылуучу кедейлердин) сообун берет.

Фукара-и сабирин (кедейликке сабыр кылгандар) агния-и шакиринден (шүгүр кылуучу байлардан) беш жүз жыл эртерээк Жаннатка кирсе керек. Агния-и шакирин аларды көргөндө: «Кап, өмүрдө фукара-и сабириндерден болгонубузда эмне» деген каалоолорун билдиришсе керек.

# ЖАННАТ-И АЛИЙЙАТ ТУУРАЛУУ

Сегиз жаннаттын сегиз эшиги, сегиз ачкычы бар. Алгачкысы беш убакыт намаз окуган момундардын ыйманы, Экинчиси касиеттүү «Бисмиллах» сөзү. Ал эми алтысы фатиханын ичинде. Сегиз жаннат булар: **1)** Дар-ул-жалал, **2)** Дар-ул-карар, **3)** Дар-ус-салам, **4)** Жаннат-ул-Хулд, **5)** Жаннат-ул-Мева, **6)** Жаннат-ул-Фирдаус, **8)** Жаннат-ул-Наим.

Дар-ул-жалал – ак нурдан.

Дар-ул-карар – кызыл жакуттан.

Дар-ус-салам – жашыл зубержаттан (жалтырак асыл таштан).

Жаннат-ул-Хулд – маржандан.

Жаннат-ул-Мева – күмүштөн.

Жаннат-ул-Фирдаус – ары алтын, ары күмуштөн.

Жаннат-ул-Наим – кызыл жакуттан.

Жаннатка кирген момундар ал жерде түбөлүккө калышат, эч качан чыгышпайт.

Ал жакта Бейиш кыздарынын (хурилердин) айыз менен нифас абалдары жана жаман мүнөздөрү жок. Каалаган ар түрлүү тамактар менен суусундуктар даяр түрдө алдына келет. Бышыруу жана даярдоо сыяктуу нерселерден узак болот.

Баш үстүндө куштар учушат. Момундар бийик үйлөрүндө отуруп буларды көрүшөт. «Эгер сен дүнүйөдө мага ушунчалык жакын учканында, мен сенден шишкебек бышырат элем» деген ой келээри менен дароо нурдан жасалган табак устүндө бышырылган түрдө алдына келет, аны момун жей баштайт. Сөөктөрүн бир жерге жыйнап. Көнүлүндө дагы да: «Азыр бул кайрадан куш болсо эмне» деген ой келген убакта ал мурдагы калыбына келип, куш болуп учуп кетет.

Жаннаттын топурагы мисктен, ал эми имараттарынын бир кышы күмүштөн, бир кышы алтындан жаралган.

Жаннаттыктардын ар бирине жүз эркектин күчү берилсе керек. Жаннаттыктардын ар бирине эң аз дегенде жетимиш Бейиш кыздары (хурилер) жана эки дүнүйө аялы берилсе керек.

Жаннатта ушундай бир өзөн агат. Алардын булагы бир, бирок, агымдары бөлөк-бөлөк болот жана булардын ар кайсынысынын даамы, ырахаты бири-бирине окшобойт. Алардын бири – таза суу, экинчиси – таза сүт, бири – Жаннат шарабы, ал эми бирөөсү – таза бал.

Жаннатта көк тиреген сарайлар, бийик үйлөр бар. Ийилген кезде момундар аларга минет жана ал каалаган жерине алып барат. (Булардын дүнүйөдөгү мисалы – азыркы эскалаторлор менен  учактар).

Жаннатта Туба деген дарак бар. Бул дарактын тамыры жогоруда, ал эми бутактары төмөн карай салбырап турат. Мунун дүнүйөдөгү мисалы – ай менен күн.

Жаннаттыктар жеп-ичүүнүн даамы менен ырахатын сезишет, бирок, ажаткана зарылдыгын сезбегендиктен, ушул сыяктуу зарылдыктар менен убарачылыктардан кутулат.

Аллаху таала Жаннатта момун кулдарына мындай дейт: **«Кулдарым! Менден дагы эмне каалайсынар, берейин. Силер ар дайым ырахытта болгула!»** - дейт.

Кулдар: «Йа Раббыбыз! Тозоктон азат кылдың жана Жаннатка киргиздиң, ушунча Бейиш кыздары менен кызматчыларды бердиң. Мындан башка оюбузга да келбеген, көз көрүп, кулак укпаган канчалаган ниметтерди бердиң. Дагы суроодон уялабыз», - деген кезде Раббул-алемин кайрадан: **«Кулдарым! Силердин менден мындан башка да сурай турганыңар бар»**, - дейт. Кулдар болсо: «Йа Раббыбыз! Дагы бир нерсе суроого жүзүбүз жок, ары эмне сураарыбызды да билбейбиз», - дегенде, Раббул-алемин мындай десе керек: **«Кулдарым! Өмүрдө силер бир маселени чече албаган учурларда эмне кылчу эленер?»** Алар: «Даанышман заттарга барып алардан сурачубуз жана ошол маселени үйрөнүп чечимин тапчу элек», - дешет.

Ошол кезде Хак Субханаху ва таала хазреттери**: «Азыр да ошондой кылгыла, даанышмандар менен акылдашып, жообун алгыла! Кандай жооп берсе, ошол нерсени силерге берейин», -** дегенде даанышман заттар: Силер Аллахтын жамалын унуттуңарбы? Дүнүйөдө «Раббыбыз Жаннатта мекенден сырткары болуп жамалын бизге көрсөтсө керек» деп кыялданчу элеңер. Мына ошону сурагыла, - дейт. Алар Аллахтын жамалын көрүүнү сураганда Аллаху таала мекен түшүнүгүнөн сырткары абалда жамалын көрсөтсө керек. Аллаху тааланын жүзүн көргөндө алар миңдеген жылдар бою таң калышса керек.

Ошондой эле, Жаннаттагы адам ак сарайында отурганда айланасында терезелердин алдында түркүн жемиштер болот. Кулдар ал жемиштерди көргөндө туруп ошол бутакты тартайын, жемишти үзүп жейин деген ой келер замат отурган жеринен туруунун, бутакты тартуунун керекги жок болот. Отурган жеринде каалаган бутак алдына келет, жемишти жулуп оозуна салат жана чайнап, али даамы тамагына жете электе үзгөн жеринен дагы башка бири өсүп чыгат. Оозуна чалганда бышкан, ары таттуу болот. Ушундайча, Раббибиз ар ниматты жетилген кылып өстүрүп чыгарса керек.

***Эсиң болсо намаз оку, ал саадат таажы***
***Намаз деген ошондой нимат, момундун миражы***

## КАЗА НАМАЗДАРЫ

Убактысында окулган намаздын касиети өтө көп. Бул касиеттердин бир канчасы булар:

**1)** Жүзү нурдуу болот.

**2)** Өмүрүнүн берекети болот.

**3)** Дубасы кабыл болот.

**4)** Адамдардын кайырлуусу болот.

**5)** Бардык момундар аны жакшы көрүшөт.

Намазды калтыруунун, тактап айтканда, убактысы өтүп кеткенден кийин окуунун он беш зыяны бар . Бул зыяндардын бешөө ушул дүйнөдө, үчөө кайтыш болоордо, үчөө кабырда, төртөө арасат аянтында болот.

Бул дүйнөдөгү беш зыяны:

**1)** Жүзүндө нур болбойт.

**2)** Өмүрүндө берекет болбойт.

**3)** Дубалар кабыл болбойт.

**4)** Момун бир тууганына кылган дубасы кабыл болбойт.

**5)** Аткарган башка ибадаттарына да сооп берилбейт.

Сакарати мавт кезде (өлөөр алдында) көрө турган үч зыяны:

**1)** Ач болуп өлөт.

**2)** Суусоо азабы менен өлөт.

**3)** Кор болот, канча тамак жесе да тойбойт жана канча суу ичсе да канбайт.

Кабырда болуучу үч зыяны:

**1)** Кабыр аны катуу кысат жана сөөктөрү бири-бирине кирип кетет.

**2)** Кабыры отко толот.

**3)** Аллаху таала кабырына дүнүйөдөгү жыландарга окшобогон өтө чоң бир ажыдаар жиберет. Бул ажыдаардын аты Акра. Анын колунда бир камчы болот. Ошол камчы менен бир жолу урганда жердин астына киргизип жиберет, кайра чыгат, дагы да урат. Бул абал кыяматка чейин уланат. Ал адам ушул азапты кыяматка чейин чегет.

Арасат аянтындагы төрт зыян:

**1)** Эсеби өтө кыйын, оор болот.

**2)** Аллаху тааланын ачуусуна ылайык болот.

**3)** Тозокко кошулат.

**4)** Анын мандайына үч катар жазуу жазылат, алар мындай:

Биринчиси «Бул адам Аллахтын азабына ылайык.»

Экинчиси «Бул адам Аллаху тааланын акысын бошко кетирүүчү.»

Үчүнчү катар «Сен Аллахтын акысын бошко кетирген болсоң азыр Аллаху тааланын мээриминен узак болосуң.»

Намаз – диндин тиреги. Бир адам намаз окуса динин тургузган болот. Ушу жол менен үстүнө көлөкө курат жана мунун астында саламатта болот. Бир адам бир убакыт намазды билип туруп калтырса, кийин казасын да окубаса, бул адам үч мазхаб боюнча өлтүрүлүүгө фатва берилет. Ханафи мазхабы боюнча өлтүрүлүүсү кажет эмес. Бирок, өтө чоң күнөө кылган болот. Намазды баштаганга чейин камоого алынат. Намазды маанилүү деуп санабагандыктан, биринчи милдет экендигине ишенбегендиктен окубаган адам капыр болот.

Бир адам бир убакыт намазды билип калтырса, кийин казасын окуса, Жаханнамда бир хукба өлчөмүндө, тактап айтканда, сексен жыл күйсө керек. Бул азаптан кутулуу үчүн өзүнчө тообо кылып жалбаруу, кечирилүү үчүн жалбаруу керек.

(Акыреттин бир күнү – бул өмүрдүн миң жылы чамасында. Акыреттин жылдары ушу боюнча эсептелет.)

(Мухаммед Эмин Ибни Абидин "рахметуллахи алейх" **«Раддул-мухтар»** китебинде мындай деген: Самавий диндердин бардыгында намаз окуу буйрук кылынган. Адам алейхиссалам асыр, Якуб алейхиссалам шам, Юнус алейхиссалам куптан намаздарын окушкан деп жазылган. Бардык фарздарга жана харамдарга ишенүү – ыймандын шарты болгонундай, намаз окуунун да милдет, парз экендигине ишенүү – ыймандын шарты болуп саналат. Бирок, намаз окуу ыймандын шарты эмес.

Акылы ордунда жана балакатка толгон ар мусулман эркек менен аялдын, үзүрү жок болсо, күнүнө беш ирет намаз окуусу парз болуп саналат. Беш убакыт намаз мираж түнүндө

парз болду. **«Мукаддимат-ус-салат», «Тафсири Мазхари»** жана **«Халеби-и кабир»**деги хадиси шарифте мындай делет: **«Жабраил алейхиссалам Кааба эшигинин жанында эки күн мага имам болду. Экөөбүз таң атканда таң намазын, күн дал төбөдөн оогондо бешимди, бардык нерсенин көлөкөсү өзүнүн бою менен бирдей болгондо асырды, күн батканда** (үстүнкү чети көрүнбөй калганда) **шамды жана каш карайганда куптанды окудук. Экинчи күнү да, таң намазын айлана жарык болгондо, бешимди бардык нерсенин көлөкөсү өз боюнан эки эсе узарганда, асырды дароо ушундан кийин, шамды орозодо оозду ача турган кезде, куптанды түндүн үчтөн бири болгондо окудук. Мындан кийин: "Йа Мухаммед, сенин жана мурда өткөн пайгамбарлардын намаз убакыттары ушундай. Үммөтүң беш убакыт намаздын ар бирин ушул окуган эки убактыбыздын арасында окусун", - деди.»** Күнүгө беш ирет окулуусу буйрук кылынды. Жети жаштагы балага намаз окууну буйрук кылуу, он жашында окубаса ата-энеси баланы алаканы менен уруп окутуулары керек. Шакирттерди үч иреттен ашык уруу жана таяк менен уруу жаиз эмес. Орозо кармоо жана ичкилик ичпөөсү үчүн да баланы ушундай уруу керек. Намаздын парз экендигине, тактап айтканда, биринчи милдет экендигине ишенбеген адам капыр болот. Парз экендигине ишенип, бирок, жалкоолук менен окубаган адам капыр болбойт, **«фасык»** болот. Намаз окууну баштаганга чейин камоого алынат. Эч кандай жеңилдик, кечирим кылынбайт. Намазды баштабаса өлгөнгө чейин камоодо калат. Кан чыкканга чейин урулат дегендер да бар. Шафии менен Малики мазхабдарында да жалкоолук менен намаз окубаган адам капыр болбосо да, жаза иретинде өлүм жазасына кыйылат. Ханбали мазхабында капыр болот жана өлтүрүлөт делет. Шафии мазхабында да ушундай ижтихад кылган аалымдар бар. Бир намазды убактысында жамаат менен окуган адамдын мусулман экендиги билинет. Себеби, башка диндерде намаз жалгыз окулчу, жамаат менен окулчу эмес. Ажылыкты да аткарышчу. Намаз – жалгыз гана дене

менен атакарыла турган ибадат болгондуктан башка бирөөнүн ордуна намаз окууга болбойт. Зекет – жалгыз гана мүлк менен аткарыла турган ибадат болгондуктан, үзүрү болбогон адам үчүн башка бирөөнүн анын мүлкү жана буйругу менен зекет берүүсүнө болот. Ажылык ары дене менен, ары мүлк менен аткарылгандыктан, үзүрү болгон адамдын ордуна анын акчасы менен жана буйругу менен башка бирөө ажылыкка бара алат. Өмүрүнүн аягына чейин эч качан орозо кармай албаган өтө кары адам, орозонун ордуна ар күндүн орозосу үчүн кедейге фидйа деп аталган мүлк бере алат. Ал эми намаз үчүн фидйа берүү жаиз эмес. Намаз окуй албаган адам осуят кылса, өлгөндөн кийин анын намаз карыздарынын искаты үчүн калтырган мүлкүнөн фидйа берилгени жакшы болот. Калтырган мүлкү искат үчүн жетиштүү болбосо **«Девир»** жасоо жаиз болот. Ал эми орозо үчүн искат кылуу важип болуп саналат.

Жай мезгилдеринде түндүк уюлга жакын мамлекеттерде күн жарыгы карара электе таң ата турган жерлерде куптан жана багымдат намаздарынын убактылары башталбагандыктан Ханафиде бул эки намазды окуу керек эмес. Улуу мужтахид болгон имам Шафии "рахима-хуллаху таала" намаз окуу керек деп ижтихад кылган.

Бирок, аалымдардын көбүнүн айтуусунча, ал жактагыларга багымдат менен куптан намаздары парз болбойт. Казасын орундоо да кажет эмес. Анткени, эки намаздын тең убактылары кирбейт. Убактысы кирбей туруп намаз окуу парз болбойт. Бирок, орозонун өкүмү мындай эмес. Бир мамлекетте хилал (жанырган ай) көрүнгөн кезде бардык мамлекеттерде Рамазан айы башталат.

Өз мазхабы боюнча бир парзды аткаруу учурунда же бир харамдан сактануу учурунда **«Хараж»** (кыйынчылык) пайда болсо, хараж болбогон башка бир мазхабды таклид кылып (өкүмдөрүнөн пайдаланып), бул хараждан кутулуу керек. Хараж – бир ишти өтө оор кыйынчылык менен аткаруу же таптакыр аткара албай тургандай абалга такалуу деген сөз.

Хараж болбой турган башка мазхаб жок болсо, харажка себеп болгон нерсе зарылдык менен алдыбызга чыгып турган болсо, бул парзды орундоо жана харамдан сактануу кечирилет. Зарылдык болбосо, бул нерсени таштап, хараждан кутулуу керек.

Багымдат намазына кечигип келген адам жамаатты өткөрүп албоо үчүн сүннөттү таштайт. Намаз убактысын өткөрүп албоо үчүн да сүннөттү калтыруу керек. Жамаатка үлгүрө ала турган болсо сүннөттү мечиттин сыртында же түркүктүн артында окуйт. Андай жер болбосо жамааттын жанында окубайт. Сүннөттү калтырат. Себеби, макрух кылбоо үчүн сүннөт калтырылат.

Кандайдыр-бир үзүр (кечирим) себеби менен окула албаган парздар **«Фаваит»** деп айтылат, бул “өткөрүп алынган намаздар” деген сөз. Үзүрсүз, жалкоолук менен окулбаган намаздар **«Матрукат»** деп айтылат, бул “себепсиз ташталган” деген сөз. Фыкых аалымдары казага калган намаздарды “фаителер” деп айтышкан, “ташталган намаздар” деген эмес. Анткени, үзүрсүз, себепсиз бир намазды өз убактында окубоо чоң күнөө. Казасын окуу менен бул күнөө кечирилбейт. Андан сырткары тообо кылуу же кабыл болгон ажылык кылуу керек. Казасын аткарган кезде жалгыз гана таштаган, окубаган күнөөсү гана кечирилет. Казасын аткарбай кылынган тообо сахих болбойт. Себеби, күнөөдөн баш тартуу – тообонун шарты.

Намазды өз убактысынан кийинкиге калтыруу үчүн беш үзүр (кечиримдүү себеп) бар: Душмандын алдында отуруп, кыбыладан башка жакка карап жана жаныбардын үстүндө кетип бара жатканда да окууга мүмкүндүк болбосо; сафари (жолоочу) жолдо намаз окууга токтогон абалда ууруга , каракчыга, жырткыч жаныбарга туш боло турган болсо; эненин же баланын өмүрүнө коркунуч туулган кезде акушердин, караган доктурдун намазды кечиктирүүсү үзүр болот. Төртүнчү үзүр – унутуу, бешинчиси - уктап калуу. Намаз убактысы чыкпай туруп ифтитах такбирин ала алса

Ханафиде, ал эми бир рекет окуй алган абалда Шафиийде намаз өз убактысында **«ада»** кылынган (аткарылган) болот.

Парздардын казасын кылуу парз. Важиптин казасын кылуу важип. Сүннөттүн казасы окулса сүннөт сообу берилет. Беш убакыт намаздын парздарынын жана витирдин окулуусу менен казалардын кылынуу тартибине маани берүү керек. Бирок, убакыттын соңунда зарыл эмес. Тактап айтканда, казаны окуу үчүн убакыттын парзы ташталбайт. Фаитеси бар экенин унутса же фаите саны алты болсо тартипке маани берүү милдети мойнунан алынат. Фаителердин саны алтыдан аз болсо тартип боюнча окуу милдети артка кайтпайт. Тартипсиз кылынган парздар фасид боло турган болсо да, саны алты болгондо, бешинчи убакыт чыкканда бардыгы сахих болот. Мисалы, өмүрүндө казасы болбой, бир багымдат намазын окубаган адам бул эсинде болсо да бешимди, асырды, шамды, куптанды жана витирди окуса эч бири сахих болбосо да күн чыккандан кийин бардыгы сахих болот._

Фаите намаздарды дароо кылуу кажет. Жалгыз гана бала-чакасынын нафакасын таба тургандай убакытта, беш убакыт намаздын сүннөттөрүн жана духа, тасбих, тахиййатул масжид намаздарын окуй тургандай чамада кечиктирүү жаиз болот. Ибни Абидин даараттын сүннөттөрүндө мындай деген: «Жаиз дегенибиз – тыйуу салынбаган нерсе деген сөз. Танзихан макрух болгон нерсеге да жаиз делинет.» Ошондуктан, жаиз делинген нерсени кылбоо, ошол сүннөт намаздардын шылтоосу менен бул казаларды кечиктирбөө керек. Рамазан орозосунун казасын кылуу шашылыш эмес.

Дарул-харбта (мусулмандык жайылбаган мамлекетте) мусулман болгон адам парз экендигин билбегендиктен калтырып кеткен намаздардын, орозолордун жана зекеттердин казасын аткарбайт. Бирок, Дарул-исламда болгондордун парздарды, харамдарды билбөөсү үзүр эмес. Муртад ыйман келтирсе муртад болуп жүргөн кезинде окубаган намаздарынын карызын өтөбөйт. Анткени, капырлар ислам

16. Абдуллах ибни Умар “радыйаллаху анхума” кабарлайт. Расулуллах “саллаллаху алейхи ва саллам” мындай деп айтты: **«Намаздарын маалы кирери менен дароо окуган адамдарданАллаху таала ыраазы болот. Маалдын акырында окугандарды да кечирет»**. Бул хадиси шарифти Тирмузи билдирген.

Шафии жана Ханбалиде ар бир намазды убактысынын башында окуу жакшыраак. Малики мазхабында да ушуга жакын. Бирок, өтө ысыкта, жалгыз окуган адамдын бешим намазын кечиктирүүсү жакшыраак болот. Ханафи мазхабында багымдат менен куптан намаздарын кечиктирүү жана ысык кездерде бешимди аба салкындап калганда окуу жакшыраак. [Бирок, бешимди Имамайндын өкүмүнө ылайык асрдын убактысы киралекте жана аср менен куптанды да Имам Азамдын өкүмүнө ылайык убактысы киргенде эле окуу жакшы болот, этияттуу болот. Такыбаа ээлери болгондор ар бир ишинде этияттуу болушат.]

17. Умми Ферва “радыйаллаху анха” кабарлады. Расулуллахтан “саллаллаху алейхи ва саллам” кайсы амалдын жакшы экендигин сурашканда: **«Амалдардын жакшысы - убактысынын башында окулган намаз»**, - деп жооп берди. Бул хадиси шарифти Имам Ахмед, Тирмузи жана Абу Давуд билдиришкен. Намаз ибадаттардын эң улугу. Маалы кирери менен окулса андан да жогорулайт.

18. Аиша “радыйаллаху анха” мындай дейт: «Расулуллахтын намазын намаз маалынын акырында окуганын эки жолу көрбөдүм».

19. Умму Хабиба “радыйаллаху анха” кабар берет. Расулуллах “саллаллаху алейхи ва саллам” мындай деген: **“Бир мусулман пенде, күндө фарз намаздардан башка кошумча он эки рекет намаз окуса, Аллаху таала ага Бейиште бир хан сарай дайындайт.”** Бул хадис шариф **“Муслим”**де жазылган. Демек, күн сайын беш маал фарз менен бирге окулчу сүннөт намаздарга Расулуллах “саллаллаху алейхи ва саллам” кошумча, тагыраак айтканда нафил намаз деген.

20. Таабииндин улууларынан Абдуллах бин Шакик “рахима-хуллаху таала” айтат: Расулуллахтын “саллаллаху алейхи ва саллам” татавву’ намаздарын, т.а., нафил намаздарын хазирети Аишадан “радыйаллаху анха” сурадым. “Бешимдин фарзынан мурда төрт, анан эки, шам менен куптандын фарздарынан кийин эки, багымдат намазынын фарзынан мурда эки рекет окучу”, - деди. Бул кабарды Муслим жана Абу Давуд “рахима-хумаллаху таала” билдирген.

21. Аиша “радыйаллаху анха” мындай дейт: «Расулуллахтын “саллаллаху алейхи ва саллам” нафил ибадаттардын ичинен дайыма орундаганы - багымдат намазынын сүннөтү эле». Бул кабар **«Бухари»**де да, **«Муслим»**де дагы жазылган. Көрүнүп тургандай, Аиша “радыйаллаху анха” беш маал намаздын фарздарынын жанында кошулуп окулган сүннөт намаздарды нафил деп билдирүүдө.

[Улуу Ислам аалымы, Аллах адамдарынын алдыңкыларынан, бузукулардан, мазхабсыздардан ахли сүннөттүн күчтүү коргоочусу, Аллаху таала тандаган, жактырган динди жайган, бидаттарды жок кылган улуу мужахид Имам Раббани мужаддиди алф-и сани Ахмед бин Абдул-ахад Фаруки Серхенди “рахметуллахи алейх” Ислам done динде теңдеши жазылбаган **«Мектубат»** китебинин 1-чи томунун 29-чу катында мындай деп жазат:

Аллаху таала ыраазы болгон иштер – булар фарздар менен нафилдер. Фарздарга салыштырмалуу нафилдердин эч баасы жок. Бир фарзды маалында орундоо миң жыл тынбай нафил ибадат кылуудан баалуураак. Ар түрдүү нафил, мисалы, намаз, зекет, орозо, зикир, фикр баары ушундай. Жада калса, фарздарды аткарууда анын сүннөттөрүнөн бир сүннөтүн жана адептеринин ичинен бир адебин орундоо башка нафилдерди кылуудан көп эсе баалуу. Амир-ул-муминин Умар-уль-Фарук “радыйаллаху анх” бир күнү багымдат намазын окуткан соң жамааттын ичинен бирөөнү көрбөй, ал кайда деп сурайт. Ал ар түнү нафил ибадат кылат. Балким, уктап калып жамаатка келе албай калса керек дешет. Ошондо Умар-уль-Фарук

“радыйаллаху анх”: «Түнү бою уктап, багымдат намазын жамаат менен окуса дагы жакшы болор эле», - деди. Демек, бир фарзды кылып жатканда адептеринен бирин аткаруу жана бир макрухунан сактануу зикир, фикр жана мураакабадан эсе-эсе баалуу. Арийне, бул нафилдер фарздары менен, адептерин аткаруу жана макрухтардан сактануу менен чогуу аткарыла турган болсо абдан пайдалуу болот. Бирок, буларсыз орундалса, эч нерсеге жарабайт. Ошондуктан, бир сом (фарз) зекет берүү миңдеген сом (нафил) садака берүүдөн өйдө турат. Ошол бир сомду бererде анын адебин, тартибин сактап, мисалы, жакын тууганга берүү ал нафил садакага караганда сооптуурак. (Түндө туруп намаз окуган адамдардын алгач каза намаздарын окуп толуктоолору керек экендигин ушул жерден түшүнүү керек. Аллаху тааланын буйруктары **“фарз”,** тыюулары **“харам”,** Пайгамбарыбыздын буйруктары **“сүннөт”,** тыюулары **“макрух”,** ал эми булардын бардыгы **“Ахками исламиййа”** (Ислам өкүмдөрү) деп аталат. Жакшы мүнөздүү болуу, адамдарга жакшылык кылуу фарз. Ахками исламиййанын бир өкүмүнө ишенбеген, жактырбагана адам **“капыр”, “муртад”** болот. Баарына теӊ ишен адам **“Мусулман”** деп аталат. Жалкоолук менен Ахками исламиййага (Ислам өкүмдөрүнө) моюн сунбаган мусулман **“фасык”** деп аталат. Бир фарзга, бир харамга амал кылбаган фасык Тозоко кетет. Анын орундагандарынын эч бири жана сүннөттөрү кабыл болбойт, сооп берилбейт. Бир сом зекет бербеген адамдын миллиондогон сомду берип кылган кайрымдуулуктарынын жана жакшылыктарынын эч бири кабыл болбойт. Салдырган мечиттерге, мектептерге, бейтап каналарга, кайрымдуулук коомдоруна берген жардамдарына сооп берилбейт. Куптан намазын окубагандын тарабих намазы кабыл болбойт. Фарздардан жана важибдерден башка кылынган ибадаттар **“Нафил”** деп аталат. Сүннөттөр нафил ибадат болуп саналат. Буга ылайык каза намаздарын окуган адам сүннөттү да окуган болот. бир фарды орундоонун, бир харамдан сактануунун сообу, миллиондогон нафил сооптордон артык. Бир фарзды орундабаган, бир харам иш

кылган адам Тозокто күйөт. Нафил ибадаттары аны Тозок отунан куткара албайт. Ибадаттарда жасалган өзгөрүштөр **“Бидат”** деп аталат. Ибадат кылып жатканда бидат кылуу харам жана ибадаттын бузулушуна себеп болот. Хадис шарифде: **“Бидат кылгандын эч бир ибадаты кабыл болбойт”, -** деп билдирилди. Фасыктын (мисалы аялы кызы оронбогон адамдын) жана бидат ээсинин (мисалы ибадаттарда микрофон колдонгон адамдын) артында намаз окубаш керек, вааздарын, динде өз оюнан чыгарган үгүттөрүн тыңдабаш керек, китептерин дагы окубаш керек. Доско да, душманга да жылуу жүздүү, таттуу тилдүү болуу керек, эч ким менен тартышпоо керек. Хадис шарифте: **“Акмакка жооп берилбейт”** – деп айтылды. Ибадаттар жүрөктүн тазалыгын арттырат. Күнөөлөр жүрөктү карайтат, пейздерди ала албай турган болот. Ар бир мусулманга ыймандын шарттарын жана фарздар менен харамдарды үйрөнүү фарз болуп саналат. Билбей калуу үзүр болбойт. Б.а., билип ишенбеген сыяктуу болот.) **«Мектубат»** китеби парсча жазылган. Бул китептен алынган үзүндү ушул жерде аяктады. Хазрети Имам Раббани 1624-жылы (1034-х.ж.) Индияда, Серхенд шаарында көз жумган.

Жогоруда жазылгандардан түшүнүктүү болуп тургандай, беш маал намаздын сүннөттөрү дагы нафил намаз болуп саналат. Булар фарздар менен бирге орундалгандыгы үчүн жана окулган фарздардагы кемчиликтерди толуктагандыктары үчүн башка нафил намаздардан жакшыраак болду. Намаздарга маани берип, мунун биринчи милдет катары билгенине карабастан, бир фарз намазды себепсиз убагында окубаган бир мусулман чоң күнөө кылган болот. Тозокто Фараон, Хаман менен бирге болот. Нафил намаздар, б.а., сүннөттөр адамды ушул чоң күнөодөн, ушул катуу азаптан куткара албайт. Ошондуктан, окулбай калган фарз намаздардын казасын окуу фарз. Бул намаздардын казаларын кечиктирүүдө дагы чоң күнөө. Ушул арткан, көбөйгөн күнөөлөрдү жоюу керек. Каза намазын окуу фарз

болгондуктан сообу сүннөт намаздарды окуунун сообунан миң эсе артык. Ошол үчүн жана сүннөттөрдү себепсиз таштоо жаиз болгондуктан, ар бир мусулман себепсиз таштап койгон фарз намаздардын казаларын күн сайын төрт маал намаздын сүннөттөрүнүн ордуна да окуу керек. Багымдат намазын сүннөтүн важиб деген аалымдар бар болгондуктан, багымдат намазын сүннөтүнүн ордуна каза окубаш керек. Ушинтип каза намаздарды ар бир убакытта окуп, чоң күнөөдөн бир саатка болсо дагы эртерээк кутулуу керек. Казалар бүткөндөн кийин беш маал намаздын сүннөттөрүн үзгүлдүксүз окуу керек. Анткени, сүннөттөрдү себепсиз окубоо майда күнөө болот. Ал эми сүннөткө маани бербеген, маанисиз деп эсептеген адам капыр болот.

Үзүр менен фавт кылынган (кечиктирилген), окулбаган намаздардын казасын дароо орундоо фарз болсо да, үзүр менен фавт кылуу күнөө болбогондуктан, булардын казаларын, сүннөттөрдү окуй тургандай убакытка кечиктирүүгө Ханафи аалымдары жаиз болот дешкен. Бирок аалымдардын бул сөздөрү үзүрсүз окулбаган намаздардын казалары үчүн да жаиз болот деген сөз эмес. Мындан башка, жаиз дегенибиз, важиб болот, жакшы болот дегени эмес. Жаиз делген көп нерселер бар, макрух экендиктери билдирилген. Мисалы, зимми болгон капырга **“Битир садагасын”** берүү жаиз, бирок макрух болот.]

***Оку намазды, колуңду арамга узатпа!***
***Көп жашайм, дүнүйө дайым калат деб санаба!***
***Беш намазга жармаш, жаштык убагыңда!***
***Эккенди жыйнайсың, Бейиш багында.***
***Эки киши өлүмдү эстебейт,***
***Арам кылат, бирөө намаз окубайт!***
***Бир күн келет, кармай албайт бул колдор,***
***Сүйлөй албайт, Аллах дебеген тилдер!***

## ЗЕКЕТ БЕРҮҮ

Зекеттин парз экендигинин далили - Бакара сүрөсүнүн кырк үчүнчү жана жүз онунчу аяттары.

Он эки кишиге зекет берүү жаиз эмес:

Акыл-эсинен ажыраган адамга, өлгөн адамдын кепинине, капырга, бай адамга, усул (чоң ата чоң эне менен ата-энелери) жана фурууга (бала-чака менен неберелери), жубайына, кулуна, мукатабасына [кожоюнуна белгилүү өлчөмдө акча берүү менен азат болгон кул] жана мудаббарасына [кожоюну көз жумган соң эркиндикке чыга турган кулга] берилбейт. Ал эми аял кишинин күйөөсүнө зекет берип-бербөө тууралуу аалымдар арасында ихтилаф (эки түрдүү) пикир болгон, негизге алынганы - бербөө.

Бир адамды бөтөн деп санап баласы болуп чыкса жана мусулман деп санап капыр болуп чыкса буларга зекет беррибөөсү керек болсо да билбей берилген абалда негизгне алынган фатва боюнча зекетти чоочунга кайра берүү кажет эмес.

Зекетти сегиз адамга берүү зарыл:

**1.** Динибиз боюнча кедей деп саналган адамга,

**2.** Курмандык нисабына ээ болбогон кедейлерге,

**3.** Карыздар болгон мусулманга,

**4.** Зекет жана ушур жыйноого дайындалган адамга (эмгек акы өлчөмүндө),

**5.** Өз мамлекетинде бай болсо да жайгашкан жеригде кедей болгон адамга,

**6.** Жихад менен ажылык жолунда муктаж болгонго.

**7.** Эркиндикке чыгуусу үчүн кожоюнуна белгилүү акча төлөөсө керек болгон кулга,

**8.** «Муаллафа-и кулуб» - делген капырларга, бирок, азыр булар жок.

Нафакадан ашыкча, бирок, курмандык нисабынан аз мүлкү болгон адам «кедей» (факир) деп аталат. Табышы канча акча

болсо да үйүн багууда кыйналган ар бир кызматкер зекет ала алат жана бул адамга курмандык чалуу, витир берүү важиб эмес. Дин билимин үйрөтүүдө жана үйрөнүүдө болгон адам кырк жылдык нафакасы болсо да зекет ала алат. Зекеттин акчасы менен мечит салдырууга, жихад, ажылык кылууга болбойт. Өлгөн адамга кепен алууга болбойт. Бай адам кичине баласына, энесине, атасына, балдарына жана жубайына зекет бере албайт. Ал эми бир туугандарына, келинине, күйөө баласына, кайненесине, кайнатасына, атасынын эже-карындашына, атасынын ага-инисине, таякесине, таежесине берүү сооптуурак. Кедей адамга нисаб өлчөмүнөн аз берилет. Бирок, бала-чакасы да бар болсо, ар бирине нисаб өлчөмүнө жетпей турганчалык өлчөмдө көп берсе болот. Мал-мүлкүн ысырап кылган жана арам иштерге колдонгон адамга зекет берилбейт. Сейиддер бүгүнкү күнү олжодон өздөрүнүн акысын ала албагандыктан аларга да берүүгө болот. Зекеттин фарз болушу үчүн алты шарт бар:

**1.** Мусулман болуу.

**2.** Балагатка толгон болуу.

**3.** Акыл-эске кирген болуу.

**4.** Эркин болуу.

**5.** Зекет нисабы өлчөмүндө халал зекет мүлкүнө ээ болуу.

**6.** Колдогу мал-мүлктүн негизги муктаждыктардан жана карыздардан ашык болушу.

[Зекет фарз болгондон кийин мусулман кедей адамга зекетин бербеген, же бирөөгө карызы бар адамдын жакшылык менен кайрымдуулук жасоосу sooп болбойт, күнөө болот. Анын зекетин берүү жана карызын төлөөсү парз болуп саналат. **«Хадика»** китебинин 2-томунун 635-бетинде жана **«Барика»** китебинин 1369-бетинде мындай делет: «Акчасын харам иштерге сарптаган же ысырап кылган адамдарга [зекет жана] садага берүү жаиз эмес. Анткени харамга жардам берүү харам болот].

Берген адамга эч кандай пайда калбоосу керек. Күйөөсү аялына, же аялы күйөөсүнө зекет берсе берүүчүгө тийе турчу пайдасы толугу менен үзүлбөйт. Ар бир ибадатта болгондой эле зекет бергенде да ниет кылуу керек. Зекет мүлкүнүн карызынан көп болуу, негизги муктаждыгынан артык болуусу жана ушул ашыкча мүлтүн нисаб өлчөмүндө болуусу кажет. Алтындын нисаб өлчөмү 20 мискал [96 грамм, 13,3 даана алтын акча], күмүштүн нисабы 200 дирхам [672 грамм]. Зекет берүүнүн парз болушу үчүн керек мүлкүнүн нисаб өлчөмүнө толгондон баштап бир хижрий жылдан кийин да мүлкүндө болуу керек. Зекеттин парз болуусуна кедерги болуу үчүн бир жылга жеткирбей хиле-и шариййа жасоо (өкүмдү орундобоо үчүн бир айла жасоо) имам Мухаммед боюнча макрух болот. Имам Абу Юсуф боюнча макрух эмес, анткени, парз болгондон кийин баш ийбөө күнөө болот. Күнөөдөн сактануу таат болот - деди. Фатва Имам Мухаммеддин өкүмүнө карай берилген.

Зекет мүлкү – ашкан, көбөйгөн мүлк. Бул болсо 4 түрдүү болот: Жарым жылдан ашуун жайытта жайылган төрт бутуу ургаачы эркек аралаш же бир гана ургаачы бош жиберилген жаныбарлар. Соода-сатык үчүн сатылып алынган мал-мүлктөр, алтын-күмүш буюм-тайымдар жана топурактан өсүп чыккан түшүмдөр. Жайытта эркек жаныбары гана болгондорго жана качыры эшеги бар болгондорго булардын зекетин берүү парз эмес. Төөнүн, уйдун жана койдун төлдөрү чоңдор менен бирге болсо зекет эсебине кошулат. Зекет, ушур, каффарат жана битир садага катары бериле турган мал-мүлктүн ордуна булардын кунун берүү дагы жаиз, Шафииде жаиз эмес. Зекет фарз болгондон кийин мал-мүлк бузулган, жок болгон болсо зекет берүү милдетим моюндан алынат. Ээси өзү бузган (жок кылган) болсо бул милдет алынбайт, зекетин бериш керек болот.

Акыл-эске жана балакатка толгон мусулмандын толук мүлкү болгон жана халал жолдон келген зекет мүлкүнүн өлчөмү нисабга (96 грамм алтын) толгондон бир жылдан кийин ошол мүлктүн белгилүү өлчөмүн сегиз топ

мусулмандын бир же бир нечесине берүү зекет деп аталат. Берилген адамдын мусулман болусу керек. Толук мүлкү дегенибиз – колдонуу мүмкүн жана жаиз болгон мүлкү деген сөз. Сатып алынган мүлк келишкен кезде өз мүлкү болуп саналган болсо да кабылдап алганга чейин колдонуу мүмкүн болбогондуктан толук мүлк болбойт. Тартылып алынган, б.а., зулумдук менен кыйнап алынган жана уурдалган, пайыз менен, паракорлук менен, кумар менен алынган, музыкалык аспап чертүү, ыр ырдоонун акысы, алкоголдук ичимдик сатуу акчасы катары алынган жана туура эмес соода менен алынган нерселер хабис «ыплас» мал деп аталат. Хабис малдардын (нерселердин) зекети берилбейт. Себеби, булар алган адамдын мүлкүнө жатпайт. Ээлерине, ээлери өлгөн болсо мураскорлоруна, мурасчылары да жок болсо кедей мусулмандарга берилүүсү керек. Ыплас малдарды бири бири менен же өзүнүн халал малы менен аралаштырып жиберген болсо бул аралаш мал өзүнүн мүлкү болуп саналса да бул ыплас мүлк деп аталат. Ыплас мүлктү дагы башкага берүү жана колдонуу харам болот. Толук мүлк болбогондуктан зекети берилбейт. Буга аралашкан ыплас малдын өлчөмү (өлчөмү белгисиз болсо кунун, өзүнүн халал, зекет малынан ээлерине өтөгөндөн кийинғ, ыплас мүлктү колдонуу халал болот жана зекет нисабына кошуу керек болот. Мындай карыздарды төлөө үчүн халал мал-мүлкү жок болсо карызга алып төлөө керек. Карызды төлөбөй туруп мулк-и хабисти колдонуу, башка адамга берүү харам болсо да, сатса, белекке берсе алган адамга харам болбойт. Ээлери жанка мурасчылары белгисиз болсо, же ар кайсы адамдардан топтолгон арам мал-мүлктөр бири-бирине аралашып, мулк-и хабис болуп калса, анын баарын мусулман кедей-кембагалдарга садага катары берүү зарыл болот.

Кедей адам алганын белек катары кайтарып берсе, бергендин кайра алуусу жаиз болот.

Алтын менен күмүш таза абалда колдонулбайт. Курамында таза алтын жарымынан көп болсо зекетти кез келген түрдө берилет жана салмагы менен эсептелет. Булардын базарда

кун катары колдонулган эки түрү бар болсо тазасы көбүрөөк болгону **«жайийд»**, ал эми тазасы аз болгону **«зуйуф»** - деп айтылат. Ал эми алтын же күмүштүн таза өлчөмү жартысынан аз болсо, соодада колдонулса жана куну алтын менен күмүштүн нисабындай болсо зекеттерин бериш керек болот.

Жамгыр же дарыя суусу менен сугарылган, ушуру бериле турчу топурак түшүмү өлчөмү аз болсо да жана тез чирип бузулуп кетүүчү жашылча, мөмө-жемиш болсо да ондон бири ушур катары ушур алууга дайындалган адамга берилет. Дайындалган адам аларды сатып, акчасын **«Байт-ул-мал»** делген мамлекеттин казынасына тапшырат. Жемиш көрүнө баштаганда же бышканда же жыйналган кезинде берүү парз болот делинди. Жаныбар менен же атайын курал менен апарат менен, мотор менен сугарылган түшүмдүн жыйырмада бири берилет. Эч бир чыгымын алып таштабай туруп берүү керек. Өкмөттүн ушурду мүлк ээсине белек кылуусу, кечирип жиберүүсү жаиз эмес. Тоодон же ушуру бериле турган топурактан пайда болгон балдын да ушуру берилет.

Зиммиге (Ислам мамлекетинде жашаган жана салык төлөгөн капыр) зекет берилбейт. Бирок, витир, каффарат, назир жана садака берилет. **«Бахр»** китебинде мындай делет: «Зимми болбогон капырга, муста’мин (мусулман элде баш паанек кылган) болсо да харби (капыр элдин жараны) болсо да парз, важиб жана нафил садага берилбейт». Карызы жок кедейге нисаб өлчөмүндө же андан көп зекет берүү макрух болуп эсептелет. Кедей адамдын бала-чакасы бар болсо алардын ар бирине нисаб өлчөмүнөн кичине кем болгондой өлчөмдө берүү жаиз.

Колдонулган, б.а., өтө турчу акча болгон фулус менен мал-мүлк сатуу жаиз. Фулус – бул алтын-күмүштөн башка металдан же кагаздан жасалган акча болуп, куну заманга карай өзгөрүп тургандыктан дайындалуусу, белгиленүүсү, көрсөтүлүүсү кажет эмес. Фулус базарда өтпөй турган болсо Имам Азамдын «рахимахуллаху таала» өкүмү боюнча соода-

сатык батыл (бузулган) болот. Имамейндин, т.а., Имам Абу Юсуф менен Имам Мухаммаддын (рахимахумуллаху таала) өкүмү боюнча батыл болбойт. Кунуна жараша өтө турчу акча берилет. Карызга алгандан кийин акча өтпөй турган болсо Имам Азам боюнча өлчөмү, б.а., алган өлчөмүндөгү акчаны өтөйт. Имамейн боюнча куну өлчөмүндө өткөн жаңы акча менен төлөйт. Колдонууда болбогон фулус менен соода сатык жасай алуу үчүн фулусту белгилөө, көрсөтүү кажет. Белгиленген мал теаййун кылат. Б.а., аны берүү керек болот. Окшошун берүүгө болбойт. Айырмалоо пунктуна бир дирхам салмагында күмүш берип, «мунун жартысына фулус (кагаз акча) жана жартысына жарты дирхамдан бир хаббе (дирхамдын 1/48) кем күмүш тенге бер» десе бул соода батыл болот. Анткени, жарты дирхам күмүштү салмагы өзүнөн азыраак болгон күмүшкө сатуу пайыз болот. Эгер «мунун жартысына акча бер, калган жартысына жарты дирхамдан бир хаббе кем күмүш бер десе акчанын сатылуусу сахих болот. Эгер «Мына бу бир дирхам күмүшкө мага жарты дирхам салмагындай фулус (акча) жана жарты дирхамдан бир хаббе кем күмүш бер» десе салмактары бирдей күмүш менен шайкеш жана жарты дирхам акча да, жарты дирхамдан бир хаббе артык салмактагы күмүшкө сатылган болот. Фулус менен мунун куну болгон күмүштүн салмактары ар түрдүү болсо да түрү башка болгондуктан жаиз болот.

**«Бадаиус-Санайи’»** китебинде мындай делинген: «Зекет катары бериле турган мүлк зекети зарыл болгон мүлктүн түрүнөн же башка түрдөн зекет мүлкү болушу керек. [Алтындын ордуна кедейге кийим-кече, бут кийим, буудай, май сыяктуу нерселерди берүү жаиз эмес]. Зекет мүлкү «айн» жана «дайн» деп экиге бөлүнөт. «Айн» - делген зекет мүлкү салмак же көлөм менен өлчөнөт же өлчөнбөйт. Өлчөнбөсө бош жиберилген жаныбар болот же соода буюмдары болот. Бош жиберилген мал-жандык болсо, аят-хадистерде белгиленген мал-жандыктын өзү бериле турган болсо орточо жагдайдагысы берилет. Ортодон төмөнү берилсе орточо малдын ортосунда айырма канча

болсо, ошончосу алтын же күмүш кошуп берилет. Төмөн мал-жандыктын акчасы бериле турган болсо алтын же күмүш менен толукталат. Эки орточо койдун ордуна экөөнүн баасына тең келе турган бир семиз кой берүүгө жаиз болот. Анткени, пайыз малы болбогондордо кунуна маани берилет. Соода буюмунан насс менен билдирилгендин кырктан бири берилет. Өзүнүн түрүнөн болгон башка мүлк бериле турган болсо, жакшынын ордуна орточо же начар мүлк берилген кезде ортодогу айырманы толуктоо керек болот. Анткени, уруз салмак менен же көлөм менен өлчөнбөгөн нерсе деген сөз. Булардын өлчөмүндөгү айырма пайыз болбойт. Маселен, кайсыдыр бир жакшы кийимдин ордуна эки арзан кийим берүү жаиз. Ал эми өзүнүн түрүнөн башка мүлк бериле турган болсо, фарз болуп эсептелген өлчөмдөн аз берсе ортодогу айырманы толуктоо керек болот. Зекет малы салмак же көлөм менен өлчөнө турган болсо малдын өзү же кырктан бири берилет. Өз түрүнөн болбогон башка зекет малын берсе өз кунундай берүү кажет болот. Өз түрүнөн башка мал берсе Шейхайндын өкүмү боюнча (рахимахуллаху таала) кунунда эмес өччөмүндө берилет. Мисалы, эки жүз килограмм соода малы жакшы сорт буудайдын баасы эки жүз дирхам күмүш болсо мунун зекети катары беш кило арзан буудай берүү жаиз болот. Ошондой эле эки жүз дирхам жаййид күмүштүн зекети болгон бет дирхам жаййид күмүштүн ордуна беш дирхам зуйуф күмүш берүүгө болот. Назир берүү дагы ушундай.

Алтын менен күмүш – «саман» (акча кунунун өзү) болуп саналат. Экөө тең акча, кун иретинде жаратылган. Булар адамдын канадйдыр бир кажеттүүлүгүнөн кутулуу үчүн өздөрү колдонулбайт. Муктаждыкты сатып алуу үчүн колдонулган каражат, себеп болуп саналат. Ал эми бул экөөнөн башка буюмдар акча каражаты катары да, адамдын кандайдыр бир муктаждыгын камсыз кылуучу каражат катары да жаратылган». Бадайиден котормо толукталды.

Адамдын Исламга ылайык бейпил жашоосу үчүн зарыл болгон нерселер **«негизги муктаждыктар»** болуп эсептелет. Бул муктаждыктар адамдын ал-абалына жана заманга

жараша өзгөрөт. Бейпил жашоо үчүн зарыл болбогон, ырахат үчүн, кооздук үчүн, элдин алдында кадыр-барк күтүү үчүн колдонулган нерселер **«зыйнат буюму»** деп аталат. Алтын менен күмүш негизги муктаждыкка эмес, кооздук буюмга кирет. Эркектерге үйдө да, көчөдө да, ал эми аял кишилерге үйдө гана мубах нерселер менен жасануулары жаиз болот.

Бул жерден да байкалгандай, райиж болгон фулус (колдонулган акча) ар дайым соода мүлкүнө кирет. Куну базарда колдонулган алтын акчалардын наркы эң аз болгону боюнча нисаб өлчөмү болот. Деген менен анын зекетин берүү фарз болот. Анткени, соода мүлкүнүн нисаб өлчөмү Имамейндин (Имам Абу Юсуф менен Имам Мухаммаддын рахимахумаллаху таала) өкүмү боюнча алтын менен күмүш акчадан соодада көбүрөөк колдонулганы менен эсептелет. Зекети дагы куну эсептелген акча менен же малдын өзүнүн кыркта бири берилет. Кедей адам муну негизги муктаждык катары колдонот. Жогоруда да маалымдалгандай, фулус – бул, алтын менен күмүштөн башка нерселерден жасалган акча. Ал жез, тунуке жана башка аралашма металлдардан да, кагаздан да жасалат. Демек, кагаз акчалардын баары фулуска кирет. Булардын да зекетин берүү керек. Бирок, булардын баалары алтын менен күмүштүн баалары сыяктуу **«чыныгы баа»** эмес, **«итибари баа»** деп айтылат. Бул сөз «өкмөт белгилеген баа» - дегенди түшүндүрөт. Өкмөт аны элге кантип берсе, ошентип алып кое алат. Алар «итибари» баалары жараксыз болуп калган соң саман болбойт, зекет малы болуудан чыгат.

Ибни Абидин (рахматуллахи алейх) мындай дейт: «Соода мүлкүнүн баасы соодада көп колдонулган, акча катары басылып чыккан алтын же күмүш менен эсептелет. Күмүш менен эсептелген кезде эки жүз кырк дирхам күмүштүн баасы, ал эми алтын менен эсептелген учурда жыйырма мискал алтындын баасы нисаб өлчөмү болсо да, ал мүлктү күмүш менен өлчөө зарыл болот. Анткени зекет катары алты дирхам күмүш же жарым мискал алтын берүү керек болот. Бул болсо, беш дирхам күмүштүн баасында болгондугу үчүн кедейге пайдасы аз болот. [Себеби, жыйырма мискал

алтын жана эки жүз дирхам күмүш бир нисаб өлчөмүн көрсөткөндүгү үчүн алардын баасы бирдей.] Салмагы бир мискал алтын акча «**динар**» деп аталат. Өтө турган акча болгон фулустун зекетин нисабы эсептелген алтын же күмүш менен берүү важиб болуп саналат. Мындан көрүнүп тургандай кагаз акчанын нисабын соодада колдонулган алтын акчалардын эң төмөн куну менен эсептөө жана зекеттерин алтын түрүндө берүү керек. Себеби, күмүш акча катары бүгүнкү күнү такыр колдонулбайт. Кагаз акчалардын зекети нисаб өлчөмүн эсептөөдө колдонулган металл менен, т.а., алтын менен берилет. Булардын кырктан бирин кагаз акча менен берүүгө болбойт. Себеби кагаз акчалардын өздөрү негизги муктаждык буюм катары колдонулбайт. Арзан кагаз болуп туруп, кагаз акчаларды кагаз катары колдонуу ысырап болуп эсептелет. Ал эми ысырап – бул, харам. Кагаз акчанын зекетин акча катары колдонуусу үчүн кагаз (акча) түрүндө берүү жаиз эмес. Анткени, акча катары колдонуу үчүн баасы чыныгы жана туруктуу болгон алтын берилет.

Алтындын зекетин кагаз акча түрүндө да, башка түрдө да берсе болот. Ал бардык убакта бардык жерде табылат. Өзүнүн шаарынан алтын таба албаган адам алтын буюмдар сатылган жердеги досторуна же тааныш-билиштерине кагаз акча жөнөтүп, аны менен алтын алып, зекетин берсин деп ага жазып жиберет. Кагаз акчаларын кийин төлөө да жаиз. Кагаз акчалардын зекетин берүү ушунчалык оңой болуп туруп фыкых китептериндеги бул буйруктарга баш ийгиси келбей, алтындын ордуна куну белгилүү жана убактылуу болгон кагаз акча берүү туура эмес. Фыкых китептерине моюн сунууну каалабай ибадаттарды аяттардан өздөрү түшүнгөнү боюнча аткарууга аракет кылгандар **«мазхабсыз»** же **«адашкан»** деп аталат**.** Мындай адашкандарга каршы: «Мен ибадаттарымды Курани карим менен жана хадиси шарифтерден сен түшүнгөндөй эмес, мазхаб имамдары түшүнүп билдиргендери боюнча орундаймын», - деп айтуу керек. Бул улуу Ислам аалымдары (рахимахумуллаху таала) жазып калтырган китептер **«фыкых китептери»** деп аталат.

**«Жаамиул-азхар»** медресесинин мударристеринен Абдуррахман Жазири жетекчилиги менен аалымдар кеңеши тарабынан даярдалган **«Китабул-фикх алал-мазахибил-арба'а»** - деген китепте бардык фыкых маалыматтары төрт мазхаб боюнча бөлөк бөлөк жазылган. Бул китеп беш бөлүктөн турат. Баары хижри 1392-жылы (1972-ж.) Каир шаарында басылган. Мүлктүн далили болгон «эврак-ы маалия» б.а., «банкнот зекети» деген маселесинде мындай делет: «Фыкых аалымдары «эвракы малия» т.а., кагаз акчалар үчүн зекет берүү зарыл», - дешти. Анткени, булар соодада алтын менен күмүштүн ордуна колдонулууда. Буларды ар дайым алтын же күмүш менен оңой алмаштырып алууга мүмкүндүк бар. Кагаз акчасы көп адам бул акчаларын алтын же күмүш зекетинин нисаб өлчөмүнө кошпоосу жана алардын зекеттерин бербей коюусу акылга сыйбай турган нерсе. Ошондуктан, үч мазхабдын фыкых аалымдары бир ооздон «кагаз акчалардын зекетин берүү зарыл», - дешти. Ханбали мазхабы гана буга кошулган жок. Ханафи мазхабынын аалымдары кагаз акчаларды **«дайн-ы кави»** т.а., каалаган учурда алтын же күмүш менен алмаштырып алууга мүмкүн болгондугун айтышты. Ошон үчүн зекеттери дароо берилүүсү керек - дешти. Себеби, алына турчу карыздын зекетин берүү алтын-күмүштү алгандан кийин фарз болот. Колго тийгенге чейин зекет фарз болсо да, аны берүү фарз болбойт». Кааласа аны алганга чейин күтүп, алгандан кийин өткөн жылдардын зекетин берет, кааласа күтпөстөн колунда бар болгон айн болгон алтын жана күмүштөн ошолордун зекетин дагы жыл сайын берип турат. Ала турган алтындардын зекети катары колундагы санады[1] менен бере албайт. Санадда жазылган алтын жана күмүштөрдү карыздарынан алгандан кийин булардын кырктан бирин бөлүп, өткөн жылдардын ар бири үчүн өз-өзүнчө кедей-кембагалдарга берүүсү фарз болот. Дал ушундай эле зекет катары кагаз акча берилбейт. Булардын кырктан бири менен алтын-күмүштөн акча жасаган

---

[1] Санад – эки адамдын ортосундагы келишим жазылып, эки тараптын тең колу коюлган кагаз.

адамдан баасы эң төмөн алтын акчаларды алып, аларды же алардын салмагынчалык алтын шакек-билериктерди кедей-кембагалдарга берүү зарыл.

Карыздар болгон адамына аны карызынан куткаруу үчүн «сага зекет берем, бирок, сенден ала турчу карызымды бере турчу зекетим деп санаймын, сен кабыл кыл» деп айтуу жаиз эмес. Зекетти кедейге берүүсү ал кедейдин алганын байга кайтатып, карызын өтөө керек. Кедейдин кайтарып берүүсүнө ишеними жок болгон карыз берүүчү үчүн Фатавайи Хиндиййанын алтынчы томунун соңунда мындай делинген: «Карыз берген адам бир ишенимдүү адамын карыздарына көрсөтүп, «сага бермекчи болгон зекетимди кабыл алуу жана ошондой кийин сенин мага берүүң керек болгон карызыңды төлөө үчүн муну өкүл кыл», - дейт. Кеедй бул адамды ушундайча өкүл кылат. Бул киши зекетти алганында алган малы кедейдин мүлкү болот. Кийин муну байга кайра кайтарып, кедейдин карызын төлөгөн болот. Эки адамдын бир кедейден аласасы болсо  булардан бири кедейге ала турчу карызы өлчөмүндө зекет берип аны өзү алуусу керек болгон карызынан куткаргысы келсе кедейге ошончолук зекет берет. Ошондон кийин карызын кедейге садака кылат. Б.а., халал кылат, кечирип жиберет. Андан кийин кедей колундагы зекетин бул бай адамга белек кылат. Же болбосо, кедей адам карызынчалык алтынды бирөөнөн карызга алып, байга белек кылат. Бай адам муну зекет ниети менен бул кедейге кайра берет. Андан кийин кедейди карызынан куткарат. Тагыраак айтканда, ага карызын кечет. Ал эми кедей адам зекет катары алган бул алтындарды мурда карыз алган адамга кайтарып берет. Зекет менен (назир кылынган мал менен) кайрымдуулук менен жакшылык кылынбайт. Кайрымдуулук кылуу үчүн муну бир тааныш кедейге берет. Ал эми кедей адам аны жакшылык иштерге жумшайт». Бул жерден да маалым болгондой, кагаз акча менен зекет берүү үчүн бере турган кагаз акчанын баасынчалык алтын акчанын салмагындагы алтын коздук буюмдарды жубайынан же

башка адамдан карызга алат. Алтындарды тааныштарынан же тууган-туушкандарынан бир кедейге зекет ниети менен берет. Ошентип кагаз акчалардын зекети берилген болот. Андан соң кедей адам бул алтындарды тиги бай адамга кайра белек кылат. Бай адам аны кабыл алып, алтындарды ээсине кайтарып карызын берет. Зекети берилгендиктен бай адам зекет берүү үчүн бөлүп койгон колундагы кагаз акчалардын бир бөлүгүн ошол кедейге берет. Калган акчасын кайрымдуулукка берет. Кедей адам бул жакшылык иштердин сообуна жеткиси келсе зекет катары алган алтындарды тиги бай адамга сатат. Андан кийин жакшылык иштерди кылуусу үчүн бай адамды өкүл кылып, кагаз акчаларды байга кайтарып берет.

Төрт мазхаб илимдеринин адиси улуу аалым Сейийд Абдулхаким Арваси (рахматуллаахи алейх) мындай деген: «Кагаз акчалардын баасы шарттуу кун болуп саналат. Шарты кеткенден кийин куну калбайт. Ушул себептен витир менен зекетти кагаз акча менен берүү жаиз эмес. Кагаз акча менен берилген мурдагы зекеттерди алтын менен девр жасап, каза кылуусу керек. Ажылыктан башка өзгө мал менен жасала турчу ибадаттардын казасы девр жасоо жолу менен жасалат.»

**«Дуррул-мухтар»**да мындай делинген: «Багилер, б.а., өкмөткө каршы чыгып мамлекетти басып алган мусулмандар жана заалым мусулман падышалар мал-жандыктардын жана ушур деп аталган топурак түшүмдөрүнүн зекеттерин алган болсо жана буларды Аллаху таала буюрган жерлерге тапшырышса, бул алган малдары зекет болот. Алгандарын башка жерлерге берсе анда алгандары зекет болуп эсептелбейт. Бул учурда мүлк ээлери зекеттерин кайрадан мусулман кедей-кембагалдарга берүүлөрү зарыл болот. Соодадагы мүлктөрүнүн жана акчаларынын зекеттерин топтошсо көпчүлүк аалымдардын өкүмү боюнча зекеттин ордуна өтпөйт. Фатва дагы ушундай. Кээ бир аалымдардын өкүмү боюнча заалым падышалар мусулман болгондугу үчүн жана колдорундагы мал-мүлк элдин акысы болгондуктан

кедей болуп эсептеле тургандыктан буларга зекет ниети менен берилген мүлк зекеттин ордуна өтөт». Ибни Абидинде мындай делинген: «Салык катары «бажы салыгы» деп жана башка ат менен алынган мал-мүлктөр да, акчалар да ушундай. «Ниет кылынса да зекеттин ордуна өтпөйт» дегендердин сөздөрү сахих. Тагыраак айтканда, заалым мусулмандардын бул мал-мүлктөрдүн зекеттерин топтоого акылары жок». Фатванын дагы ушундай экендиги Тахтави хашиясында жазылган. Бул жерден маалым болгондой, мал-жандыктын зекетин жана үшүрдү берүүнүн сахих (туура) болушу үчүн зекет-үшүрдү топтогон өкмөт мусулман болуусу жана жыйналгандардын **«Байт-ул-мал»** деп аталган мамлекеттик казынанын төрт бөлүгүнөн ала тургандарга таратылуусу кажет. Өкмөткө төлөнгөн кандай гана салык болбосун, көпчүлүк аалымдардын өкүмү боюнча соода мүлкүнүн жана акчанын зекети боло албайт. Кээ бир аалымдар «зекет-үшүрлөрдү топтогон өкмөттүн мусулман болгондугун билүү жана берилген мүлктү жана акчаны зекет ниети менен берүү шарты менен жаиз болот» - дешсе да, бул сөз заиф (алсыз) болуп эсептелет.

## ОРОЗО БАБЫ

**Орозонун фарзы үчөө:**

1. Ниет кылуу.
2. Ниетти алгачкы жана акыркы убакыттары арасында кылуу.
3. Наха-и шариде (б.а., имсак убактысынан күндүн батуусуна чейинки убакыт арасында) орозону буза турчу нерселерден сактануу. Имсак убакты Фажр-ы садык деп аталган агаруудан уфк-у захири көрүнгөн көк жээк боюнун үстүндө көрүнгөн убакыт. Орозого ниет кылбастан кечке чейин орозону буза турган нерселерден сактанып жүргөн адам орозо кармаган болбойт. Ал күндүн казасын гана өтөөсү керек болот.

**Орозонун фарз болушу үчүн жети шарт бар:**

1. Мусулман болуу. 2. Балагатка толгон болуу. Жаш баланын орозосу сахих болот. 3. Акыл-эс өз жайында, акылга кирген болуу. 4. Дарул харбда (капыр өлкөсүндө) орозонун парз экенин угуу. 5. Муким болуу. 6. Хайыз (этек кири) абалында болбоо. 7. Нифас (төрөттөн кийинки) абалында болбоо.

Алты нерсе орозону бузат: тамак жеш, суусундук ичүү, жима кылуу (никелүүлөр аял-эркектин жыныстык катнашы) хайыз, нифас, ооз толо кусуу. Жалган айтуу, ушак айтуу, мусулмандардын ортосунда сөз ташуу, жалган касам ичүү сыяктуу күнөөлөр орозону бузбайт. Бирок, сообун кетирет.

Ошондой эле жети адам орозо кезинде жеп-ичсе болот:

1. Оорулуу. 2. Жолоочу (эртесине). 3. Хайыз абалындагы аял. 4. Нифас абалындагы аял. 5. Кош бойлуу болгондуктан орозо кармай албаган аял. 6. Бала эмизген аял. Бул аял эгер баласына зыян келе турган болсо орозо кармабайт. 7. Өтө кары болуу.

Орозонун ар бир күнү үчүн өз-өзүнчө ниет кылуу зарыл. **«Хиндиййа»**да минтип айтылат: «Ниет жүрөк менен болот. Саарлыкка (ооз жапканга) туруунун өзү – ниет болуп эсептелет». Орozодо ниет эки түрдүүчө болот. Биринчиси, Рамазан айынын ар бир күнү үчүн жана нафил менен «белгиленген назир» үчүн алгачкы убакыты - алдыңкы күнү күндүн батуусу жана акыркы убакыты - **«дахва-и кубра»** убакыты. Дахва-и кубра убакыты шарий күн өлчөмүнүн, б.а. орозо кармоо убакытынын жартысы азани саат боюнча:

$$\text{Фажр} + \frac{24\text{-Фажр}}{2} \text{ же Фажр } +12 \frac{\text{Фажр}}{2} = 12 + \frac{\text{Фажр}}{2} \text{ Б, а.,}$$

Дахва-и кубра убагы азани саат боюнча фажр убакытын көрсөтүүчү сандын жарымы. Орток саат боюнча шарий күндүз убагынын жана шамсий күндүз убагынын жарымдарынын

айырмасы, б.а., хисса-и фажрдын жартысындай, завалдан мурда болот. Хисса-и фажр – күндүн чыгуу убакты менен фажр, б.а., имсак убактысы арасындагы убакыт. Дахва убагына чейин (жеп-ичпеген болсо) ниет кылат жана орозо кармайт. Дахва убактында ниет кылуу жаиз эмес. Фажрдан мурда ниет кылганда «Ниет кылдым эртең орозо кармоого» делет. Фажрдан кийин: «Ниет кылдым бүгүн орозо кармоого» - деп ниет кылынат.

Экинчиси - каза, каффарат жана назр-ы мутлак. Бул үчөөнүн ниет кылуу убакыты бирдей. Алгачкы убакыты бир күн алдыңы күнү күндүн батуусу жана акыркы убакыты фажри садык, б.а., таң атуу орду агаруудан мурун. Таң ата турчу жер агаргандан кийин (бул үчөөнө) ниет кылуу жаиз эмес. Бир жылдын Рамазан айынын ар түрдүү күндөрүн каза кылган кезде күндөрүн атоонун же иретин сактоо керек эместиги Ибни Абидинде каза намазы соңунда жазылган. Орозо кармагандар үч түрдүү болот: жахилдердин (сабатсыздардын) орозосу, аалымдардын орозосу жана пайгамбарлар менен олуялардын орозосу. Жахилдердин орозосу: ичип-жебейт жана жима кылбайт. Бирок, башка күнөөлөрдөн сактанышпайт. Аалымдардын орозосу: алар башка күнөөлөрдөн дагы сактанышат. Пайгамбарлар жана олуялар орозо кармаганда күмөндүү болгон бардык нерселерден сактанышат.

Орозо кармагандардын майрамы үч түрдүү болот: жахилдердин майрамы, аалымдардын майрамы, пайгамбарлар менен олуялардын майрамы: Жахилдердин майрамы кеч болгондо ооз ачуулары. Каалаганын жеп-ичишет жана «мына, биздин майрамыбыз ушул», - дешет. Аалымдардын майрамы: кеч болгондо ооз ачышат, «эгер Аллаху таала кармаган орозобуздан ыраазы болсо биздин майрамыбыз ушул», - дешет. «Эгер ыраазы болбосо биздин абалыбыз эмне болот» деп тафаккур кылышат, ойлонушат. Бирок, пайгамбарлар менен олуялардын майрамы руйатуллах (Жаннатка кирип Аллаху тааланы көрүү) болуп саналат. Алар Аллаху азим-уш-шандын ыраазылыгын каалашат.

Ошондой эле жалпы мусулмандардын майрамы беш түрдүү болот:

**1.** Бир момундун сол жагындагы периште жамал амалдары катары жаза турчу эч нерсе таба албаса.

**2.** Өлүм алдында жатканда сүйүнчүлөөчү периштелер келип: «Кош келдиң, эй, момун, сен Жаннаттыксың» деп сүйүнчү айтса.

**3.** Кабырга барганда кабырдын Жаннат бакчаларынын бири экенин көрсө.

**4.** Кыямат күнү Арши рахман астындагы көлөкөдө пайгамбарлар менен олуялар жана аалымдар менен салих адамдар менен бирге болсо.

**5.** Кылдан ичке, кылычтан өткүр, түндүн коюу караңгылыгынан да караңгы, жолу миң жыл ылдый, миң жыл өйдө жана миң жыл түз уланган сырат көпүрөсүнөн жети жердеги суроого жооп берип өтө алса. Эгер жооп бере албаса ар биринде миң жыл азап болсо керек. Ал жети суроо: биринчиси ыймандан, экинчиси намаздан, үчүнчүсү орозодон, төртүнчүсү ажылыктан, бешинчиси зекеттен, алтынчысы кул акысынан, жетинчиси гусул, истинжа жана дааратан суралат.

Кайсыдыр бир адам Рамазан айында имсак (ооз жабар) убакытынан мурун ниет кылган орозосун имсактан кийин атайын бузса ары каффарат, ары каза керек болот. Нафил менен каза орозолорунда каффарат жок.

Каффарат үчүн бир кул азат кылынат. Ага күчү жетпесе Рамазан күндөрүнөн жана орозо кармоо харам болгон беш күндөн башка күндөрдө арасын үзбөстөн алтымыш күн орозо кармайт. Мындан кийин бузган орозолорунун санындай бөлөк каза орозосун да кармайт. [Орозо айттын биринчи күнү жана Курман айттын төрт күнү орозо кармоо харам болуп эсептелет]. Буга да күч жетпесе, алтымыш кедейди бир күндө же бир кедейди алтымыш күн эки жолудан тойгузат. Же ар бирине фытра өлчөмүндө мал-мүлк берет.

Бир күн каза орозо үчүн бир күн орозо кармалат.

Бул беш адам орозосун атайын бузса да каффарат кылуулары кажет эмес. Биринчиси - оорулуу, экинчиси - сапардагы адам, үчүнчүсү - эмчекте баласы бар аял баласына зыян тиет деп кармабаган болсо, төртүнчүсү – өтө кары болуу, бешинчиси - ачкалыктан же суuга чаңкагандыктан өлүп калуу корунучу болгон адам.

Булардын бул себептен кутулгандан кийин бир күндүн гана ордуна бир күн казасын өтөөлөрү керек болот. Явму шакта (Рамазан айы аныкталбаган күмөндүү күн) ниет кылуунун бир нече түрү бар. Явму шакта Рамазанга ниет кылуу же башка важиб орозого ниет кылуу, эгер Рамазан айы болсо Рамазан орозосу деп, ал эми Рамазан айы эмес болсо нафил же важиб болбогонуна ниет кылуу карахат менен (макрух менен) жаиз болот. Мутлак орозого ниет кылуу же Шаабанга, б.а., нафил орозого деп ниет кылуу сыяктуу башка түрдүү орозолорго ниет кылуу карахатсыз жаиз.

Кайсыдыр бир адам эгер бүгүн Рамазан айы башталган болсо «ниет кылдым», ал эми Рамазан айы эмес болсо «ниет кылган жокмун» - десе, мындай ниет менен орозо кармоо эч жаиз эмес.

Бир адам адам Рамазан айында фажрга, т.а., таң агарганга чейин орозого ниет кылбаса жана түшкө чейин ичип-жесе Имам Азамдын өкүмү боюнча каффарат кажет болбойт. Ал эми Имамейндин өкүмү боюнча каффарат керек болот. Себеби, ниет кылып орозо кармоосу мүмкүн болуп туруп ичип-жеди. Эгер түштөн кийин ичип-жесе (ооз бирлиги менен каффарат кажет болбойт).

Бир адам эки же үч Рамазандан бир күндөн орозосун бузган болсо ар бири үчүн бөлөк бөлөк каффарат өтөйбү? Же үчөө үчүн бир каффарат өтөйбү? Бул маселеде ар түрдүү өкүм бар. Этият катары ар бири үчү жеке каффарат кылуу керек. Бир адамдын Рамазанда карызы болсо ал адам карыз орозосун кармабаса жана мындан бир жыл өтсө кээ бир аалымдардын өкүмү боюнча бул адам күнөөкөр болот.

Кайсыдыр бир адам каффарат орозосун кармап жаткан кезде Рамазан айы же Курман айт келсе Рамазан айынан жана Курман айттан кийин каффарат орозосун кайра башынан баштап кармоосу зарыл. Мурдагылары саналбайт.

Бир адам сапарга чыгууга ниет кылуудан мурун орозосун бузса, андан соң сапарга ниет кылса жана жолго чыкса анда ал анын казасын да, каффаратын да кармоосу зарыл. Сапар орозону бузууну мубах кылбайт, сапарга чыккан адамдын ошол күндү кармаган орозосун бузбоосу важиб болуп саналат. Түнү же күндүзү «дахва» убагына чейин ниет кылган жолоочунун ошол күнү орозосун бузушу халал болбойт. Эгер бузса, анын казасын гана кармайт. Сапар орозону баштабоону мубах кылат.

Кайсыдыр бир адам Рамазан айында акылы кетип жинжи болсо, ошентип орозо кармай албаса, кийин кайра акыл-эсине келсе кармабаган күндөрдүн казасын кармайт. Эгер Рамазан айынын башынан аягына чейин акыл-эсинен ажыраган абалда болсо анда ошол Рамазанда орозо кармоо милдети мойнунан алынат.

Бир адам орозо кармап жатканын унутуп калып, орозо бузган нерселерди жасаган болсо орозосу бузулбайт. Эгер ошол кезде орозо кармаганын эсине түшүрүп эми баары бир орозом бузулду деп ойлоп ичип-жешти уланта турган болсо анда кийин казасын кармоосу керек болот, каффарат керек болбойт. Эгер унутуп жегенде орозонун бузулбай тургандыгын билсе, бирок, ошондо да ичип-жейт турган болсо анда каза менен кошо каффарат кылуу дагы керек болот.

Орозо кармаган бир адам терин жутса, боёлгон жипти чайнап боёгун жутса, же башка бир адамдын түкүрүгүн же өзүнүн түкүрүгүн сыртка чыккандан кийин жутса, тиштеринин арасындагы тамактарды жутса жана жуткан нерсеси нокоттон чоң болсо, тери астына ийне менен дары сайса орозо бузулат. Жана ушул абалдарда бир гана казасын кармоо кажет болот.

Бир адам кагаз же бир ууч тузду жесе, чийки буудай, же күрүч данын жутса орозосу бузулат. Бирок, казасы гана керек болот. Анткени, бир ууч тузду толугу менен азык иретинде дагы, дары иретинде дагы колдонуу адат эмес. Ал бир ууч топурак сыяктуу. Бирок, желинген туз аз өлчөмдө болсо каффарат дагы кажет болот. Бул **«Ашбах»** китебинде жазылган. Себеби, туз аз өлчөмдө дары катары да, азык катары да колдонулууда.

Күнүмдүк акча табуу максаты менен иш кылып жүргөндө ооруп калаарын билген жумушчу ооруп калганга чейин орозосун бузуусу жаиз эмес. Эгер ал орозосун бузса, анда анын казасы да, каффараты да кажет болот. Каффараттан кутулуу үчүн алгач кагаз жутуу зарыл. Кош бойлуу же эмчекте баласы бар аял кыйналып оозун ачып жиберсе казасы гана керек болот. Эч кандай үзүрү болбосо да Рамазан айында ачык түрдө элдин алдында ичип-жеген адам муртад болот. (Файзиййа).

Бир адам кунжут данын бир гана чайнаса орозосу бузулбайт. Бирок, жуткан болсо чайнаса да, чайнабаса да орозо бузулат. Казасын кармоо керек болот.

Орозонун он беш түрү болот: үчөө фарз, үчөө важиб, бешөө харам, төртөө сүннөт. Фарз болгон орозолор Рамазан, каза жана каффарат болгондор.

Важиб болгон орозолор белгиленген назир, мутлак назир, башталган нафил орозону күн батканга чейин улантуу.

Харам болуп эсептелген орозолор – Рамазан айтынын алгачкы күнү жана курман айттын төрт күнү. Ушул беш күнү орозо кармоо харам болуп саналат.

Сүннөт болгон орозолор – ар айдын «аййами байс» күндөрү, «савм-ы Давуд», Дүйшөмбү жана Бейшемби күндөрү, Ашура күнү, Арапа күнү жана ушул сыяктуу ыйык күндөрү кармалгандар. Арап айларынын 13, 14 жана 15-күндөрү «аййам-ы байз» деп аталат. Жыл бою күнара (бир күн орозо кармап, бир күн кармабай) орозо кармоо «савм-и Давуд» деп аталат.

**Орозо кармоонун он бир пайдасы бар:**

**1.** Тозокко каршы калкан болот.

**2.** Башка ибадаттардын кабыл болушуна себепкер болот.

**3.** Дененин зикири болот.

**4.** Текеберликти сындырат.

**5.** Ужубду сындырат.

**6.** Хушуну көбөйтөт.

**7.** Сообу мизанда болот.

**8.** Аллаху таала ал кулунан ыраазы болот.

**9.** Ыйман менен жанын тапшырса Жаннатка эрте кирүүсүнө себеп болот.

**10.** Жүрөктү нурландырат.

**11.** Акылды нурландырат.

Шабан айынын жыйырма тогузунчу күнү күн баткан кезде батыш тарапка назар салып, жаңы Рамазан айын издөө важиб болуп эсептелет. Адилеттүү, т.а., чоң күнөө кылбаган, ахли сүннөт вал-жамаат мазхабынан бир мусулман жаңы айды күн бүркөө кезде көрсө, акимге, же валиге (б.а., бийлик өкүлдөрүнө) кабар берет. Алар кабыл кылса, ар тарапта Рамазан айы башталган болот. Акими да, валиси да жок жерде кайсыдыр бир мусулман адам жаңы Айды көрсө, ал жерде Рамазан айы башталган болот. Бидатчылардын жана фасыктардын (ачыктан ачык күнөө кылган адамдардын) сөзү кабыл кылынбайт. Ал эми күн ачык кезде жаңы Айды көргөндүгүн бир канча адамдын кабар берүүсү керек. Жаңы Ай көрүнбөсө, Шаабан айы отуз күн катары эсептелип, эртеси күнү Рамазан айы башталган болот. Жылсанак менен, же астрономиялык эсептөөлөр менен Рамазан айы башталбайт. **«Бахр», «Хиндиййа»** жана **«Кадихан»**да минтип айтылат: «Мусулман эмес өлкөдөгү туткун Рамазан айынын башталышын жылсанак (календарь) боюнча бир ай орозо кармаса, Рамазан айынан бир күн мурда же Рамазан айынын экинчи күнү, же Рамазан айынын биринчи күнү

орозо кармаган болот. Биринчи учурда Рамазан айынан бир күн мурда кармап, Рамазан айынын акыркы күнү айттаган болот. Экинчи учурда орозону Рамазан айынын биринчи эмес, экинчи күнү баштап, орозо айт күнү да орозо кармаган болот. Бул эки учурда тең Рамазан айынын жыйырма сегиз күнүндө орозо кармаган болуп, Айттан кийин эки күн каза орозо кармоо зарылчылыгы туулат. Ал эми үчүнчү учурда орозо кармаган отуз күндүн алгачкы жана акыркы күндөрү Рамазан айына туш келип-келбегендиги арсар абалда калган болот. Рамазан айына кирип-кирбегендиги белгисиз болгон күндөрдөгү орозо сахих (туура) болбогондугу үчүн бул учурда да эки күн каза орозо кармоо зарыл». Бул жерден байкалгандай, Рамазан айындагы фарз орозону жаңы айды көрүү менен эмес мурунтан даярдалган жылсанактар менен баштагандар айттан кийин эки күн каза ниети менен орозо кармоолору зарыл. Рамазан айынын башталган күнүн эсептөө жөнүндө **«Сеадет-и Эбедиййе»** китебинде кеңири маалымат берилген.

[Ибни Абидин (рахимахуллаху таала) мындай дейт: «Күн бүркөөдө азан айтылса дагы, күндүн баткандыгы толук анык болмоюнча, ооз ачпоо керек. «Иштибакун-нужум»дан мурда, т.а., жылдыздардын көбү көрүнгөнгө чейин ооз ачуу мустахаб болот. Кайсыдыр бир жерде күндүн баткандыгын көрүп, ооз ача турган адам бийик жерде, мисалы, мунарада турган адам күндүн толук баткандыгын көрмөйүнчө ооз ачпайт. Багымдат намазы жана сарлык да ушундай». Астрономиялык китептерде **«Тамкин»** убагы бийиктикке жараша өзгөрөт. Бардык намаз убакыттары эсептеле турчу кезде бир жердеги эң жогору чекитке карай белгиленген жалгыз бир тамкин колдонулууда. Тамкин убакыты эсепке алынбастан дайындалган календарларда күндүн батуусу бир нече мүнөт мурун жазылган. Андай таблицаларда күндүн батуу убакытында күндүн батпаганы байкалууда. Тамкинсиз календар боюнча ооз ачкандардын орозолору бузулууда.]

## КУРМАНДЫК ЧАЛУУНУН ШАРТЫ ҮЧ

Курмандык чалуунун үч шарты бар:

**1.** Мусулман болуу, акыл кирген жана балакатка толгон болуу.

**2.** Муким болуу (жолоочу болбоо).

**3.** Курмандык нисабы өлчөмүндө бай болуу.

Рукну (негизи) – кой менен эчки, төө менен уй сойуу, бир төө же бир уй жети курмандыктын ордуна өтөт, бир уйду жети адамдын курмандыкка чалуусу жаиз болот. Дагы бир адам «мен да кошулайын» десе сегизөөнүн тең курмадыгы бузулат. Курмандыктын нисабы фытра н исабы менен бирдей.

[Ибни Абидин (рахимахуллаху таала) мындай дейт: «Кайсыдыр бир адамдын үлүшү жети үлүштүн бирөөсүнөн аз болсо эч биринин курмандыгы кабыл болбойт. Жетиден аз адамдын орток болуулары жаиз болот. Сатып аларда орток болуу сахих. Сатып алгандан кийин да орток болуу сахих болсо да сатып алуудан мурда орток болуу жакшыраак. Бир адам бирөөнүн уйуна 7/1-ден 7/6-га чейин орток боло алат. Этти ушундай теңдик менен бөлүп алат. Ортоктордун бири кайтыш болсо мурасчылары кайтыш болгон адам үчүн жана өзүңөр үчүн чалгыла деп айтса сахих болот. Себеби, кайтыш болгон адам үчүн курманыдк чалуу курбат болот. (Курбат – Аллаху тааланын ыраазылыгы үчүн жасалган жакшы амалдар.) Антип айтпаса шериктештерден өлгөн адамдыкы курбат болбойт жана эч бири сахих болбойт. Шериктештердин бири капыр болсо же бир гана эт үчүн орток болгон болсо эч биринин курмандыгы жаиз болбойт. Анткени, шериктештердин биринин курбат (ибадат) үчүн ниет кылуусу шарт. Капырдын ниети өтпөйт. Ал эми тамак үчүн ниет кылуу курбат болуп саналбайт. Ушул сыяктуу шериктештердин бири ушул жылдын курмандыгына, башкалары өткөн жылдын курмандыгына ниет кылса башкалардын ниеттери ката болуп, эттери садага болот. Эттерин кедейлерге садага катары берүүлөрү кажет болот.

Биринин ниети сахих болсо да ал дагы этин жей албайт. Анткени, садага катарында берилүү өкүмү эттин бардыгына бирдей өтөт. Ниет кылынган курбаттын важиб болгон курбат болуусу шарт эмес. Сүннөт жана нафил курбат да болуусу мүмкүн. Ар түрдүү важиптер да болуу мүмкүн. Бала же чоң адам үчүн акыйка болуусу да жаиз. Себеби, акыйка бала ниматы үчүн шүгүрлүк болуп, курбат болуп саналат. Нике тамагы да шүгүр кылуу болуп, сүннөт болгон курбаттан болуп эсептелет. Шериктертердин биринин Курман айт үчүн курмандык чалуу ниетинде болгондору абзел. Акыйка сойуу Ханафи мазхабында сүннөт эмес, мустахаб же мубах. Мустахабдар курбат болуп саналат. Ал эми мубах шүгүр кылуу ниети менен жасалса курбат болот. Көптөгөн адаттар бар, ниет кылганда ибадат болот. Мубахтар да ниет кылганда таат (жакшы амал) болот. Акыйка сойуу тууралуу арапча **«Укуд-уд-дуррийа»** жана **«Дурр-ул-мухтар»** китептеринде кеңири маалымат бар.]

## АЖЫЛЫКТЫН ҮЧ РУКНУ БАР:

**1.** Ихрамга киреерде ажылыкка ниет кылуу.

**2.** Арафатта вакфага туруу.

**3.** Зыярат тавафын кылуу.

Арафатта вакфага туруунун убагы зулхижжа айынын тогузунчу күнү завал убагынан баштап эртеси күнү таңга чейин. [Бир күн мурда же бир күн кийин Арафатта вакфада турган болсо ажылыгы өтпөйт. Ваххабилер хилалды (жаңы айды) көрбөгөн болсо да айтты бир күн мурун баштайт. Аларды ээрчип вакфада убагында турбагандардын ажылыгы сахих болбойт.]

Тавафтын жети түрү бар:

Биринчиси - зыярат тавафы.

Экинчиси - умра тавафы. (Бул экөө парз).

Үчүнчүсү - сүннөт болгон кудум тавафы.

Төртүнчүсү - вада (коштошуу) тавафы.

Бешинчиси - важиб болгон назир тавафы.

Алтынчысы - нафил тавафтар.

Жетинчиси - мустахаб болгон татавву тавафы.

Ажылык кылуу үчүн ихрамга ниет кылуу парз. Ихрам кездемесин колодонуу сүннөт. Тигилген кийимдерден узак болуу важиб.

Ажылыктын парз болуусунун сегиз шарты бар:

**1.** Мусулман болуу.

**2.** Балагатка толгон болуу.

**3.** Акыл кирген болуу.

**4.** Дени соо болуу.

**5.** Кул же туткунда болбоо.

**6.** Мал-мүлктүн негизги муктаждыктарынан көп болуусу.

**7.** Ажылык убагынын келген болуусу. Ажылыктын убакыты – арапа жана айттын төрт күнү. Жол убакыты да эсепке алынат.

**8.** Узак сапарга чыкчу аялдын жанында күйөөсү же никелешүүсү түбөлүк жаиз болбогон махрамынын (жакын тууганынын) болуусу. [Ушул сегиз шартка ээ болгон адамдын өмүрүндө бир жолу ажылыкка баруусу парз болот. Бирден көп бара турган болсо кийинки жылдарда баргандары нафил ажылык болот. «Нафил ибадат» дегенибиз – парз же сүннөт болбой өз каалоосу менен орундалган ибадат деген сөз. Нафил ибадаттын сообу парз ибадаттын сообунун жанында деңиздин жанындагы бир тамчы суу сыяктуу. Ислам аалымдары Меккеден алыс жайгашкан мамлекеттерде өмүр сүргөндөргө кайрадан ажылыкка баруусуна уруксат беришпеген. Абдуллах Дахлави «куддиса сиррух» алтымыш үчүнчү катында мындай дейт: «Ажылык жолунда, көбүнесе ибадаттар толук орундалбайт. Ушул себептен Имам Раббани: «рахметуллахи алейх» 123-чү жана 124-чү каттарында

умрага жана нафил ажылыкка баруудан ыраазы эместигин билдирди.» Бир парздын орундалуусуна, аядардын оронууларына кедерги болгон нафил ажылык харам болот. Мындай нафил ажылыкка баруу сооп эмес күнөө болот. Умрага баруу дагы ушундай.

Зекетти нисабга толгондон бир хижри жыл өткөн соң берүү фарз болот. Зекет берүү парз болгон бул убак ар ким үчүн ар түрдүү. Бул убакыт ажылык убагынан мурун болсо мал-мүлктүн, акчанын бардыгы үчүн зекет берилип, калган акча менен ажылыкка барат. Зекет берүү убакыты ажылыктын убакыты менен туура келсе алгач ажылыкка барат. Ажылыктан кийин колдо калган акчанын зекети берилет.]

## ЭЛҮҮ ТӨРТ ФАРЗ

Балагатка толгон бала жана бир капыр **«Калима-и тавхид»**, т.а., «**Лаа илаха иллаллах, Мухаммадун-Расулуллах»** деп айтканда жана мунун маанисин билип сезген кезде **«Мусулман»** болот. Капырдын күнөөлөрүнүн баары дароо кечирилет. Бирок, булар ар бир мусулман адам сыяктуу мүмкүнчүлүк болгондо эң кыска убакыттын ичинде амантуну жаттоолору, аларга ишенип жана «Ислам динин толук кабыл алдым, т.а., Мухаммед алейхиссалам билдирген буйрук менен тыюулардын бардыгын Аллаху таала билдиргенине ишендим» - деши керек. Андан соң мүмкүндүгү болгон кезде бардык кул мүнөздөрдөн жана кездеше турчу иштерден парз болгондорун, б.а., буйрук кылынган иштерди жана харам болгондорун, б.а., тыюу салынгандарды үйрөнүү парз болот. Буларды үйрөнүүнүн жана канадйдыр бир парзды орундоонун жана кандайдыр бир харамдан сактануунун парз экендигин моюндабаса, б.а., ишенбесе, маанилүү деп санабаса ыйманы кетет, мурдат болот. Башкача айтканда, ошол үйрөнгөн маселелеринен бирөөсүн, мисалы, аялдардын оронуусун жактырбаса, кабылдабаса муртад болот. Муртад динден чыгуусуна себеп болгон нерсеге тообо кылбаганча «ла

илаха иллаллах» деп айтуу менен жана Ислам дининин кээ бир буйруктарын орундоо менен масален, намаз окуу менен, орозо кармоо менен, ажылыкка баруу менен, кайрымдуулук менен жакшылык жасоо менен мусулман болбойт. Бул жакшылыктарынын акыретте эч кандай пайдасын көрбөйт. Кабылдабаганына, б.а., ишенбеген нерсеси үчүн тообо кылып, өкүнүү керек.

Ислам аалымдары ар бир мусулман баласы билүүгө, ишенүүгө жана аткарууга милдеттүү болгон фарздардан элүү төрт парзды белгилешкен. Элүү төрт парз мына булар:

**1.** Аллаху тааланы бир деп билип, Аны эч качан унутпоо.

**2.** Хадалдан жеп-ичүү.

**3.** Даарат алуу.

**4.** Күн сайын убагы кирген кезде беш маал намаз окуу.

**5.** Намаз окуй турчу кезде хайыз жана жунуптуктан тазаруу максатында гусул алуу.

**6.** Адамдын ырыскысына Аллаху тааланын кепил болгондугун хак деп саноо, ишенүү.

**7.** Хадалдан таза кийим кийүү.

**8.** Аллаху таалага тобокел кылып, эмгек кылуу, канаат кылуу.

**9.** Канаат кылуу.

**10.** Берген ниматтары үчүн үчүн Аллаху таалага шүгүр кылуу. Б.а., буларды буйрук кылган жерлеринде колдонуу.

**11.** Аллаху Тааладан келген тагдырга ырааз болуу.

**12.** Кыйынчылыктарга сабыр кылуу. Б.а., каршы чыкпоо.

**13.** Күнөөлөргө тообо кылуу. [Күнүгө истигфар окуу.]

**14.** Ибадаттарды ыклас менен орундоо.

**15.** Адам жана жин шайтандарды душман деп билүү.

**16.** Курани каримди далил катары кабыл алуу. Анын өкүмдөрүнө ыраазы болуу.

**17.** Өлүмдүн хак экендигин билүү жана өлүмгө даярдануу.

**18.** Аллаху тааланын сүйгөндөрүн сүйүп, сүйбөгөндөрүн сүйбөө. [Бул «хубб-и филлах жана бугд-и филлах» деп аталат.]

**19.** Ата-энеге жакшылык кылуу.

**20.** Адамдарды жакшы амалдарга чакыруу жана жаман амалдардан кайтаруу.

**21.** Махрам болгон туугандарын зыярат кылып туруу (ал-ахвалын сурап, барып туруу).

**22.** Аманатка кыянаттык кылбоо.

**23.** Дайыма Аллаху таaладан коркуп, харам иштерден алыс болуу.

**24.** Аллаху таалага жана Расулуна (Пайгамбарына) баш ийүү, б.а,. парздарды орундап, харамдардан сактануу.

**25.** Күнөөлөрдөн оолак болуп, ибадаттар менен алек болуу.

**26.** Амирлерге (башчыларга), мыйзамдарга каршы чыкпоо.

**27.** Ааламга ибрет көз менен кароо.

**28.** Аллаху тааланын сыпаттарын, макулуктарын (жаратканадарын) тафаккур кылуу (ойлоо).

**29.** Тилди харам, уят сөздөрдөн сактоо.

**30.** Жүрөктү масивадан (дүйнөгө болгон сүйүүдөн) таза кармоо.

**31.** Эч кимди шылдыңдабоо, кемсинтпөө.

**32.** Харам нерселерди карабоо.

**33.** Ар дайым сөздө чынчыл болуу.

**34.** Кулакты фухуш (уятсыздык) жана музыкалык аспап сыяктуу харамдарды угуудан коргоо.

**35.** Фарздар менен харамдардын эмнелер экендигин үйрөнүү.

**36.** Тараза жана өлчөө аспаптарын тура колдонуу.

**37.** Аллаху тааланын азабынан ишенимдүү болбой ар дайым коркуу.

**38.** Мусулман кедей-кембагалдарга зекет берүү жана аларга жардам берүү.

**39.** Аллаху тааланын мээриминен үмүттү эч качан үзбөө.

**40.** Напсинин харам болуп эсептелген каалоолорун ээрчибөө.

**41.** Ач адамды Аллаху тааланын ыраазылыгы үчүн тойгузуу.

**42.** Жеткиликтүү өлчөмдө ырыскы [т.а., тамак-аш, кийим-кече жана турак жай] табуу үчүн эмгек кылуу.

**43.** Мал-мүлкүнүн зекетин жана талаага сепкен дан-эгиндеринин ушурун берүү.

**44.** Хайз (этек кири) жана нифас (төрөттөн кийинки кан келген) абалындагы аялы менен кошулбоо.

**45.** Жүрөктү күнөөлөрдөн тазалоо.

**46.** Текебер болуудан сактануу.

**47.** Балагатка толбогон жетимдин мүлкүн коргоо.

**48.** Эркек менен эркек жана аял менен аял арасында жыныстык катнашта болбоо.

**49.** Беш маал намазды өз убагында окуп, казага калтырбоо.

**50.** Зулумдук менен бирөөнүн мал-мүлкүн тартып албоо.

[Ажырашканда аялдын махр акчасын төлөө кул акысына кирет, төлөбөй турган болсо өмүрдөгү жазасы менен акыреттеги азабы өтө оор болот. Эң маанилүү жана азабы эң оор болгон кул акысы – бул тууган-туушкандарга жана кол астында болгондорго амри маруф кылбоо болуп саналат. Аларга диний билимди үйрөтпөө деген сөз. Алардын жана бардык мусулмандардын диндерин үйрөнүүлөрүнө жана ибадаттарын орундоолоруна жабыр тарттырып же аларды алдап кедерги болгон адамдын капыр экендиги, Ислам душманы экендиги түшүнүлөт. Бидатчылардын, мазхабсыздардын сөздөрү менен, жазуулары менен Ахли сүннөт ишенимин өзгөртүүлөрү динди ыйманды бузуулары дагы ушундай.]

**51.** Аллаху таалага шерик кошпоо.

**52.** Зинадан сактануу.

**53.** Шарап жана алкоголдуу ичимдиктерди ичпөө.

**54.** Жалгандан ант кылбоо.

[Шарап, спирт жана алкоголдуу ичимдиктердин бардыгы оор нажис болуп саналат. Суу менен топурак аралаштырылган кезде ушул экөөнүн бири таза болсо пайда болгон баткактын таза экендиги жана бул кавилдин сахих экендиги, фатва да ушундай экендиги **«Бахр»** китебинде жана **«Ибни Абидин»**де жазылган. Бул фатванын заиф болгондугун айткан аалымдар бар болсо да зарылчылык, кыйынчылык туулган кезде заиф кавил менен амал кылууга боло тургандыгы **Ибни Абидин**де жана **«Хадика»** китебинде жазылган. Ушуга байланыштуу, кандайдыр бир муктаждык үчүн даярдалган атыр суу, лак жана спирттүү дарылардын, боектордун спирт менен аралаштырылган заттары таза болсо кошмонун дагы таза боло тургандыгы түшүнүлүүдө. Шаафи мазхабында да ушундай болгондугу **«Ма'фуват»** шархында жазылуу. Аларды тазалоо кыйынчылык туудурса намазга тоскоол болбойт. Кыйынчылык болгондугу үчүн «таза» деп кабыл алынган мындай суюктуктарды зарылчылык болбой туруп ичүүлүүсү жаиз эмес. Алкоголдуу ичимдиктер эч качан таза болбойт. Анткени, бул ичимдиктердеги алкогол башка нерселер менен кандайдыр бир муктаждык, же пайда үчүн эмес лаззат үчүн аралаштырылган. Булар тийген бардык нерсе нажис болот. Зарыл болбостон ичүү ар дайым харам болот.]

## ЧОҢ КҮНӨӨЛӨР

Чоң күнөөлөрдүн түрлөрү өтө көп. Бул жерде алардын жетимиш экиси баяндалган:

**1.** Себепсиз адам өлтүрүү.

**2.** Зина кылуу.

**3.** Ливата кылуу (аналдык катнаш). Бул бардык диндерде харам болуп саналат.

**4.** Шарап жана ар түрдүү алкоголдук ичимдиктерди ичүү.

**5.** Уурулук кылуу.

**6.** Лаззат алуу максатында наркотик колдонуу.

**7.** Бирөөнүн мүлкүн күч менен тартып алуу.

**8.** Жалган күбөкөр болуу.

**9.** Рамазан орозосунда кечиримдүү себепсиз мусулмандардын алдында жеп-ичүү.

**10.** Риба, т.а., пайызга акча алып-берүү.

**11.** Көп ант ичүү.

**12.** Ата-энеге каршы чыгуу, тилин албоо.

**13.** Мусулман жана салих болгон туугандары менен аралашпоо.

**14.** Согуш кезинде согушту таштап душмандан качуу.

**15.** Ыраазылыгы болбостон жетимдин мүлкүн жеш. **[«Сеадет-и Эбедиййе»**

китебинин 1029-бетинде мындай делет: «Жетимдин камкорчусуна анын мүлкүнөн жеш жана колдонуу жаиз. Башкаларга жегизүү жана фытрасын берүү, курмандыгын чалдыруу жаиз эмес»]

**16.** Тараны жана өлчөө куралдарын туура колдонбоо.

**17.** Намазды өз убагынан мурда же кийин окуу.

**18.** Мусулман бир тууганынын көңүлүн оорутуу.

**19.** Расулуллахтын (саллаллаху алейхи ва саллам)

айтпаган сөзүн айтып, бул сөздү Пайгамбарбыз айтты деп жалаа жабуу.

**20.** Пара алуу.

**21.** Чын күбө болуудан качуу.

**22.** Мал-мүлктүн зекетин жана үшүрүн бербөө.

**23.** Күнөө кылып жаткан адамга күчү жетип туруп, тоскоол болбоо.

**24.** Тирүү жаныбарды отко күйгүзүү.

**25.** Курани каримди үйрөнгөедөн кийин окулуусун унутуу.

**26.** Аллаху тааланын мээриминен үмүтүн үзүү.

**27.** Мусулман болобу, капыр болобу адамдарга кыянаттык жасоо.

**28.** Чочко этин жеш харам.

**29.** Расулуллахтын Сахабаларынан (ридвануллахи таала алейхим ажмаин) кайсыдыр бирөөсүн жакшы көрбөө жана алар тууралуу жаман сөз айтуу.

**30.** Курсак тойгондон кийин деле тамактанууну улантуу харам болуп саналат.

**31.** Аялдын күйөөсүнүн төшөгүнөн качуусу.

**32.** Аялдын үйдөн күйөөсүнүн уруксатысыз чыгуусу.

**33.** Адептүү, намыстуу аялды «сойку» - деп атоо.

**34.** Намима, т.а., мусулмандардын ортосунда сөз ташуу.

**35.** Аврат жерлерди башкаларга көрсөтүү. [Эркектин авраты

киндигинен тизесине чейин, ал эми аялдыкы чачы, колу, буту дагы аврат болуп саналат.] Ошондой эле бирөөнүн аврат жерин кароо.

**36.** Өлгөн малдын этин (тарпты) жеш жана бирөөгө жерирүү. Динибиздин өкүмүнө ылайык болбой өлтүрүлгөн малдар дагы тарп болот.

**37.** Аманатка кыянат кылуу.

**38.** Мусулманды ушактоо.

**39.** Көрө албастык кылуу.

**40.** Аллаху таалага шерик, орток кошуу.

**41.** Калп айтуу.

**42.** Текебердик, өзүн башкалардан жогору сезүү.

**43.** Өлүм алдында жаткан адамдын мураскорунан мал-мүлкүн кызгануу.

**44.** Өтө сараң болуу.

**45.** Дүнүйөнү [харам нерселерди] сүйүү.

**46.** Аллаху тааланын азабынан коркпоо.

**47.** Харам нерсени «харам» деп ишенбөө.

**48.** Халал нерсени «халал» деп ишенбөө.

**49.** Төлгөчүлөрдүн айткандарына, кайыптан кабар бергендигине ишенүү.

**50.** Динден чыгуу, муртад болуу.

**51.** Эч кандай үзүр себепсиз бирөөнүн аялын, кызын кароо.

**52.** Аялдардын эркек кийимин кийүүлөрү.

**53.** Эркектердин аял кийимин кийүүлөрү.

**54.** Каабада күнөө кылуу.

**55.** Убагынан мурда азан айтуу жана намаз окуу.

**56.** Мамлекеттик жетекчилердин буйруктарына, мыйзамдарга душман болуу, каршы чыгуу.

**57.** Аялынын аврат жерлерин энесинин аврат жерлерине окшотуу.

**58.** Аялынын энесин сөгүү.

**59.** Бири-бирине каршы курал багыттап, мээлөө.

**60.** Иттин калдыгын жеп-ичүү.

**61.** Жасаган жакшылыгын милдет кылуу.

**62.** Эркектердин жибек кийим кийүүсү.

**63.** Сабатсыздыкта көгөрүп, наадандыктан кайтпоо.

[Ахли сүннөт ишенимин, парздарды, харамдарды жана кажет болгон бардык илимдерди үйрөнбөө.]

**64.** Аллаху таааладан жана Ислам дини билдирген ысымдардан башка нерселерди айтып ант кылуу.

**65.** Илимден качуу.

**66.** Жахилдиктин (сабатсыздыктын, дин илимдерин үйрөнбөөнүн) кайгы, балээ болгондугун түшүнбөө.

**67.** Кичине күнөөнү кайра-кайра жасай берүү.

**68.** Зарылдыксыз каткырып көп күлүү.

**69.** Бир намаз убагын өткөрүп жибере турганчалык убакыт жунуб абалында жүрө берүү.

**70.** Хайз жана нифас абалында аялы менен кошулуу.

**71.** Обон салуу, адепсиз ырларды ырдоо. Музыкалык аспаптарды колдонуу.

Индустандын улуу аалымдарынан мырза Мазхары Жан-ы Жанан (рахимахуллаху таала) **«Калимат-ы таййибат»** аттуу китебинде парсы тилинде мындай дейт: «Кандай гана аспап болбосун, аны колдонуу жана угуу бир оздон харам болуп саналат. Бирок, сурнай тартуу үчүн макрух жана тойлордо добул аспапбын чалуу үчүн мубах делинди. [Курани каримди жана азанды «таганни» менен (т.а., обондотуп) окуган кезде манни өзгөрсө же арип кайталанса харам болот. **«Ал-фыкху алал-мазахиб»** китебинде мындай делинген: «Таганни менен азан айтуу - харам. Муну тыңдоо дагы жаиз эмес». Мавзун сөздү мавзун үн менен окуу жана тыңдоо **«таганни»** жана **«сима»** деп аталат.

Таганни – бул, кооз үн менен окуу дешен сөз. Куранни каримди, азанды, мавлюдду, илахилерди таганни менен окуу эки түрдүү болот:

**1.** Сүннөт болгон, сооп болгон таганни. Тажвид илимине ылайык окуу деген сөз. Мындай таганни көңүлгө, рухтарга кубат берет.

**2.** Мамну, т.а., тыюу салынган, харам болгон таганни. Музыкалык ноталарга салып окуу. Мындай таганни кылуу

ариптерди, сөздөрдү бузат, маанисин өзгөртөт. Мындай окугандардын таганнилери нафси аммарага жагат, жагымдуу келет. Напистерине берилген адамдарды ыйлатат, бирок, андайлар айтылгандардын маанилеринен кабарлары да болбойт. Жүрөктөрү, рухтары гафилдиктен (уйкудан), оорудан кутула албайт.

**«Таргибус-салат»** китебинин 162-бетинде жана **«Барика»** китебинин 2-том, 1342-бетинде, ошондой эле **«Хадика»** китебинин 2-том, 589-бетинде мындай делет: «Оюн-зоок, көңүл көтөрүү үчүн коңгуроо тагылган жаныбарга минбөө керек. Макрух болуп санаалт. Анткени, коңгуроо – шайтандын аспабы. Коңгуроо болгон кербенге рахмет периштелери келбейт». Башка бир пайдасы үчүн минүү жаиз болот.

Динге жана адепке ылайык болбогон ырларды окууга, ал эми ылайык болгондорду музыка менен, ичкилик, аял-эркек аралаш күнөө кылынган жерлерде окууга же башка жерлерде окулгандарды ушундай жерлерде радиодон, магнитофондон тыңдоого жана аялдардын, балдардын окуусуна сөз бирлиги менен харам делген.]

Туура арларды туура жерлерде окуу жаиз болот. Көңүлдү жумшарткан кезде Аллаху тааланын мээримине да себеп болот. Кээ бир аалымдар мубах болгон симаны дагы жактырышпаган. Алар табиятарына туура келбегендиктен, ырахаттана албагандыктан симаны каалабаган болсо да мубах болгон симаны жактыргандарга каршы болушпаган. Курани каримди, мавлудду, илахилерди, салаваттарды фыкс (күнөө) кылынган мажилистерде урмат менен окуу харам болот. Оюн-зоок, ырахаттануу үчүн окуу куфур болот. **«Дурр-ул меариф»** китебинин алтынчы китебинде мындай делинген: «Музыкалык аспап жана аял жана баланын добушу харам болуп саналат. Мындай болбогон үндөр менен пайдалуу ырларды окуу сима болот, мубах болуп саналат.»

**72.** Өзүн-өзү өлтүрүү. Бул бирөөнү өлтүргөндөн да чоң күнөө. Өзүн-өзү өлтүргөн адам кабырда Тозок азабын тартат. Дароо өлбөй тообо кыла турган болсо бардык күнөөлөрү

кечирилет. Кабыр азабын тартпайт. [Окубай калган намаздары үчүн кылган тообосунун сахих болушу үчүн алардын казаларын окуу керек. Казасын өтөй баштаган адам көз жумганга чейин казага калган намаздарын окууга ниет кылган болот. Бул ниетинин кайрымы катары анын казага калган бардык намаздары кечирилет. Ошондой эле ыйманга келген капыр жана бидатчы туура эмес ишенимине өкүнүп, тооба кылган кезде ошол туура эмес ишенимдерин жана туура эмес иштерин жасабоого ниет кылды деген сөз. Мына ушундай ниети үчүн алардын бардыгы кечирилет].

## АВРАТ ЖЕРЛЕР ЖАНА АЯЛДАРДЫН ОРОНУУЛАРЫ

**«Аши'ат-ул-лама›ат»** китебинде нике маселесинин башында мындай делет:

**1.** Абу Хурайра (радыйаллаху анх) кабар берет: «Күндөрдүн биринде Расулуллахтын (саллаллаху алейхи васаллам) алдына бир адам келип: «Ансардан (Мединалык мусулмандардан) бир кыз менен үйлөнгүм келет», – деди. Расулуллах (саллаллаху алейхи васаллам): **«Кызды** [бир жолу] **көр! Анткени, Ансар уруусунун көздөрүндө бир нерсе бар»**, – деди». Бул хадиси шариф **«Муслим»** китебинде жазылган. Баш кошо турган кызды бир жолу көрүү сүннөт болуп эсептелет.

**2.** Абдуллах ибн Мас'уд (радыйаллаху анху) кабар берет. Расулуллах (саллаллаху алейхи васаллам) айтты: **«Аялдар кездешкен башка аяодардын сулуулугун, жакшылыктарын күйөөлөрүнө айтышпасын. Күйөөлөрү ал аялдарды көргөндөй болот»**. Бул хадиси шариф «Бухари» менен «Муслим» китебинде жазылган.

**3.** Абу Саид-и Худри (радыйаллаху анх) кабер берет. Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» мындай деген: **«Эркек эркектин жана аял аялдын аврат жерлерин карабасын!»**. Бул хадистен да маалым болгондой эркектер үчүн аялдарды, аялдар үчүн эркектердин аврат жерлерин кароо харам болгондой эле, эркек үчүн эркектин аврат жерин,

аял үчүн аялдын аврат жерлерин кароо да харам. Эркектин эркек жана аял үчүн аврат жери тизе менен киндик арасы. Аялдын аял үчүн аврат жери да ушундай. Ал эми аялдын бөтөн эркек үчүн колу менен жүзүнөн башка бүт денеси аврат болуп саналат. Ошондуктан, аялдарга аврат деп айтылат. Мусулман болобу, капыр болобу чоочун аялдардын бетине кумарлануу менен кароо, аврат жерлерин болсо кумарланбастан да кароо харам болуп эсептелет.

**4.** Жабир бин Абдуллах (радыйаллаху анх) кабар берген. Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» мындай деген: **«Чоочун аялдын үйүндө конбогула!»**

**5.** Акаба бин Амир (радыйаллаху анху) кабар берген, Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» мындай деген: **«Чоочун аял менен бир бөлмөдө жалгыз калбагыла! Аял күйөөсүнүн бир тууганы же анын уулу менен жалгыз калса өлүмгө чейин жетеленет»**. Б.а., фитнага себепкер болот. Мындан өтө катуу сактануу кажет. Бул хадиси шариф «Бухари» менен «Муслим»де жазылган.

**6.** Абдуллах ибн Масуд (радыйаллаху анху) кабар берген, Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» мындай деди: **«Аялдын денеси - аврат»**. Башкача айтканда, бүт денесин жаап жүрүүсү зарыл. **«Аял көчөгө чыкканда шайтан аны кечке карап турат»**. (Б.а., эркектерди азгыруу, аларды күнөөгө түшүрүү үчүн аны тузак кылат.)

**7.** Бурайда (радыйаллаху анх) кабар берген, Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» Хазрети Алиге мындай деди: **«Эй, Али! Бир аялды көрсөң андан жүзүңдү бур! Аны кайра караба! Капыстан көрүп калуу күнөө болбосо да аны кайра кароо күнөө болот»**. Абу Давуд жана Дарими билдиришкен.

**8.** Али (радыйаллаху анху) кабар берген, Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» мындай буюрду: **«Эй, Али! Сандарыңды ачпа! Өлүү жана тирүү эч кимдин сандарын караба!»**. Бул хадиси шарифти Абу Давуд менен Ибн Мажа кабар беришкен. Демек, өлүүнүн аврат жерин

кароо тирүүнүн аврат жерин кароо сыяктуу болот. [Андыктан спортчулардын жана деңизде сүзгөндөрдүн аврат жерлерин кароодон сактануу кажет.]

**9.** Абдуллах ибн Омар (радыйаллаху анх) кабар берди, Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» мындай деген: **«Аврат жерлериңерди ачпагыла! [т.а., жалгыз калганда да ачпагыла!] Анткени, жаныңардан эч качан чыкпагандар да бар. Алардан уялгыла жана аларды урматтагыла!»** Булар Хафаза (коргоочу) деп аталган периштелер. Алар адамды жиндердин зыянынан коргойт жана адамдан бир гана ажатканада жана жыныстык катнашта ажырайт.

**10.** Умму Салама (радыйаллаху анха) мындай дейт: «Маймуна (радыйаллаху анха) экөөбүз бирге Расулуллахтын «саллаллаху алейхи васаллам» жанында элек. Ибн Умми Мактум (радыйаллаху анх) уруксат сурап ичкери кирди. Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» аны көрүп, бизге: **«Парданын артына өткүлө!»** - деди. «Ал сокур эмеспи? Бизди көрбөйт да», – дедим. **«Силер да сокурсуңарбы? Аны көргөн жоксуңарбы?»** – деди». Б.а., ал сокур болгон менен силер сокур эмессиңер го деген деди. Бул хадиси шарифти Имам Ахмад, Тирмизи жана Абу Давуд (рахимахумуллаху таала) билдиришкен. Бул хадиси шариф боюнча эркектин чоочун аялды кароосу харам болгондой эле, аялдын да чоочун эркекти кароосу жаиз эмес. Мазхаб имамдарыбыз (рахимахумуллаху таала) ушул жана башка хадиси шарифтерди да эске алуу менен: «Аял кишинин чоочун эркектердин башын, чачын карабоосу кыйын. Аткарууга оор болгон буйруктар **«Азимат»** болуп эсептелет. Эркектин аял киши үчүн аврат жери киндигинен тизесине чейинки аралыгы. Бул жерлерди карабоо оңой. Оңой болгон буйруктар **«Рухсат»** деп аталат», - дешкен.

[Көрүнүп тургандай, Азваж-и тахират (Пайгамбарыбыздын ыйык жубайлары) «радыйаллаху таала анхунна» жана Асхаб-и кирам «радыйаллаху анхум» азимат менен амал кылып, рухсаттардан да сактанышар эле. Ислам динин ичинен

бузуугааракет кылган Британдыктардын жана зындыктардын: «Пайгамбардын заманында аялдар оронушчу эмес. Азыр бул көрүп жүргөн аялдардын тулуп сыяктуу оронуулары ал кезде жок эле. Хазрети Айша башы ачык бойдон жүрчү. Бүгүнкү күндөгү оронууну кийинки өзүн аалым сыяктуу көрсөткөндөр жана фыкыхчылар ойлоп табышкан» деген сыяктуу сөздөрү ачык-айкын жалган жалаа болуп саналат. Ырас, Исламдын алгачкы жылдары оронуу буйрук кылынган эмес эле. Бирок, хижраттын үчүнчү жана бешинчи жылдарында аялдардын оронуулары керек экендиги буйрук кылынды. Бабан-заада Ахмад На'им Бек хижаб аяттарынын үч жолуда түшкөндүгүн **«Тажрид-и сарих котормосу»** китебинин 118-бетинде жазган.]

**11.** Таби'индин улууларынан Бехз бин Хаким атасынан жана чоң атасынан кабар берет, Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» мыйндай деген: **«Аврат жерлериңди жап! Аялың менен күңүңөн башкасына көрсөтпө! Жалгыз калган кезде да Аллаху тааладан уялгыла!»** Бул хадиси шарифти Тирмизи, Абу Давуд жана Ибн Мажа «рахимахумуллаху таала» билдиришкен. Күң **«Мулк-и ямин»** деп аталат. Оң колдун мүлкү деген маанини түшүндүрөт. Анткени, сатып аларда оң кол менен каралат жана оң кол менен акчасы берилет.

**12.** Омар ал-Фарук (радыйаллаху анху) кабар берди, Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» мындай деген: **«Бир эркек менен бир чоочун аял бир жерде жалгыз калса үчүнчүсү шайтан болот.»** Бул хадиси шарифти Тирмизи билдирген. [Бир же андан көп чоочун аял менен халват кылуу (б.а, жабык бир жерде жалгыз калуу) харам болуп саналат. Ибни Абидин имамдыкты түшүндүрүп жатканда башка бир эркек да бар болсо же үйлөнүүсү харам болгон махрам аял дагы бар болсо халват болбойт дейт.

**13.** Жабир бин Абдуллах «радыйаллаху анх» кабар берди. Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» мындай буюрган: **«Күйөөсү алыс жакта** (сапарда) **болгон аялдардын**

**жанына барбагыла! Анткени, шайтан кан сыяктуу тамырларыңарда жүрөт»**, - деди. «Сиздики да жүрөбү?» – деп суралганда: **«Менде да жүрөт, бирок, Аллаху таала мага ага каршы жардам кылды, аны мусулман кылды, мага баш ийди»**, - деди. Бул хадиси шарифти Тирмизи «рахимахуллаху таала» билдирди.

**14.** Умму Салама «радыйаллаху анха» мындай деген: «Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» жанымда эле. Бир тууганым Абдуллах бин Абу Умаййанын кулу да бөлмөдө болчу. Ал кул кыз кылыктуу эле. Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» ал кызтекени көргөндө жана дубасын укканда: **«Мындайларды үйүңөргө киргизбегиле!»** – деди». Бул хадиси шариф **«Бухари»** жана **«Муслим»**де жазылган. Кызтеке деп мүнөзүн, иш-аракеттерин, сөздөрүн жана кебете-кешпирин аялдарга окшотко эркектерди айтышат. Мындай кылгандар лаанатталган. Булар жөнүндө хадиси шарифте: **«Өздөрүн аялдарга окшоткон эркектерге жана эркектерге окшоткон аялдарга Аллах лаанат кылсын!»** - деп айтылган. Эч кандай зарылчылык жок туруп эркектер сыяктуу кийинген, алар сыяктуу кырынган, эркектерге тиешелүү иштерди жасаган аялдар жана аялдар сыяктуу чачтарын кое берген, жасанган эркектер ушул хадисиши шарифке катышы бар.

**15.** Мисвар бин Махрама «радыйаллаху анх» хижраттын экинчи жылы дүнүйөгө келди. Ал Абдуррахман бин Авфтын жээни болот. «радыйаллаху анхума» Ал мындай деген: «Чоң таш көтөрүп бараткан элем. Жолдо кийимим төмөн түштү. Жогору көтөрө алган жокмун. Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» мени ушул абалымда көрдү да: **«Кийиминди өйдө көтөр! Кийимсиз көчөгө чыкпагыла!»** – деди». Бул хадиси шарифти «Муслим» билдирген. Бул хадиси шариф көчөдө, пляждарда, спорт аянтчаларында эркектердин жана кыздардын ачык жүрүүлөрүнө тыюу салуууда.

**16.** Абу Умама «радыйаллаху анха» мындай деп кабар берген: Расулуллах «саллаллаху алейхи ва саллам» мындай

деген: **«Бир кыздын сулуулугун көргөн адам андан көзүн дароо алса Аллаху таала ага жаңы бир ибадаттын сообун берет, бул ибадаттын лаззатын дароо сезет.»** Бул хадиси шарифти Имам Ахмад бин Ханбал «рахима-хуллаху таала» билдирген.

**17.** Хасан Басри «рахметуллахи алейх» мурсал кылып кабар берди, Расулуллах «саллаллаху алейхи ва саллам» мындай деген: **«Аврат жерлерин ачкан жана бирөөнүн аврат жерин караган адамга Аллах лаанат кылсын!»** Бул хадиси шариф Имам Байхакинин (рахметуллахи алейх) **«Шуабул-иман»** китебинде жазылган.

**18.** Абдуллах ибн Омар «радыйаллаху анхума» кабар кылат. Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» мындай деген: **«Өзүн бир коомго окшоткон адам ошолордон болот!»** Бул хадиси шарифти Имам Ахмад жана Абу Давуд «рахимахумаллаху таала» билдиришкен. Демек, кулк-мүнөзүн, жүргөн-турганын жана кийимин ислам душмандарына окшоткон адам ошолордон болот. [Модага жараша кийинген, капырлардын жаман адаттарын ээрчигендер, харам нерселерди жакшы өнөр деп атагандар жана харам иш кылып жаткандарга өнөрпоз, прогресчил деп жаткандар ушул хадиси шарифтен ибрет алуулары керек].

**19.** Амр Шуайб атасынан жана чоң атасынан кабар берди. Расулуллах “саллаллаху алейхи васаллам» мындай деген: **«Аллаху таала кулуна берген ниматтардын көрүнгөнүн жакшы көрөт»**. Бул хадиси шарифти Тирмизи «рахимахуллаху таала» билдирди. Көрүнүп тургандай Аллаху таала кийимдин жаңы, жарашыктуу жана таза болуусун жактырат. Буларды ниматты көрсөтүү максатында жасаган адамды жакшы көрөт. Текебердик менен жасаган адамды жакшы көрбөйт. Аллаху тааланын берген ниматтарын жашыруу жаиз эмес. Илим нимааты дагы ушундай.

**20.** Жабир бин Абдуллах «радыйаллаху анху» мындай дейт: «Расулуллах «саллаллаху алейхи васаллам» биздикине келди. Үйдө чачы-башы уйпаланган бирөө бар эле. Аны көрүп:

**«Бул чачын түздөп алгыдай эч нерсе таба албадыбы?»** – деди. Кийими кир адамды көрүп: **«Кийимин жууп ала тургандай эч нерсеси жокпу?»** – деди.»

**21.** Табииндерден болгон Абулахвас атасынан кабар берди. Расулуллахтын «саллаллаху алейхи васаллам» жанына бардым. Кийимим эскирип калган эле. Ал: **«Мал-мүлкүң жокпу?»** – деп сурады. Мен: «Бар» – дедим. **«Мал мүлкүңдүн кайсы түрү бар?»** – деп сурады. Мен: «Бардык түрү бар» – дедим. **«Аллаху таала мал-мүлк берген болсо ниматтарынын натыйжасын үстүңдө көрүүсү керек!»** – деди». Бул хадиси шарифти Имам Ахмад жана Насаи «рахимахумуллаху таала» билдиришкен. **«Ашиат-ул-лемеат»** китебинин үчүнчү томунан котормо ушул жерде толукталды.

**22.** Юсуф Кардавинин **«Ал-Халал-у вал-Харам-у фил-Ислам»** аттуу китебинде мындай делинген: Ислам дини мусулман аялдын асты көрүнгөндөй даражада жука ким менен оронуусун харам кылган. «Муслим» жана «Муватта» китептериндеги хадиси шарифте: **«Кийинген жылаңачтар жана баштары төөнүн өркөчү сыяктуу көтөрүлгөн аялдар Жаннатка кирбейт, жада калса, жытын да сезбейт. Ырасында, Жаннаттын жыты алыстан сезилет»**, - дейт. Бул хадиси шариф аялдардын жука, денеге жабышкан тар кийим, байпак, баш оромол менен оронууга жана чачтарын төбөсүнө түйүп алууларына тыюу салууда. Мына ушундай абалда кийинүү жылаңач жүрүү сыяктуу. Андыктан мусулман айымдар жука, тар кийим кийүүдөн алыс болуп, чачтарын же жасалма чач (парик) тагып, буларды төөнүн өркөчүнө окшотуп төбөсүнө түйүп албоолору кажет. Себеби, булардын Тозокко алып баруучу күнөө экендигин билүүлөрү зарыл.

[Кардавинин мазхабсыз адам болгондугу жогоруда айтылган эле. Ислам дини аялдардын оронууларынын фарз болгондугун жана оронуунун белгилерин билдирген. Бул белгилерге кирген кең оромол, кең жана узун көйнөк, плащ менен оронуу арасында айырмачылык бар экендиги эч

билдирилбеди. Оронуунун парз экендиги, ал эми оронуу кийинүү түрлөрүнүн **«сүннет-и заваид»** экендиги фыкых китептеринде жазылган. Сүннет-и заваид ибадат болбогон, адат болгон сүннөт деген сөз. Ошондуктан, мусулманча кийимдер арасынан адатка айланган кийим түрүн колдонуу керек. Ибадат болбогон нерселерде адатка баш ийбөө макрух болот. Фитнага себеп боло турган болсо харам болот. **«Хиндиййа»**да мындайча билдирилген: «Калың жана кең кездеме менен оронгон аялды кароо жаиз. Ал эми жука, тар кийинген аялды кароо жаиз эмес. Оронгон аялдын бетин шахват менен (кумарлануу менен) кароо харам. Шахватсыз, кажетсиз кароо макрух болот. Мусулман эмес аялдарды кароо да ушундай. Алардын чачтарын гана кароо жаиз болот делинди.»

Калың, кенен, томукка чейин узун жана жеңдерин, билектерин жаба турчу койу түстүү плащ сыяктуу кийим менен оронуу эки бөлөк кийим түрүнөн жакшыраак. **«Халаби-йи Кабир»**де мындай делет: «Эркин аялдардын кулактарына чейин түшүп турган чачтары бир ооздон аварт болуп саналат. Кулактан төмөн жайылган узун бөлүгү да көпчүлүк аадымдардын өкүмү боюнча ушундай. Салбыраган бөлүгү намазда аврат болбойт. Бирок, чоочун адамдын буга кароосу да жаиз эмес. Чачтарынын баарын калың жоолук менен жабуу керек. Бул жоолуктун алдыңкы бөлүгү маңдайга жабыштырылып каштарга чейин түшүрүлүүсү керек. Эки чети эки каштын четинен жаакка түшүрүп, жаак үстүндө ийне менен түймөлөп, көөдөнгө түшүрүп койулуусу керек. Ортосун арткы бөлүгү менен арканы жабуу керек. Фитна чыгуу ыктымалы чыкканда беттерди да жабуу керек. Койу түстүү калың байпак дагы кийүү керек. Намазда аялыдын чачынын төрттөн бири бир рукун чамасында ачык кала турган болсо намазы сахих болбойт. Андан азыраагы ачык болсо макрух болот. Бул маселеде аялдын кары же жаш болуусун эч бир китеп ажыраткан эмес. Кары аялдын саламына жооп берүү, аны менен кол алышуу, аны менен халват кылуу (жабык жерде жалгыз калуу) жаиз болот делген болсо да кары аялдын

чачын ачуу, анын чачына кароо жаиз боло дегендер болбогон. Мусулман болбогон аялдын чачын кароо жаиз болот дегендер болду. Бирок, карыган мусулман аялдын чачын кароо жаиз болот деген аалымдар эч жок. Карыган аялдын мечитке жана кабыр зыяратына баруусу жаиз дегендер дагы чачы-башы жабык болуу шартын билдиришкен.

«Ахзаб сүрөсүнүн 59-аятында: «Мусулман аялдар **жилбаб** менен оронушсун», - делген эле. Азыркы кээ бир адамдар сыяктуу «Бул аят эки бөлүктөн турган чаршаф деп аталган кийимди кийүүнү буюруп жатат» деп айтуу туура эмес. Бул аят чаршаф кийүүнү буйрук кылганда Расулуллахтын «саллаллаху алейхи ва саллам» жана сахабалардын «радыйаллаху таала анхум ажмаин» жубайлары ошондой кара чаршаф кийишмек. Алардын эч биринин андай кийим кийгендиги тууралуу эч бир китеп билдирген эмес. Түрк тилиндеги **«Тибйан»** тафсири муну «Баштарын жапсын» деп тафсир кылууда. Ал эми **«Жалалайн»** тафсиринде «Аялдардын беттерине түшүргөн баш оромолу» делинди. Сави муну түшүндүргөндө «Жоолук жана көйнөк үстүнө жабылган кездеме» деди. **«Рухул-Байан»** жана **«Абус-Сууд»** тафсирлеринде: «Жилбаб – чачтын жайылып кетпөөсү үчүн башка оролгон жана «химар» деп аталган жука баш кийимдин үстүнөн жабылган, өтө кең жана көкүрөккө чейин түшүп, көйнөктүн жакасын жапкан жоолук деген сөз. Бул аятта аялдардын баштарын жана бүткүл денесин жабуулары буйрук кылынган делинет. **«Заважир»** жана **«Ал-Фикх-у алал-мазахибил-арба-а»** китептеринде эркектердин да жилбаб кийгендигин айгинелеп турган хадиси шариф жазылган жана эркектер кийген жилбаб антари деп аталган узун көйнөк экендигин билдирген. Кең плащ менен, калың жоолук же эки бөлүктөн турган чаршаф ушул аяти каримадагы хижаб буйругун экөө тең билдей орундоодо. Алдар жашаган жеринин адатына ылайык оронуп, фитнага себеп болбоо керек. Хижаб аятынын бир бөлүгү Зейнептин «радыйаллаху анха» нике күнүндө түшкөндүгү **«Бухари»** китебинде 6-том 26-бетинде жазылган. Бул нике хижрий үчүнчү жылы кыйылган.]

Мусулман экенин айткан адамдын жасамакчы болгон ар бир ишинин Ислам динине ылайык болгонун же болбогонун билүү керек. Билбей турган болсо Ахли сүннөт аалымынан сурап же бул аалымдардын китептеринен окуп үйрөнүү керек. Иши Ислам динине ылайык болбосо күнөө же куфурдан кутула албайт. Күнүгө чыныгы тообо кылуу керек болот. Тообо кылынган күнөө менен куфур милдеттүү түрдө кечирилет. Тообо кылбаса дүйнөдө жана Тозокто азабын тартат. Бул жазалар китебибиздин ар түрдүү жерлеринде жазылган.

Эркектердин жана аялдардын намазда жана бардык жерде жабуулары керек болгон жерлери **аврат жери** деп аталат. **«Аврат жерин ачуу жана бирөөнүн аврат жерин кароо харам болуп эсептелет»**. Эркектердин намазда буттарын жабуулары сүннөт экендиги пересмотр ,,,–бетте жазылган. «Ислам désinde аврат жер деген нерсе жок» деген адам капыр болот. Авратты жабууну динибиз буйрук кылууда. Аврат жери ачык эркек же аялдар бар болгон жер жана музыкалык аспап, кумар, алкоголдук ичкилик менен аял үнү чыгып турган жер **«күнөө мажлиси»** деп аталат. Мындай жерлерге баруу харам болуп эсептелет. Жүрөктүн таза болуусу тийиш. Жүрөктүн таза болушу жакшы мүнөздүү болуу деген сөз. Жүрөк Ислам динине моюн сунуу аркылуу тазарат. Ислам динине моюн сунбаган адамдын жүрөгү таза боло албайт. Ижма менен, б.а., төрт мазхабда тең аврат болгон жерди ачууга жана башкалардын ошондой аврат жерлерин кароону халал деген, маани бербеген, б.а., азабынан коркпогон адам капыр болот. Аялдардын аврат жерлерин ачуулары жана эркектердин жанында ыр ырдоолору, мавлуд окуулары ушундай. Эркектердин сандары менен киндик жагы бир гана Ханбали мазхабында аврат эмес.

«Мен мусулманмын» деген адам ыйман менен Исламдын шарттарын, төрт мазхабдын ижма менен билдирген фарздар менен харамдарды үйрөнүү жана буларга маани берүү керек. Билбейм деп айтуу кечиримдүү болбойт. Б.а., билип туруп ишенбеген сыяктуу болот. **«Аялдардын бети менен**

**колдорунан башка жерлери төрт мазхабда тең аврат болуп саналат»**. Ижма менен билдирилбеген, б.а., башка үч мазхабдын бири боюнча аврат болбогон бир жерин маани бербей ачкан адам капыр болбосо да өз мазхабы боюнча чоң күнөө болот. Эркектердин тизе менен киндигинин арасын, б.а., сандарын ачуулары ушундай. Билбегенин үйрөнүү парз. Үйрөнгөндөн кийин дароо тообо кылуу жана жамынуу керек.

## МОМУН-МУСУЛМАНДЫН СЫПАТТАРЫ

Момундун момунда жети акысы бар:

**1.** Чакырганда конокко баруу.

**2.** Ооруганда ахывалын сурап баруу.

**3.** Жаназасына баруу.

**4.** Насыят айтуу.

**5.** Салам берүү.

**6.** Заалым бирөөнөн куткаруу.

**7.** Чүчкүргөн кезде **«Алхамду лиллах»** десе **«Йархамукаллах»** деп айтуу.

Момундун кайырлуу алты касиети болгон адам:

Ал ибадат кылат. Илим үйрөнөт. Жамандык кылбайт. Харам иштерден сактанат. Эч кимдин мүлкүнө көз тикпейт. Өлүмдү эч унутпайт.

**Эскертүү:** Хадиси шарифте мындай делинген: **«Ар ким өзүнө жакшылык кылган адамды жакшы көрөт. Бул жакшы көрүү адамдын жаратылышында бар»**. Напсине берилген адам напсинин каалоосуна жетүүгө көмөктөшкөндөрдү жакшы көрөт. Ал эми акыл менен илим ээси маданияттуу адам болуусуна көмөктөшкөндөрдү жакшы көрөт. Кыскасы, жакшы адамдар жакшыларды жакшы көрөт. Жаман адамдар жамандарды жакшы көрөт. Бир адамдын кимди жакшы көрө тургандыгына, досторуна карап анын кандай адам экендиги түшүнүлөт. Бидатчылардан башка бардык адамдарга, доско, душманга, мусулманга жана

капырга жылуу сөздүү жана жарык жүздүү болуу керек. Адамдарга кылына турган эң пайдалуу жакшылык, эң кымбат белек – бул жылуу сөз менен күлүмсүрөгөн жүздүү болуу. Уйга сыйынган капырларды көргөндө уйунун оозуна чөп салып, душман болууларына тоскоол болуу зарыл. Эч ким менен  талашып-тартышпоо керек, бул достукту азайтып, душмандыкты көбөйтөт. Эч кимге ачууланбоо керек. Ачуулануу нерв жана жүрөк ооруларына чалдыктырат. Хадиси шарифте ачууланба деп буюрулган.

Бир адам төрт нерсени жашырса адамзаттын кайырлуусу болот:

**1**-Кедейлигин,

**2**-Садакасын,

**3**-Кыйынчылыктарын,

**4**-Балээлерин.

Жаннат төрт адамга ылайык.

**1**-Тили зикир кылуучу болгон,

**2**-Карыган,

**3**-Тамак берүүчү болгон,

**4**-Рамазан айында орозо кармаган адамдар.

Ар бир адам төмөндө жазылган жети нерсени тилинен таштабаса:

Ар ишинде Бисмиллах айтуу.

Ар иши бүткөндө **«алхамдулиллах»** десе.

Баланча жерге баламын дегенде **«иншаллах»** десе.

Жаман кабар укканда **«инна лиллах ва инна илайхи ражиун»** десе.

Ката бир нерсе айтып койсо тообо менен истигфар кылуу.

**«Ла илаха иллаллаху вахдаху ла шарика лах лахул мулку ва лахул хамду ва хува ала кулли шайин кадир»** калимаи таййибасын дайым айтып жүрүү.

**«Ашхаду ан ла илаха иллаллах ва ашхаду анна Мухаммеден абдуху ва расулух»** калимаи шарифин көп айтуу.

Мына бул экөөнү дагы күндүз жана түнү көп окуу керек.

Биринчиси: **«Астагфируллах»**

Экинчиси: **«Субханаллахи валхамдулиллахи ва ла илаха иллаллаху валлаху акбар, ва ла хавла ва ла куввата илла биллахил алийийил азыйм»**.

## АХЛАКИ ХАМИДАНЫН БАЯНЫ

Адамдын жетимиш эки жакшы мүнөзү бар:

Ыйман, ахли-сүннөт ишеними, ихлас, ихсан, таваду, зикри миннет, насыят, тасфия, гайрат, гыбта, сеха, исар, мурувват, футувват, хикмат, шүкүрчүлүк, ыраазылык, сабыр, хавф, ража, бугди филлах, хубби филлах, хамул, истиваи зам жана мадх, мужахада, са'й, касд, амал, зикри мавт, тавфиз, таслим, талаб-ул-илм, саламат, садр, шажаат, хилм, рыфк, инабат, вафа-и ахд, инжаз-и ва'д, хусн-и хулк, зухд, канаат, рушд, са'й-и фил-хайрат, риккат, шавк, хайа, себат фи амриллах, унсу биллах, шевки ила ликаиллах, вакар, закават, истикамат, адеп, фирасат, таваккул, сыдк, мурабата, мушарата, муракабе, мухасебе, муатебе, казм-и гайз, хубб-и тул-и хайати ли ибадатихи, тообо, хушу', якийн, убудиййат, мукафат, ри'айат-и хукук-и ибад.

Таваду'– кичи пейилдик, зикр-и миннат – ар таатты Аллаху азимушшандын тоопугу жана лутуфу экендиги билип шүгүр кылуу, насыят – момун бир бооруна насыят кылуу, тасфия – көңүлүнөн ахлаки замиманы чыгарып ахлакы хамидага ээ болуу, гайрат – Ислам dининде кайратуу болуу, бекем болууга, гыпта – башка бириндеги ниматтын өзүндө дагы болуусун каалоо, саха менен футувват – жоомарттык, исар – момун бир туугандарынын итерин бүтүрүү, мурувват – адамдык вазыйпаларын орундоочу болуу, хикмат – илмихалын билип амал кылуу, шүгүр – ниматтарды буйрук кылынган жерлерде

колдонуу, ыраазылык – Аллаху таааладан өзүнө келген тагдырга ыраазы болуу, сабыр – балээлерге сабыр кылуу болуп саналат.

[Хукук-и ибад – кул акыларын көзөмөлдөө. Кул акысынын эң маанилүүсү эне-атанын акысы. Таттуу тил менен, күлүмсүрөгөн жүз менен жардамдарына жүгүрүү менен алардын көңүлдөрүн алууга аракет кылуу керек. Кийин кошуна акысы, устаздын акысы, күйөөнүн жана жубай акысы, дос акысы, кийин өкмөттүн акысы келет. Эч кимге жалган сүйлөбөө керек, куулук кылбоо керек, өлчөө аспаптарын туура колдонуу керек, жумушчунун эмгек акысын анын маңдай тери кургай электе төлөө керек, карыз төлөө, автобус жана ушул сыяктуулардын акыларын төлөбөө кыянаттык болот. Өкмөткө салыгын төлөбөө миңдеген адамдын акысын жегендик болот. Өкмөт зулумдук кылса зулумдук кылынгандар мамлекетке каршы көтөрүлсө бул көтөрүлүшчүлөргө жардам кылуунун жаиз эместиги Барика китебинде фитна маселесинде жана Хиндиййа, Дуррул мухтар китептеринде жазылган. Хадиси шарифте: **«Өкмөткө кыянат кылганга Аллах кыянат кылат»**, - деп айтылган. Б.а., өкмөткө каршы чыккан адамды төмөн түшүрүп, кор кылат. [Нибрас]. Ошон үчүн Сейййид Кутуб жана Мавдуди сыяктуу мазхабсыздардын мусулмандарды өкмөткө каршы чыгууга үндөгөн, бөлүп-жаруучу жазууларына алданбоо зарыл. Заалым өкмөткө да каршы чыгууга, каршы чыккандарга жардам берүүгө да болбойт. Ибни Абидин (рахимахуллаху таала) жибек кийим кийүү эркектерге харам болгондугун айтып жатып мындай дейт: «Той, майрамдарда жибектен жасалган кездеме (дасторкон) жаюу жана алтын-күмүш буюм-тайымдарды колдонбостон көрсөтүү элге мактануу үчүн болбойт, болгону өкмөттүн буйругун аткаруу үчүн болсо жаиз. Бирок, күндүзү чырак жагылуусу, жаркыраган жарнактардын жасалуусу малды зайи кылуу, керексиз жерге колдонуу болгондуктан жаиз эмес. Өкмөттүн буйругу менен болсо буларды кылуу жана балдарын кыз эркек аралаш мектептерге жөнөтүү жаиз болот. пересмотр,,,,бетти караңыз. Аял, эркек аралаш

болгон, аврат жерлери ачык адамдар болгон жыйналыштарга баруу дагы жаиз эмес. Капырлардын мыйзамдарына дагы каршы чыгуу жаиз болбогондугу дагы **Ибни Абидин**дин **«Жума намазы»** жана **«Казылык»** бөлүмдөрүндө жазылган. Мойнунда кул акысы бар адамдын ибадаттарынын кабыл болбой тургандыгы, Жаннатка кире албай тургандыгы билдирилди. Капырдын акысынан кутулуу мусулмандын акысынан кутулуудан дагы кыйын делди. Бардык адамдарга жакшылык кылуу керек. Жамандык кылгандарга жамандык менен каршылык көрсөтпөө керек. Чыныгы мусулман Аллаху тааланын буйруктарына, өкмөттүн мыйзамдарына баш ийет.

## АСХАБИ КИРАМДЫН ҮСТӨМДҮГҮ

Бардык сахабалардын арасында Расулуллахтын төрт халифасы «радыйаллаху таала анхум ажмаин» башкаларынан жогору. Алардын халифалык мөөнөтү баарын кошкондо отуз жыл [Асхаби кирамдын «радыйаллаху таала анхум ажмаин» бардыгынын Жаннатка кире тургандыктары билдирилди. Эч бирине тил тийгизүү жаиз эмес.]

Ошондой эле, олуялардын керемети хак, туура.

Бардык олуялардын эң жогорусу Хазрети Абу Бакир Сыддык «радыйаллаху таала анх». Халифалыгы хак. Анын биринчи халифа экендиги үммөттүн ижмасы менен сөз бирлиги менен бекитилген. Расулуллахтын «саллаллаху алейхи ва саллам» кайын атасы. Кызы Айша «радыйаллаху анха» энебизди Расулуллахка «саллаллаху алейхи ва саллам» жубайлыкка берген. Ал «акыйкат» илиминин адиси болгон. Мал-мүлкүн бардыгын Хак жолуна берген эле. Белине курма багынын чыбыктарынан жасалган кийим ороду. Жабраил алейхиссалам дагы ал кийингендей кийинип, Расулуллахка келди. Расул аны бул абалда көрүп **«Йа, Жабраил, мен сени мындай абалда буга чейин көргөн эмес элем. Бул абалыңдын себеби эмне?»** деп сураганында Жабраил алейхиссалам: «Йа, Расулаллах! Азыр сен мени ушул абалда көрдүң. Канча периште бар болсо бардыгы ушул абалда.

Мунун себеби Аллаху таала буюрду: **«Кулум Абу Бакир бардык мал мүлкүн менин ыраазылыгым үчүн менин жолума берди. Азыр курма багынын чыбыктарынан жасалган кийим менен оронду. Эй, менин периштелерим, силер дагы ал сыяктуу кийингиле!»** деп буйрук кылды. Бардык периштелер азыр ушул абалда», - деди жана аны ушул себептен Сыддык деп атады.

Андан кийин олуялардын жогорусу - Омар (радыйаллаху анх). Халифалыгы үммөттүн ижмасы менен бекитилген. Ислам илимдеринде адис болгон. Бир күнү Расулуллахка «саллаллаху алейхи ва саллам» бир мунафык менен бир яхуди доо кылып маселени чечүү үчүн келишти. Расулуллах «саллаллаху алейхи ва саллам» доо арыздарын тыңдады. Тууралык яхудинин тарабында экендиги маалым болду. Мунафык буга ыраазы болбоду. Ошол кезде Расулуллах «саллаллаху алейхи ва саллам» аларга: **«Эй, адамдар, Омарга баргыла, силердин доо арызыңарды чечсин»**, - деди. Алар Хазрети Омарга (радыйаллаху анх) барышты. Хазрети Омар: «Эмне үчүн келдиңер?» – деп сурады. Мунафык: «Бул яхуди менен доом бар», – деди. Хазрети Омар (радыйаллаху таала анх): «Ислам дининин ээси бар болуп туруп мен бул доону кандай чечемин?» – деп деди. Мунафык: «Биз Расулуллахка (саллаллаху алейхи васаллам) бардык. Доодо чындык яхудиде экендигине өкүм берди. Мен ыраазы болбодум!» – деди. Ошондо Омар (радыйаллаху анх) аларга дароо: «Силер күтүп тургула, мен азыр дооңорду чечип берем», – деп ичке кирип кетти. Бираздан кийин кийиминин астындагы кылыч менен алардын астына келди. Кылычты чыгарып, мунафыктын башын кесе чапты жана Расулуллахтын өкүмүнө ыраазы болбогон адамдын абалы ушундай болот», - деди. Мына ушуга байланыштуу ага Омарул Фарук «радыйаллаху таала анх» делинди. Расулуллах «саллаллаху алейхи ва саллам»: **«Хак менен батылды ажыратуучу - Омар»**, - деди.

Андан кийинки олуялардын жогорусу – Осман Зиннурейн (радыйаллаху таала анх). Халифалыгы хак, чын. Үммөттүн ижмасы менен бекитилген. Расулуллах «саллаллаху алейхи

ва саллам» ага биринен кийин бирин эки кызын жубайлыкка берген. Экинси кызы дагы кайтыш болгондо: **«Дагы кызым болгондо ага бермекмин»**, - деген.

Экинчи кызын бергеде Хазрети Османды «радыйаллаху таала анх» өтө мактаган эле. Үйлөндүргөндөн кийин кызы: «Эй, менин көзүмдүн нуру атам, Хазрети Османды абдан мактадыңыз, айтканыңыздай эмес го» деген кезинде Расулуллах (саллаллаху алейхи васаллам) кызына: **«Эй, менин кызым! Хазрети Османдан асмандагы периштелер уялат»**, - деди. Расулуллах «саллаллаху алейхи ва саллам» ага эки кызын бергендиги үчүн Осман Зиннурейн делинди. **«Зиннурейн»** эки нур ээси деген сөз. Марифат илиминин адиси болгон.

Андан кийин олуялардын эң ардактуусу – Али (каррамаллаху важхах ва радыйаллаху анх). Анын да халифалыгы үммөттүн ижмасы менен сабит. Ал Расулуллах (саллаллаху алейхи васаллам) күйөө баласы. Ага кызы Хазрети Фатима энебизди (радыйаллаху анх) ага никелеген. Хазрети Али тарикат илиминде махир. Бир гуламы (кызматчысы) бар эле. Күндөрдүн биринде ал ичинен «кожоюнумду сынап көрөйүн» - деп ойлойт. Хазрети Али (радыйаллаху анх) бул убакта сыртта эле. Гуламдын жанынан келип бир кызмат берди. Кызматчысы унчукпады. Хазрети Али (каррамаллаху важхах): «Эй, гулам! Мен сага эмне кылдым? Эмне кабагың бүркөлүп калды? Менин эмнемен таарындың?» – деп сураганда гулам: «Сен мага эч нерсе кылбадың. Мен сенин кулуңмун. Максатым сени сыноо эле. Чындыгында сиз олуясыз!» – деди.

[Асхабы кирамдын бардыгын сүйгөндөр жана алардын жолунда болгондор **«Алхи сүннөт»** деп аталат. Бир бөлүгүн сүйүп, көбүн сүйбөйбүз дегендер **«Шии»** деп аталат. Асхабы кирамдын бардыгына душман болгондор **«Рафизи»** деп аталат. Асхабы кирамдын бардыгын сүйөбүз деген, бирок, кээ бир нерселерде эч бирине моюн сунбаган адам **«Ваххаби»** деп аталат. Бузук дин адамы Ахмед Ибни Таймиййанын

пикири менен Британ тыңчысы Хемфердин жалгандарынын аралашмасы **«Ваххабилик»** деп аталат. Бул ишенимдерине уйбаган Ахли сүннөт болгон мусмулмандарды капыр дешүүдөн. [Бул сөздөрү менен алар өздөрү «капыр» болушууда].

Ваххабилик пикирлери 1150-жылы (м.1737-ж.) Арабистан жарым аралында Британдыктар тарабынан курулду. Британдыктар пландарын ишке ашыруу үчүн көп мусулмандардын канын төгүштү. Азыр дагы ар мамлекетте **«Рабита-тул-алемил ислами»** деп аташкан борборлорду курушуп жана сансыз алтын чачып жахил дин адамдарын тузакка түшүрүшүүдө. Алар аркылуу мусулмандарды жолдон адаштырышууда. 1400 жылдан бери Исламиятты коргоп келген Ахли сүннөт аалымдарына жана булардын мурасчылары болгон Осмондуктарды жамандашууда. Бул аалымдардын насслардан чыгарган туура маалыматтарын жаңылыш дешүүдө. Ваххабилерден кээ бир «Биз дагы Ахли сүннөт мазхабындабыз, Ханбали мазхабындабыз» деп айтышууда. Бул сөздөрү Мутазила бузук фыркасында болгондордун «Биз дагы Ахли сүннөтпүз, Ханафи мазхабындабыз» деп айтууларына окшоодо. Ахли сүннөт болбогондордун Жаханнамга кете тургандыктарын билгендиктери үчүн ушинтип айтышууда. Бирок, жалгыз амалдарынын, жалгыз иштеринин бир мазхабга ылайык болуулара ал мазхбдан болуу болуп эсептелбейт. Бул мазхабга уйуу үчүн итикаддын дагы, малдын дагы ал мазхабга ылайык болуусу керек. Төрт мазхабдын итикады бири бирлерине окшош. Төртөө тең Ахли сүннөт итикадында. Бир адамдын Ханафи же Ханбали мазхабында боло алуусу үчүн алгач Ахли сүннөт итикадында болуусу керек. Ваххабилер Ахли сүннөт итикадында эмес.

## ТАМАКТАНУУ АДЕБИ

Тамактануудан мурда сүннөт экенин ойлоп, кол жуунун он пайдасы бар:

Кимде ким тамактануу үчүн колдорун жууган соң ным манжаларынын учу менен эки көздөрүнүн үстүнө коюп артка карай сүртсө ал адам Аллаху тааланын каалоосу  менен көз оорусуна чалдыкпайт. Он пайдасы мына булар:

**1.** Аршы Рахман астында бир периште: «Колуңду жууганың сыяктуу сенин (кичине) күнөөлөрүң жуулду» , - деп үн салат.

**2.** Нафил намаз окугандай сооп алат.

**3.** Кедейликтен алыс болот.

**4.** Сыддыктардын сообуна ээ болот.

**5.** Периштелер ал үчүн истигфар кылат.

**6.** Ар бир үзүм үчүн аларды садака катары бергендей соопко ээ болот.

**7.** «Бисмиллах» менен баштап тамактанган кезде күнөөдөн тазарат.

**8.** Тамактанган соң кылган дубасы кабыл болот.

**9.** Ошол түнү кайтыш болсо шейиттин даражасына жетет.

**10.** Күндүз кайтыш болсо шейиттердин катарына жазылат.

Тамактануудан мурда колду жуу, жуугандан кийин колду кургактапоо да сүннөт болуп эсептелет.

Ал эми тамактанган соң сүннөттү орундоо ниети менен колду жуунун алты пайдасы бар:

**1.** Арши Рахман астында бир периште үн салат:

«Эй, момун! Расулуллах (саллаллаху алейхи васаллам) сенден ыраазы болду», - дейт.

**2.** Ушул ниматка тиешелүү соопко ээ болот.

**3.** Денесиндеги кылдардын санынчалык соопко ээ болот.

**4.** Рахмет (мээрим) дарыясынан насиби болот.

**5.** Колунан тамган тамчылардын санындай соопко ээ болот.

**6.** Кайтыш болсо шейит болот.

[Аллаху тааланын буйруктары эки түрдүү болот: Амр-и таквини жана Амр-и таклифи (же Амр-и ташри-и).

**Амр-и таквини** – жараткысы келген нерселерине **«БОЛ!»** деши. Аллаху таала жараткысы келген кандайдыр бир нерсеге «БОЛ!» деген кезде ал ошол замат бар болот. Эч ким бул нерсенин бар болуусуна кедерги боло албайт. Бардык болмуштун жаратылуусу үчүн бергилүү нерселерди себеп кылган. Белгилүү нерселерди белгилүү нерселердин жаратылуусуна себеп кылгандай адамдын материалдык жана руханий күчү ар түрдүү энергиялары да көптөгөн нерселеринин жаратылуусуна себепчи. Бир кулуна бир нерсени ихсан кылууну, жакшылык берүүнү каалаcard ал адамды ошол нерсенин себебине жеткирет. Себеп таасир кылган кезде Ал да кааласа, бол десе бул нерсе бар болот. Эгерде Аллаху таала аны каалабаса эч нерсе бар болбойт. Хикматын, жаратуусун себептер менен жапкан, жашырган. Көп адамдар себептерди гана көрүшөт. Себептердин аркасындагы хикматты, Анын жаратуусун түшүнүшпөйт. Ал эми бул түшүнбөөчүлүк анын балээсине себеп болууда.

**Амр-и таклифи** – Аллаху тааланын адамдарга аткаруулары жана сактануулары үчүн берген буйруктары. Бул буйруктарды аткаруу адам баласынын эрк-каалоосуна байланыштуу. Аллаху таала бул маселеде адам баласын эркин кылган. Бирок, адамдын каалаган нерсесин жарата турган да – Ал. Адам каалаган кезде Ал дагы кааласа жаратат. Каалабаса, жаратпайт. Бардык нерсени жараткан, жандуу-жансыздарга түркүн-түстүү өзгөчөлүктөрдү берген берген – бир гана Аллаху таала. Андан башка Жаратуучу жок. Андан башка биринде Жаратуучулук сыпат бар деп ишенүү башканы ага шерик, орток кылуу болот. Башканы Ага шерик кылып кошкон адамдын Кыяматта эч кечирилбей тургандыгы, ага түбөлүк оор азап кылына тургандыгы билдирилген. Адам

баласы Аллаху тааланын буйругун аткарып, кайсыдыр бир жакшылык ишти жүзөгө ашыргысы келген учурда Аллаху таала ага мээрим кылып, анын жүзөгө ашышын каалайт жана жаратат. Аллаху таалага ишенбегендер жана Ага каршы чыккандар кандайдыр бир жаман иш кылгысы келген учурда Аллаху таала аны каалайт жана жаратат. Ага ишенгендер, балбаргандар бир жамандык жасоону каалаганда Ал мээрим кылып каалайбайт жана жаратпайт. Ошондуктан душмандардын ар бир каалоосу жүзөгө ашкандыгы үчүн алардын ого бетер кутуруулары көбөйөт.

Аллаху таала амр-и таклифтери маанилүүлүгүнө жараша даражаларга бөлүнгөн:

**1.** Аллаху таала бардык адамдарга ыйман келтирип, мусулман болууну буйрук кылган.

**2.** Ыйман келтиргендерге харам иш кылбоону, жамандык жасабоону буйрук кылган.

**3.** Ыйман келтиргендерге парзды орундоону буйрук кылган.

**4.** Харамдардан сактанган жана парздарды орундаган мусулмандарга макрухтардан сактанууну, сүннөттөрдү, нафил ибадаттарды орундоону буйрук кылган.

Жогорудагы ирети боюнча алдыңкы буйрукту орундабай андан кийинкисин орундоо туура эмес, кабыл болбойт. Мунун пайдасы болбойт. Маселен, ыйманы жок адамдын жамандыктан сактануусун же жамандыктардан, харамдардан сактанбагандардын парздарды орундоосун же парздарды орундабагандын сүннөттөрдү, нафил ибадаттарды кылуусун Аллаху таала жактырбайт, кабыл кылбайт. Ошондуктан намаз окубаган, зекет бербеген, ата-энесинин, жубайынын, балдарынын акысын бербеген мусулман адамдын кайыр-садагаларын, жакшылык иштерин, мечит салдырганын, кимдир бирөөлөргө акчалай жардам бергенин жана ошондой эле тамактан мурда-кийин колун жууганын, умрага барышын жакшы көрбөйт, кабыл кылбайт. Андыктан ар бир адам дининин буйруктарын жогорудагы ирет менен орундоолору

кажет. Ошону менен бирге алдыңкы иреттегини орундабаган адам кийинкисин аткарса жана ошол ишти жасашы эгер бир фарзды таштоосуна жана харам ишке баруусуна себепкер болбосо сооп таба албаса да аны орундоону да колдон чыгарып албоо керек. Муну дайым орундап жүрүүнүн берекеси менен Аллаху таала мээрим кылып, алдыңкы буйруктарды да орундоо насип боло тургандыгы үмүт кылына тургандыгы Рухул-байан тафсиринде алдыңкы томунун соңунда жазылган.]

**Тамактануунун төрт фарзы бар**:

**1.** Жген кезде тойуунун жана ичкен кезде кануунун Аллаху тааладан экендигин билүү.

**2.** Халалдан жеш.

**3.** Ошол тамактан пайда болгон кубат бүткөнгө чейин Аллаху таалага ибадат кылуу.

**4.** Колдо барга канаат кылуу.

Тамактанууну баштаганда Аллаху таалага ибадат кылуу үчүн, Аллаху тааланын кулдарына пайдалуу иштерди кылуу, Аллаху тааланын динин, т.а., адамды түбөлүк бакытка алпарчу жана тынчтык жолун бүтүндөй адамзатына жаюу үчүн күч топтоого деп ниет кылуу зарыл. Башы ачык абалда тамактунуу жаиз болот.

**Тамактануунун мустахабдары:** Дасторконду жерге жаюу, дасторконго таза кийим менен олтуруу, тизе бүгүп олтуруу, тамактануудан мурда эки колду жана ооздуу жуу, тамактанууну «бисмиллах» менен баштоо, алгач туздан даам татуу, арпа нанын жеш, нанды кол менен сындыруу, нандын күкүмдөрүн текке кетирбөө, өз алдынан жеш, сирке суу (уксус) колдонуу, тамакты аз-аздан алып жеш, тамакты жакшылап чайноо,  үч манжа менен жеш, идишти манжа менен сүртүү, манжаларды үч жолу жалоо, тамактанган соң шүгүр кылып, тиш тазалагыч колдонуу.

**Тамактануунун макрухтары:** сол кол менен тамактануу, жей турган тамак-ашты жыттоо, бисмиллахты айтпоо. [Тамактануу учурунда эстесе да бисмиллахты айтуу керек.]

**Тамактануунун харамдары:** тойсо да тамактанууну улантуу, [Коногу бар адам коногунун тамактануусуна ыңгайсыздык кылбоо үчүн жеп жаткандай болуу керек], тамактанууда ысырап кылуу, кээ бир аалымдардын пикиринде, бирөөнүн тамагын [акысын жеген жол менен] жээрде «бисмиллах» айтуу, чакырылбаган жерге конокко баруу, бирөөнүн тамагын уруксатсыз жеш, ден-соолугуна оору бере турган нерсени жеш, рия менен (элге көрүнүп-мактануу үчүн) даярдалган тамак-ашты жеш, өзү назир кылган.

**Тамакты ысык жегендин мындай зыяндары бар**: Кулактын дүлөй болуусуна себеп болот. Жүзү саргайтат. Көзүнүн нуру болбойт. Тиштер саргаят. Оозунда даамы болбойт. Курсак тойбойт. Түшүн эске сактап калуу жөндөмү азаят. Акылы аз болот.  Денесинде ооруу пайда болот.

**Тамакты аз жегендин пайдалары:** Денеси мыкты болот. Жүрөк нурлуу болот. Эске тутуу жөндөмү күчтүү болот. Өмүр сүрүүсү оңой болот. Ар бир ишинен ырахат табат. Аллаху тааланы өтө көп зикир кылган болот. Акыретти тафаккур кылат. Ибадатынын лаззаты көбүрөөк болот. Бардык нерседе чечимдери жана түшүнүгү кемел болот. Эсеби оңой болот.

## ҮЙЛӨНҮҮ ТУУРАЛУУ

Үйлөнүүнүн көптөгөн пайдалары бар.

Алгачкысы динин коргогон болот. Мүнөзү жакшы болот. Табышында береке болот. Сүннөт менен амал кылган болот. Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи васаллам): **«Никелешкиле! Көп балалуу болгула! Анткени, мен кыямат күнү үммөтүмдүн көптүгү менен башка үммөттөргө мактанамын»**, - деген.

Жубайлар бири-биринин акыларына маани берүүлөрү керек. Бир адам үйлөнө турган кезде издештирип, салиха, б.а., динине бекем жана махрам болбогон кызды таап үйлөнүүсү керек. Зинадан боюнда болгон аял менен никелешүү жаиз.

Зина кылган киши башка бирөө болсо баласы туулганга чейин кошулуу, жыныстык катнаш жаиз болбойт. (Файзиййа).

Кызды байлыгы жана сулуулугу үчүн албоо керек, анткени, кийин буга өкүнөт. Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи васаллам): **«Кимде ким мал-мүлкү же сулуулугу үчүн бир кызга үйлөнсө анын мал мүлкүнөн жана сулуулугунан куру калат»**, - деген.

Кимде-ким дини менен мүнөзү жакшы болгон аялга үйлөнсө Хак таала анын мал мүлкү менен сулуулугун көбөйтөт. Аял күйөөсүнөн төрт даражада төмөн болуусу керек. Жашы, бою, туугандары жана жээк жааты. Төрт нерседе аял күйөөсүнөн жогору болуусу керек. Сулуу болуу керек, адептүү болуу керек, жакшы мүнөздүү болуусу керек, харамдан жана күмөндүү нерселерден сактануусу артыгыраак болуусу керек. Чачы, башы, колдору менен буттары ачык абалда чоочун эркекетерге көрүнбөөсү керек.

Жаш кыздарды карыган киши менен үйлөндүрбөгөн туура, фитнага себеп болот.

Ошондой эле, никелешүү тууралуу келишүүдөн мурда куда боло турчу үй бүлөлөр тууралуу жана үйлөнө турчу жаштар тууралуу сураштыруу сүннөт жана да ортодогу жакшы мамиленин улануусуна себепчи болот. Мында үч пайда бар экендиги баяндалууда: Биринчиси экөөнүн арасында өмүрлөрүнүн акырына чейин махабат үзүлбөйт. Экинчиси ырыскыларында береке болот. Үчүнчүсү сүннөт менен амал кылган болот.

Мындан кийин алгач жашаган жеринде расмий нике ишин кылуулары керек. Сүннөткө ылайык нике кыйдырбоо чоң күнөө болот. Расмий нике ишин орундабоо дагы күнөө болот.

Сүннөткө ылайык нике кыйылгандан кийин жигиттин кызга сулуу жана баалуу нерселерди жиберүүсү керек. Бул махабатка себеп болот. Ошондой эле күйөөсүнүн алдында аялдын ар кандай коодук жана боенууларды колдонуусу жаиз жана чоң сооп.

Алгачкы нике түнүндө дасторкон жайып конок чакыруу сүннөт. [Шам намазынан кийин жеп, куптанды окугандан кийин күйөө жигит кызды үйүнө алып барат, дубадан кийин коноктор дароо тарап кетүүлөрү керек.]

Алгачкы түндө күйөө жигит келиндин бутун жууп жана ошол сууну үйдүн төрт бурчуна себүүсү сүннөт болуп эсептелет. Эки рекет нафил намаз окуп дуба кылуу керек. Ошол түнү кандай дуба кылса дагы кабыл болот. Күйөө жигитти көргөндөр ага муну эстетишет жана **«Баракаллаху лак ва баракаллаху алейхе ва жама байнакума бил хайри»** дешет, б.а., Аллаху таалаг сага мубарак кылсын, жубайыңа да мубарак болсун жана экөөңөрдүн ортоңорду кайыр менен кошсун.

Кээ бир адамдар айткандай жакшылап өткөргүлө, небере чеберелүү болгула деп айтуулары бул дубага жатпайт. Ошол убакытка тийиштүү болгон дубалар окуу сүннөт болот. Кажет болгон диний билимдерди билүү жана жубайына да үйрөтүү керек. Себеби, акыретте суралат. «Билбеген элем» деп айтуу кечиримдүү болбойт. [Парздар менен харамдарды жана Ахли сүннөт ишенимин үйрөнүүлөрү жана аялына, бала чакасына үйрөтүү парз болуп саналат. Сүннөттөрдү үйрөнүү жана үйрөтүү сүннөт болот.]

Жубайын Ислам дини уруксат бербеген жерлерге алып барбоо жана жибербөө керек. Көчөгө ачык чачык чыгарбоо керек. Анткени, Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи ва саллам): **«Бир аял атыр жыт себенип, намаз окуу үчүн мечитке келсе ал аялдын намазы кабыл болбойт, үйүнө барып жунуптуктан гусул алгандай гусул алмайынча»**, - деди. Аларга атыр жыт себинип мечитке баруунун өзү жаиз болбосо башка жерлерге барып элге көрүнүүнүн күнөөсү кандай даражада болмок? Ушуга карап салыштыруу керек жана тартыла турчу азапты жакшылап ойлонуу керек.

Пайгамбарыбыз (алейхиссалам) бир хадиси шарифинде мындай деген: **«Жаннаттыктардын көбү кедейлер, ал эми Тозоктогулардын көбү аялдар.»** Муну уккан Хазрети Айша

(радыйаллаху анха): «Аялдардын көбүнүн Тозокто болуусунун себеби эмнеде?» деп сурады. Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам) мындайча жооп берди: **«Алар балээлерге сабыр кылышпайт жана он жакшылык көргөн адамдан бир жамандык көрсө алиги он жакшылыкты дароо унутуп ошол бир жамандыкты айтып жүрүшөт. Ошондой эле коздуктарын өтө жакшы көрүшөт, акыретке даярданышпайт жана көп гыйбат** (ушак) **кылышат.»**

Эркектер менен аялдарден кимде ким ушул сыпаттарга ээ болсо Тозоктук болот.

Хазрети Али (каррамаллаху таала важхах) тарабынан риваят кылынган: «Бир күнү Расулуллахтын (саллаллаху алейхи васаллам) алдына бир аял келип: «Йа, Расулаллах! Күйөөгө тийгим келет, эмне дейсиз?» – деп сурады. Ага мындай жооп берди: **«Аялдын мойнунда күйөөнрүн акылары көп. Ошол акыларды орундай аласыңбы?»** Алиги аял: «Йа, Расулаллах! Күйөөнүн акылары кандай?» – деп сурады. Пайгамбарыбыз: **«Сен аны таарынта турган болсоң Аллахка душман болсуң жана намазың кабыл болбойт»**, – деди. Аял: «Дагы барбы?» – деп сурады. Расулуллах (саллаллаху алейхи васаллам): **«Бир аял күйөөсүнөн уруксатсыз үйүнөн сыртка чыкса ар бир кадамы үчүн күнөө жазылат»**, – деди. Тиги аял: «Дагы барбы?» – деп сурады. Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам): **«Бир аял өз мал мүлкү бар болсо да күйөөсүнүн муктаждыгына көмөктөшпөсө акыретте ал аялдын жүзү кара болот»**, – деп жооп берди. Аял: «Дагы барбы?» – деп сурады. Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам) мындай деди: **«Бир аял күйөөсүнүн мал мүлкүнөн уурдаса жана башка бирөөнө берсе, күйөөсүнүн ыраазылыгын, кечиримин да албаса Аллаху таала ал аялдын зекети менен садагасын кабыл кылбайт.** Аял: «Дагы барбы?» - деди. Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам): **«Бир аял күйөөсүн сөксө же каршы чыкса Тозок ичинде тили менен асылат, бир аял музыкалык аспаптарды угууга барса жана ага акча жумшай турган болсо кичине жашынан бери жыйнаган**

**сооптору жоюлат жана үстүндөгү кийимдери дагы доочу болуп, «бизди касиеттүү күндөрдө кийбеди, күйөөсүнүн алдында кийбеди, хаарм жерлерге барды» дегенде Хак таала: «Ушундай аялдарды миң жыл күйгүзүүм керек», - дейт.»** [Радиолордун, кинолордун жана телеберүүнүн жаман жактарын дагы ушул жерде түшүнүүгө болот.] Алиги аял бул жоопторду угуп: «Йа, Расулаллах! Ушул убакка чейин күйөөгө чыкпадым, мындан кийин дагы чыкпаймын», – деди.

Ошол кезде Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи ва саллам): **«Эй, аял! Күйөөгө тийүүнүн сооптору тууралуу кабар берейин, тыңда! Бир аялга күйөөсү «Аллаху таала сенден ыраазы болсун» десе алтымыш жыл ибадат кылуудан жакшы болот. Жана күйөөсүнө бир жутум суу берсе бир жыл орозо кармоодон абзал болот. Күйөөсүнүн төшөгүнөн турган кезде гусул алса бир курмандык чалгандай сооп алат. Жана күйөөсүнө куулук кылбаса ал үчүн асмандагы periштелер таспих айтышат. Жана күйөөсү менен ойносо алтымыш кулду азат кылуудан кайырлуу болот. Күйөөсүнүн ырыскысын коргосо, күйөөсүнүн туугандарына мээримдүүлүк кылса жана беш убак намазын окуп, орозосун кармаса миң жолу Каабага баруудан абзел болот»**, - деди. Фатима-и Захра (радыйаллаху анха): **«Бир аял күйөөсүн таарынтса анын абалы кандай боло деп сураганымда: «Бир аял күйөөсүнө душман болсо Аллаху тааланын лаанаты анын үстүнө жаайт, күйөөсүнүн ыраазылыгын, кечиримин алганга чейин кутула албайт жана эринин төшөгүнөн качса бардык сообу кетет, күйөөсүнө текеберленсе Хак таала ага ачууланат, аял «сен эмне менин кожоюнумсуңбу?» жана «сага тийип эмне көрдүм?» десе Аллаху таала ага ниматтарын харам кылат. Андай аял күйөөсүнүн канын тили менен жалап тазартса да күйөөсүнүн акысын орундаган болбойт, күйөөсүнүн уруксаты менен көчөгө ачык чачык чыкса ткүйөөсүнүн амал дептерине миң күнөө жазылат, уруксат бергени үчүн»**, - деди. Уруксатсыз чыгып жүргөн аялдардын жагдайы кандай боло тургандыгын

ушуга карап салыштырып көр. Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи васаллам) мындай деген: **«Эй, Фатима! Аллаху таала адамдын адамга сажда кылуусун буйрук кылганда мен аялдын күйөөсүнө сажда кылуусун буюрмакмын»**.

Хазрети Аиша (радыйаллаху анха): «Расулуллахка (саллаллаху алейхи ва саллам) мага осуят айтыңыз дедим, Расулуллах (саллаллаху алейхи васаллам) мындай деди: **«Йа, Айша! Мен сага осуят кыламын, сен болсо үммөтүмдүн аялдарына осуят кыл! Эртең кыямат күнү алгач ыймандан, экинчиси даарат менен намаздан, үчүнчүсү күйөөсүнө катыштуу маселелерден суралат. Эгер эркек киши аялынын жаман мүнөзүнө сабыр кылса Хак таала ага Аййуб Пайгамбардын сообун берет. Эгер аял дагы күйөөсүнүн жаман мүнөзүнө сабыр кылса Айша-и Сыддыка даражасына жетет. Ошондой эле, эгер эркек аялын ура турган болсо кыяматта анын үстүнө доо кылуучу мен боломун»**, - деди.

Эркек адамдын үч жагдайда аялын алаканы менен же түйүлбөгөн чүпүрөк менен уруусу жаиз болот: Намазды жана гусулду таштап койгондо, төшөгүнө келбесе жана уруксатсыз үйдөн көчөгө чыкса. Таяк менен, муштум менен, бут менен, түйүлгөн чүпүрөк менен, башына, денесине уруу эч убакытта жана эч бир себеп менен жаиз эмес. Башка айыптары үчүн эч урууга болбойт. Бир канча жолу эскертүү керек. Эгер жөнгө келбесе күнөөсү менен башына келе турчу азабына орток болбоо үчүн кетирүү керек.

[**«Шир'ат-ул-Ислам»** китебинде мындай делет: «Аялы жаман мүнөзүн көрсөтөт турган болсо алгач айыпты эркек киши өзүнөн издеши керек. «Мен жакшы болгонумда ал мындай кылмак эмес» - деп ойлоосу керек. Аял салиха болсо экинчи аял албоо керек. Нафакаларында адилеттик кыла албай турчу адамдын экинчи аял алуусу эч жаиз эмес. Адилеттик кыла ала тургандыгына ишенимдүү болгон адамдын экинчиге үйлөнүүсү жаиз болсо да албаганы абзал. Аялдардын баруусуна боло турган жерлерге барганында да

жоолугун оромолун кийүүсү, денесин жакшылап жабуусу кажет. Аялдын атыр себинип, коздуктарын көрсөтүп көчөгө чыгуусу харам болуп саналат. Салиха аял – дүнүйөдөгү ниматтардын эң баалуусу. Мусулманга мээримдүүлүк кылып, аны таарынтпоонун сообу нафил ибадаттардын сообунан дагы артык. **«Риядун-насихин»** китебинде мындай делинген: «Ниса сүрөсүнүн он сегизинчи аятынын маанисинде: **«Аялдарыңар менен жакшы, жылуу мамиледе болгула!»** - деп буюрулду. Хадиси шарифте: **«Йа, Абу Бакир! Аялына күлүмдөп, жылуу сүйлөгөн адамга бир кул азат кылуунун сообу берилет»**, жана **«Фасык, күнөөкөр эркекке турмушка чыккан аялга Аллах мээримдүүлүк кылбайт.»** жана **«Шафаатыма жетүүнү каалаган адам кызын фасыкка,** (бейнамаз) **кишиге бербесин!»** жана **«Адамдардын эң жакшысы – адамдарга жакшылык кылуучулар. Ал эми адамдардын эң жаманы – адамдарга зыян келтирүүчүлөр** [аларды таарынтуучулар]» жана **«Бир мусулманды эч бир себепсиз таарынтуу – Каабаны жетимиш жолу кулатуудан ашкан күнөө»**, - делинген».

**«Дуррул-мухтар»**да мындай делет: «Мусулман эркектин сахих нике менен үйлөнгөн аялынын нафакасын камсыз кылуу парз болуп саналат. **Нафака** – бул тамак-аш, кийим-кече жана баш калкалоочу жер деген сөз. Аялын өз мүлкү болгон же арендага алган үйдө тургузуу кажет. Аял үйүндө күйөөсүнүн туугандарынын эч бирисинин болбоосун каалаганга акысы бар. Күйөөсү да аялынын жакындарынан эч биринин болбоосун каалоого акысы бар. Экөөнүн тең ушундай акылары бар. Үйдүн салих, мусулман кошуналардын арасында болуусу, [азанчынын үнү үйдө угулуусу керек], күйөөсү аялынын аптасына бир жолу ата энесине барып туруусуна кедерги боло албайт. Алардын дагы аптасына бир жолу кызына келип туруулары жакшы болот. Ата энесинин бири ооруп калса жана карай турчу эч кимим болбосо күйөөсү уруксат бербесе дагы аялдын барып кызмат кылуусу керек. Күйөө жубайынын башка макрам туугандарынын жылына бир жолу келүүлөрүнө же жубайынын аларга баруусуна кедерги

боло албайт. Ушул аталгандардан башка бөтөн кишилердин үйүнө жана күнөө болгон жерлерге баруусуна күйөөсү уруксат берсе экөө тең күнөөгө батат. Үйүндө же сыртта башкаларга эмгек акы алып же кайрымдуулук максатында жумуш кылуусуна жана мектепке, вааз тыңдоого баруусуна бөгөт болот. Аялдын үйдө үй жумуштары менен алек болуусу, бош отурбоосу керек. Аврат жерлери ачык болгон адамдар жүргөн мончолорго [пляждарга, спортчулардын оюндарын көрүүгө жиберүү туура эмес, буларды көрсөтө турчу теле берүүлөрдү дагы үйүнө киргизбегени жөндүү. ] Коozдонуп жана көз түшө тургудай кооз кийимдерди кийип көчөгө чыгуусу болбойт.

Аялын махрам болгон , б.а., үйлөнүүсү харам болгон туугандарынан башкасына, харамдан сактанган мусулмандардын үйүнө өзү алып бара алса да аял эркектер бөлөк отуруулары керек. Аялдын махрам туугандары он сегиз эркек, алар мына булар: атасы менен чоң аталары, уулу менен неберелери, бир энеден же бир атадан болсо да бир тууганы, эркек жана кыз бир тууганынын уулдары, атасынын эркек бир туугандары, энесинин эркек бир туугандары. Бул жети эркек сүт эмүү себеби менен жана зина себеби менен дагы макрам тууган болот. Төрт эркек дагы нике себеби менен махрам тууган болот. Алар: кайын ата жана анын ага инилери, күйөө бала, өгөй ата жана өгөй уулу. Эркек кишиге балдарынын келиндери жана аялга күйөө балдары махрам болот. Махрам дегенибиз –никелешүүлөрү харам болгон деген сөз. Мисалы, кыз бир тууганы махрам, эркек адамга бир туугандарынын бала чакасы махрам болот. Бир туугандарынын аялдары, атасынын эркек бир тууганы, энесинин эркек бир туугандары, атасынын кыз бир тууганы, энесинин кыз бир туугандарынын балдары жана алардын аялдары махрам эмес. Эненин кыз бир туугандарынын балдары мене күйөөсү намахрам. Күйөөсүнүн жубайынын бир туугандары намахрам. Жезденин жана кайын ага инилердин махрам эместиги **«Нимат-ы Ислам»** китебинде ажылыктын шарттары бабында жазылган. Аялдын бул

экөөнө тең ачык көрүнүүсү, жүзүнөн башка жерлери жабык болсо да бир бөлмөдө жалгыз калуулары жана сапарга бирге чыгуулары харам. Күйөө балага кайненесинин атадан жана энеден болгон энелери да махрам болот . Кыз махрам тууганы менен үйлөнө албайт. Алардын жанында жамынбоолору жаиз болот. Бир бөлмөдө жеке калса да болот, жеке сапарга чыкса да болот. Махрам болбогон тууганы үйгө келгенде күйөөсүнүн же тууган аялдардын жанында бетинен башка бардык жери жабык болуп, кош келдиңиз дейт. Кофе, чай сыяктуу нерселерди алып келет. Бирок, жанжарында отурбайт. Мусулмандардын салт санааларга эмес Ислам динине, илмихал китептерине моюн сунуулары керек. Ар бир мусулман адам аялына илмихалды үйрөтүүсү керек, өзү билбей турган болсо салиха аял устазга жиберүүсү керек. Ислам динине моюн сунган, харамдардан сактанган аял таба албаса Ахли сүннөт аалымдары «рахимахуллаху таала» жазган туура илмихал китебин аялы менен бирге окуп, экөө тең динин, ыйманын, харамдар менен парздарды жакшылап үйрөнүүлөрү керек. Мазхабсыз болгон дин адамдары, адашкан адамдар жазган ката тафсир жана диний китептерин үйгө киргизбөө керек. Буларды окубоо керек. Динди, мүнөздү буза турган программаларды берген радио телеберүүнү дагы үйгө киргизбөө керек. Булар жаман достон дагы жаман. Аялдын жана бала чаканын мүнөзүн бузат. Жубайы менен кыздары үй иштери менен алектенүүлөрү керек, талаада, фабрикада, банкта, соода жерлеринде жана кызмат көрсөтүү борборлорунда чоочун эркектердин арасында жүрүүгө мажбурлайган оруңдарда иштетпөө керек. Аялдын жана кыздын акча табуусу, атасынын күйөөсүнүн кесибине, соодасына жардам берүүсү кажет эмес. Буларды кылуу жана үйгө кажет болгон нерселерди базардан алып келүү күйөөнүн милдеттери. Аял буларды кылып кыйнала турган болсо дини, мүнөзү жана ден соолугу бузулат. Экөөнүн тең өмүрү дагы, акырети дагы куруйт. Кийин өкүнсө дагы пайдасы болбойт. Күнөөдөн, балээден кутула албайт. Ислам динине моюн

сунган адам дүнүйөдө да, акыретте дагы ырахаттыкка бөлөнөт. Жаман достордун, мунафыктардын күлүмдөгөн жүздөрүнө, жылуу сөздөрүнө алданбоо керек, илмихал китептерине моюн сунуу керек. Кыздарын, бала-чакасын да харамдардан коргоо керек. Уулун мугалимдери мусулман болгон мектепке жиберүү керек. Аялдын дүкөндөрдө, фабрикаларда, өкмөттүк кызматтарда эркектердин арасында иштөөлөрүнө кажет жок. Күйөөсү жок болсо же оорукчан болсо аялдын бардык муктаждыктарын махрам туугандары камсыздоого мажбур. Бул туугандары кедей болсо мамлекет көп өлчөмдө жардам акысын берип туруусу керек. Аллаху таала Ислам аялынын бардык кажеттүүлүктөрүн бутунун астына чейин жиберүүдө. Күн көрүү кыйынчылыгы эркектерге жүктөлгөн. Иштеп акча табууга эч кандай кажеттүүлүгү болбосо да мурастан эркектин ала тургандыгынын жартысын аялга берүүдө. Аялдын милдети үй ичиндеги жумуштарды кылуу. Бул иштердин биринчиси – балдарын тарбиялоо. Баланын эң алгачкы муршиди (мугалими) – энеси. Энесинен дин менен ахлак иилмдерин үйрөнгөн бала динсиз мугалимдерге, жаман досторго жана Ислам душманы болгон зындыктардын сөздөрүнө алданбайт. Ата-энеси сыяктуу халис мусулман болот. **«Сеадет-и Эбедиййе»** китебинин 87- жана акыркы басылмаларынын 579-бетин караңыз. Ислам динине душмандык кылып жүргөн мунафыктар «зындык» деп аталат.]

## ЖАНАЗАНЫН ЖУУЛУШУ, КЕПИНДЕЛИШИ ЖАНА ЖАЙЫНА КОЮЛУШУ ТУУРАЛУУ

Жаназа намазы, жаназаны жерге берүү, кепиндөө булардын бардыгы фарз-ы кифая болуп эсептелет.

Жаназаны жууш үчүн көздөн далдаа болгон бири жерге коюлган мрамор же жыгач тактайдын үстүнө чалкасынан жаткылырат. Кийими чечилет. Даарат алдырат. Башынан киндиген чейин жылуу суу менен жуулат. Андан кийин киндиги менен тизесинин арасы жабылып жуулат. Жууган

адам оң колуна кол кап кийет. Ушул колун жабуунун астына салып, суу куюп жууйт. Жабуунун астын карбайт. Кийин сол жагына оодарып оң жагын, кийин оң жагына оодарып сол жагын кол кап кийген колу менен жууйт. Кепиндин үч бөлүгүнөн бирин тактайдын үстүнө, жаназанын астына төшөлөт. Бул төшөө жаназа менен бирге табытка коюлат. Кепиндин үч түрү болот: Парз кепен (бул зарыл кепин деп аталат), сүннөт кепин, кифайа кепин. Сүннөт кепин эркек кишилерге үч бөлүк, аялдарга беш бөлүк болот. Кифайа кепин эркек кишилерге эки, аялдарга үч бөлүк.

**«Бахр»** китебинде мы йдай делет: «Аялдардын кифайа кепини - изар, лифафа жана химар, б.а., баш оромолу. Себеби, аялдан өмүрлөрүндө ушул үчөө менен жамынат. Изар – ошол заманда далыдан же жогорудан буттарына чейин денеге оролгон кездеме болчу. Лифафанын узун көйнөк, антари экендиги Ибни Абидинде жазылган. Көрүнүп тургандай, мусулман аялдар мурда көчөгө кең, узун көйнөк жана оромол менен жамынып чыгышчу. **«Бахр»** жана **«Дуррул-мунтака»** китептеринде мындай делет: «Күйөөнүн аялына берүүсү важиб болуп эсептелген нафака – бул, тамак-аш, кийим-кече жана баш паанек. Кийим-кече – химар (баш жоолук) жана милхафа». Милхафа – жамына турчу сырткы кийим. [Бул азыр «плащ» деп да айтылат. Көрүнүп тургандай аял кишинин кийими үч бөлүктөн турат. Булардын арасында чаршаф (жабынган таризде кара кездем) жок. Чаршаф менен жамынуу кийин адатка айланган. Чаршаф менен жамынуу адат болгон жерлерде чаршаф менен, плащ кийүү адат болгон жерлерде кең плащ жана калың жоолук менен жамынуу жаиз болот. Үрп-адаттын сыртына чыгуу жамааттан бөлүнүү болот. Фитнага себеп болот. Фитнага себеп болуу харам болуп саналат.]

Парз кепин эркек менен аялдарга бир бөлүк.

Кепин кездемеси табылбай, жибек табылса эркектерге бир кабат, аялдарга эки кабат жеткиликтүү болот. Жаназа намазында имам болууга ылайыктуу болгондордон биричи мусулман болсо мамлекет башчысы, андан кийин район

акими, андан кийин Жума намазын окутууга дайындалган хатиб жана андан кийин имами хайй өтөт.

Имам-ы хайй деп аталган киши – өлгөн адамдын тирүү кезинде аны жакшы адам деп санаган, аалым, мусулман адам жана андан кийин өлгөн адамдын валиси. Вали келбеген абалда ушул аталгандардан башка бирөө жаназа намазын окуткан болсо валинин эрки өзүндө. Кааласа кайра окуйт же окубайт. [Мунун кеңири түшүндүрмөсү **«Сеадет-и Эбейдиййе»** китебинде бар.]

Бир адамдын денеси ортосунан бөлүнгөн болсо, жартысы гана табылса мунун намазы окулбайт. Бир өлүк табылса, бөлүк бөлүк болуп кеткен болсо жана ар бир бөлүгү ар жерде болсо мунун намазы окулат. Бирок, ошол бөлүктөр бир жерге жыйналса намаз окулат. Бир жаназаны жуугандан кийин бир жери жуулбай калды делинсе, эгер кепинделбеген болсо аны жууйт. Бирок, кабырдын жанына баргандан кийин ага даарат мүчөлөрүнүн бир жери жуулбай кургак калды делсе ошол жери жуулат жана намазы окулат. Кабырга коюлуп, үстү жабылгандан кийин кабар берилсе бул кезде аны кабырдан чыгарбайт. Эч жуулбай жерге берип жатканы белгилүү болсо үстүнө топурак ташталбаган болсо чыгарылып, жуулат.

Суу жок жерде бир жаназага тайаммум кылдырса, көрүстөнгө алып бара жаткан кезде суу табылса кайрадан суу менен жуунтса да, жуунтпай тайаммум менен жерге берүү да жаиз болот, б.а., тандоо эркиндиги бар.

Бир аймакта көп адам өлгөн болсо бардыгы үчүн бир жолу жаназа намазын окуу жаиз болот. Албетте, Ислам дининин өкүмүн орундоо  бир күндө бир канча адам көз жумса, алардын баары үчүн бир жолу жаназа намазын окууга уруксат берилет. Албетте, бул жерде Исламдын өкүмдөрү эске алынууга тийиш. Бирок, эң жакшысы жаназа намазын ар бири үчүн өз-өзүнчө окуу.

Ошондой эле, жаназа намазына **«Аллаху тааланын ыраазылыгы үчүн намазга, эркек киши** [же аял киши] **үчүн дубага, уйдум ушул даяр болгон имамга»** деп ниет кылынат.

Бир адам каракчылык кылып жаткан жеринде кармалса, акимдин жана соттун каалоосу менен өлтүрүлсө же бир адам өкмөткө каршы чыгып, урушуп жүргөн кезинде өлтүрүлсө же бир адам өзүнүн ата-энесин өлтүрсө булардын намаздары окулбайт.

Өзүн-өзү өлтүргөн адамдын жаназа намазы окулат. **(Дурр-ул мухтар)**

Ахли сүннөт болгондордун он белгиси бар:

**1)** Ал адам үзгүлтүксүз, туруктуу түрдө жамаат менен бирге болот.

**2)** [Ишеними же күнөөсү куфурлукка жетпеген] имамга уят.

**3)** Маасынын үстүнө масх тартууну жаиз деп эсептейт.

**4)** Сахабалардын "радыйаллаху анхум ажмаин" эч бирине тил тийгизбейт, алар тууралуу жаман сөз айтпайт.

**5)** Мамлекетке каршы чыкпайт.

**6)** Динде орунсуз жерге доолашпайт, сөз талашып, айтышпайт.

**7)** Динде күмөндөнбөйт.

**8)** Жакшылык менен жамандыкты Аллаху тааладан деп билет.

**9)** [Динден чыккандыгы белгилүү болбогончо] ахли кыбылага [Кыбыланы арап намаз окугандарга] капыр дебейт.

**10)** Төрт халифаны башка сахабалардан үстөм деп эсептейт.

## ӨЛҮМ АБАЛДАРЫ ТУУРАЛУУ

Эй, бечаралар, силер өлүмдөн качасыңар. «Баланча өлдү, мен анын жанында жүрө турган болсом мага да жугуп калат» дейсиңер. Жана «Жугуштуу оору баланча аймакка келди» деп башка жакка качасыңар. Мындай ишенүү харам болуп саналат. Оору Аллаху таала кааласа жугат.

Эй, бечаралар, кайда качасыңар?! Өлүм силерге убада кылынган. Ажалдын убакыты өзгөрбөйт. Аллаху таала силерге ажалыңар келгенде көздү ачым-жумгудай да убакыт бейрбейт. Тагдырда эмне жазылган болсо мындан артыгы да, кеми да болбойт.

Аллаху таала буйругун каерде өкүм кылган болсо ал киши мал-мүлкүн, бала-чакасын жана аялын, баарын таштап ошол жакка кетет. Жана тагдырындагы жерге бармайынча жанын алуу буйрук кылынбайт.

Ар бир адам ажалы келгенде көз жумат. Араф сүрөсүнүн 30-аятында: **«Ажалдары келген кезде аны бираз алдыга же бираз артка жылдыра албайт»**, - делинген.

Адам туула электе канча өмүр сүрө тургандыгы тагдырына жазылган. Адам кайсы жерде өлөт, тообосу мененби же тообосузбу, кандай оорулардан, ыйман мененби же ыймансызбы, мунун бардыгы лавх-и махфузда жазылган. Чынында Локман сүрөсүнүн акыркы аятында буга ишара бар.

Аллаху таала өлүмдү жаратты. Андан кийин өмүрдү жаратты. Андан кийин ырыскыбызды жаратты жана лавхка жазды.

Аллаху таала силердин күнүнө канча жолу дем алганыңарды билүүчү, муну лавхка жазган. Перштелер күтүшөт, убакыты келгенде малакул-мавтка (өлүм периштесине кабар берет.)

Эгерде өмүрүндө Курани карим менен бекитилген сөздөрдү ишенип карманган болсоң бакыт менен кетесиң! Бардык нерселерди Аллаху тааладан деп бил! Кайтыш болгон адамдын артынан кыйкырып ыйлаба! Ушул сыякту нерселер ыймансыз кетүүгө себеп болот. Наузубиллах. Күнөө жана каталык кылып койгон кезде чыныгы тообо кылуу керек.

Аллаху таала Азраил алейхиссаламга: **«Досторумдун жанын жеңил ал, душмандарымдын жанын кыйнап ал!»** - дейт.

Кыяматтын бир күнүнүн өлчөмү дүнүйөнүн миң жылындай болот же элүү миң жылдай созулат. Бул тууралуу тафсирлер

көп. Сажда сүрөсүнүн бешинчи жана Меариж сүрөсүнүн төртүнчү аяттарынан түшүнүлүүдө.

Ошондой кийин периштелер душмандын жанын азап менен алат. Аны тил менен жеткирүү мүмкүн эмес. Бизди жоктон бар кылган Аллахка сыйындык. Кээ бир өлүүлөр төшөгүндө чаян сыяктуу ары-бери оонайт. Чынында, Аллаху таала «Ванназиати» сүрөсүндө айткан. Ал периштелер азап берип, бири-бири менен сүйлөшөт. Жабраил алейхиссалам ал периштелерге: «Мээримдүүлүк кылбагыла!», - дейт. Мунафыктардын жаны мурдунун учуна келет. Кайрадан кое берет. Ар бир дене мүчөсүн ушунчалык катуу кыскандыктан көздөрүнүн нуру төгүлөт. Периштелер мындай дешет: «Сен, Жаннаттык эмессиң! Аллаху таала сага ачууланды! Сага жардам жок! Сен тирүү кезиңде кылгандарыңды унуттуңбу? Эй, жаман адам! Сага ошондой азап кылынат, мунафыктар менен капырлардын азабы. Анткени, сенде намаз жок, зекет жок, садака жок, кедейлерге мээрим жок эле. Харамдан сактанчу эмес элең, бүткүл иштериң бузулган эле. Гыйбат айтчу элең жана да Аллах карим (жоомарт) дечү элең, мына, азап дагы өтө оор.» Ошол кезде Аллаху таала: **«Ошол мунафыктар бир күн болсо да өлүмдү эске алышпайт. Текебер болушчу эле. Парз, сүннөт, важибди орундашчу эмес эле. Эми менин азабымды көрүшсүн!»** - дейт. Кайрадан забанилер (азап периштелери) тырмактарынын түбүнөн жабышып, жанын көкүрөгүнүн тамырларынан чыгарат жана алкымына көтөрүп, кайрадан кое бере салат. Дагы үн келет: **«Аалымдар силерге насыят кылышпадыбы? Китептерибизди окубадыңарбы? Гафил болбогула, шайтанды ээрчибегиле дебедиби? Бардык нерсени Аллаху тааладан деп билгиле дебедиби?»** Дүнүйөлүк нерселерге ач көздүк кылбагыла! Аллаху тааланын бергендерине канаат кылгыла, кедейлерге мээримдүүлүк кылгыла, муктаждарга тамак бергиле! Аллаху таала ошондой падыша, силерди жаратты жана азыктандыруу менен камсыздады жана сага Андан бир кыйындык келсе дагы Андан сурайсың, жалбарасың жана кутулууну Андан сурайсың. «Мен дарыгерлерге акча берип

жакшы болуп кеттип» деп айтпа! Аллаху тааланын мээрими деп бил! Алиги сенин мүлкүм дегениң – сага берилген аманат. Андан силердин дарттарыңарга даба болбойт. Халал болсо эсебин берүүгө милдеттүүсүңөр. Ошондой эле, Аллаху таала канча тагдыр кылса ошончо аласың, мал-мүлк үчүн, бала-чака үчүн, досторуң үчүн канчалык күйүнсөң жана каерге качсаң да кутула албайсың. Жериң каер болсо ошол жерге гана жерленесиң. Ажалың келбегенче сага эч кимден зыян келбейт. Кооптон коргонуу жана дарттарга даба болгон сеебптерге жабышуу буйрук кылынды.

Качан Аллаху таала силерге ден-соолук сыяктуу, мал-мүлк сыяктуу, бала-чака сыяктуу нимат берсе кубанып «Алхамдулиллах, Раббибиз бизге насип кылды» дейсиңер. Качан Аллаху таала силерге кыйынчылык берсе, б.а., силерге бир балээ жиберсе кайгырасыңар, сабыр кылбайсыңар, шүгүрчүлүк кылууну унутасыңар.

Аллаху тааладан **«Эй, периштелерим! Аны кармагыла»** деген үндөө келет. Периштелер анын жанын бардык кылдарынын түбүнөн сууруп алып, кайрадан кое беришет. Аны Хак таала бере турчу азаптан куткарууга эч кимдин күчү жетпейт.

Төшөгүндө өлүм абалында жаткан адам бул азапты көрүп: «Кап, кап, аттиң, тирүү кезимде амалдарымды орундап өтөгөнүмдө азыр ушул азапты тартпас элем», - дейт. Кайрадан ошол оорулуунун жанындагы адамдарга мындай дейт: **«Эй, менин текебер кулдарым! Мына бул досуңарды мал-мүлк жумшап куткаргыла! Өмүрдө мен жиберген кыйынчылыктарга сабыр кылбайсыңар, мени арызданасыңар. Мына бул кул азапта жана жаны алкымына келди. Менин кудуретимден!»** Периштелер бул сөздү угуп, «Йа, Раббибиз! Сенин азабың хак» деп, саждага жыгылышат. Хак таала буларды Курани каримде кабар берген. Андан кийин периштелерге кайрадан «кармагыла» деген үн келет. Алар ушундай бекем кармашат, бардык жеринде, жада калса, бир кылынын түбү дагы бош калбайт. Периштелер

бирдей үн чыгарып: «Эй, Аллахтын душман кулунун жаны, кел, денеңден чык. Бүгүнкү күн сага азап бериле турчу күн. Аллаху тааладан башканы жакшы көргөнүң үчүн текебер болуп, кедейлерге салам берчү эмес элең, харам болгон нерселерди кылар элең жана жалганды хак, хакты жалган деп саначу элең», - дешет. Булар тууралуу Курани каримде кабар берилген.

Ошондон кийин алиги киши периштелерге «Бир дем ырайым бергиле, эсимди жыйнап алайын» дегенинде малак-ул-мавттын (өлүм периштесинин) башынын түбүндө турганын көрөт. Аны көргөндө бул азаптарды унутуп, калтырап баштайт. Малак-ул-мавтты көргөн кезинде «Ушунча периште азап берип жатканда сен кимсиң жана эмне үчүн келдиң?» Андан кийин өлүм коркунучтуу үн менен айтат: «Мен өлүммүн, сени дүнүйөдөн чыгарамын. Бала-чакаңды жетип калтырамын жана өмүрүңдө жакшы көрбөгөн туугандарыңа мал-мүлкүңдү мурас кылып калтырамын.»

Өлүмдөн бул сөздөрдү уккан кезде титиреп, бетин ары-бери бурат. Анткени, белгиси ушу жана Бухаридеги хадиси шарифте Расулуллах (саллаллаху алейхи ва саллам): «Периштелерди укканда бетин кабырга бурат, алдында өлүмдүн турганын көрөт», - деген.

Кай тарапка бет бурса да өлүмдү ошол жакта көрөт жана кайрадан артына бурулат.

Мала-ул-мавт катуу үн менен кыйкырып мындай дейт: «Мен ошол улуу периштемин, ата-энеңдин жанын алдым, сен ошол кезде алардын жанында элең, аларга кандай пайдаң тийди? Мына, бардык досторуң карап турушат, мындан эмне пайда? Ошондой эле, мен ошондой улуу периштемин сенден мурда өлтүргөндөрүмдүн күч кубаттары сенден көп болчу.»

Өлүм абалында жаткан киши периштелер менен ушунча сүйлөшкөндөн кийин азаптоочу периштелер кетип калышат. Азраил алейхиссаламдын айбатын көргөн кезде ошол замат акылын жоготот.

Азраил алейхиссалам: «Дүнүйө кандай экен?» - деп сурайт. Жанталашып жаткан адам: «Дүнүйөнүн кызыгына алданганым үчүн ушул абалга тап болдум», - деп жооп берет.

Жана Халлаки жихан (ааламдын жаратуучусу) дүнүйөнү жаман, түрү суук аял кейпине киргизет, көздөрү көк, тиштери өгүздүн мүйүзү сыякатуу болот, сасык жыт менен келип, көкүрөгүнүн үстүнө отуруп алат.

Андан кийин алиги кишинин мал-мүлкүн алдына алып келет. Каар менен, харам жана халал дебей тапкан мал-мүлкүн көз алдында мурасчыларына берет.

Андан кийин мал-мүлк өз ээсине: **«Эй, душман! Мени жыйнадың, жаман жерге жумшадың, садака, зекет бербедиң. Ал эми азыр сенин мүлкүңөн чыктым, сен калабаган адамдарыңдын колуна кеттим, алар сага рахмат айтпастан алышты»**, - дейт.

Ушундайча суусап, жүрөгү күйүп-жанып, төрт тарабын карайт.

Мындан кийин ушул жагдайында шайтан мүмкүндүк таап ыйманын алуу үчүн баш жагына келет. Ал малундун колунда бир идиши болот. Ичинде муздак суу, өлүм алдында жаткан адамдын жанында бул идишти чайкайт. Аны көрөт жана угат. Ошол жерде жана ошол кезде кедей менен байдын жагдайы белгилүү болот.

Эгер бактысыз болсо: «Берчи, сууну ичейин», - дейт. Өлө турчу адамдан бул сөздү угуу шайтандын көптөн күткөн арманы болот. Шайтан мындай дейт: «Кудай жок деп айт!» Эгер адам шаки болсо малундун айтканын кайталап, ыйманы кетет. Бирок, ар бир нерседе хикмат Аллаху тааладан, ушундай абалда оорулуу адамдын жанында суу болуу керек. Жана тез-тез оозун ачып суу берип туруусу керек.

Эгер оорулуу адам бактылуулардын катарында болсо шайтанга лаанат кылып, ага сөз кайтарат.

Өмүрү бүтүп, убагы келгенде (эгер момун болсо) буйрук кылынат, Азраил алейхиссалам келип жанын алат. Үч жүз

алтымыш периште бул жанды Азраил алейхиссаалмдын колунан алып, бардык сүйүктүүлөрүнүн жана досторунун келбетине кирип, Жаннаттын кийимдерин кийгизип, рухун Жаннат сарайына алып барып көрсөтүп, кайра (бир заматта) өлүүнүн жанына алып келишет.

Эгер ыймансыз кеткен болсо үч жүз алтымыш сижжин (тозок) периштелери Жаханнамдан капкара заккум жалбырагын алып келип, алиги ыймансыз абалда чыккан рухту ушуга ороп, дароо тозокко алып барып, ордун көрсөтүп, кайрадан денесинин жанынан алып келишет.

Бир адам балакатка толуп, дүнүйөдө канча өмүр сүрсө жана Кудайга каршы чыгуучулардан болуп, тообосуз кетсе, (наузубиллах – Кудай сактасын) ушул жазаларды көрөт, кыяматта маскара болот жана анын бара турчу жери да – Жаханнам. Аллаху тааланын хидаят жардамы жетсе же Мухаммед (саллаллаху таала алейхи ва саллам) Пайгамбарбыздын шапаатына ээ болсо ушул балээден кутулуп, Жаннатка барат.

## КҮНӨӨСҮЗ БАЛДАРДЫН ӨЛҮМҮ ТУУРАЛУУ

Бир мусулмандын перзенти ооруп калып, өлүм төшөгүндө жаткан болсо, Макам-ы иллийин, б.а., Бейиш анын бара турган жери болот. Ал жерден үч жүз алтымыш периште келип, сап-сап болуп тизилип, ошол жаш баланын алдында турушат жана: “Эй, күнөөсүз бала! Сага сүйүнчү болсун, бүгүнкү күн – дүнүйөдөн көзү өткөн чоң эне, чоң ата жана бардык кошуналарыңды Аллаху тааладан тилеп ала турган күнүң!” – деп, жүз периште башына бир шапаат таажысын кийгизет, дагы жүз периште махабат таажысын кийгизет жана дагы жүз периште кайраттуулук менен кубаттуулук көйнөгүн кийгизип, дагы алтымыш периште көзүндөгү көшөгөсүн алып салышат. Бардык көшөгөлөр алынып салынгандан кийин Хазрети Адам алейхиссаламдан бери ал убакытка чейин өткөн момундардын ата-бабаларынын көрөт.

Алардын айрымдары үчүн азап дайындалган болот. Алардын ошол жагдайларын көргөндө чаңырып ыйлайт, кыйкырат жана титирей баштайт. Муну билбегендер жан тапшыруу азабын тартып жатат деп ойлошот.

Андан кийин жан алуучу периштелер келип аны көрүшөт, шапаат таажы менен көйнөгү кийген жана көзүнөн көшөгөсү алынган экен, жанын алууга күчтөрү жетпей: "Эй, күнөөсүз бала! Ааламдын жаратуучусу сага саламын айтты жана: "Мен аны жараттым, кайра мага келсин! Анткени ал рухту аманатын мен бердим, кайра мага тапшырсын! Анын ордуна ага Бейиш менен дидар берейин. Эгер ишенбесең, жүзүңдү буруп, асман жакка назар сал, көрөсүң!" – деп айткан кезде жаш бала назар салып, периштелерди жана Аллаху тааланын дидарын көрөт. Кубанычтан толкунданып, титирей баштайт жана күркүрөп кызарат. Тура салып төшөгүндө жан берүүгө ашыгат. Кайрадан азаптанып жаткан ата-бабалары көзүнө көрүнүп, дагы жанын бергиси келбейт. Ошол кезде периштелер: "Эй, күнөөсүз бала! Эмнеге жаныңды бербей жатасың?" – деп сурашат. Күнөөсүз бала: "Эй, периштелер! Аллаху таалададан сурангылачы, ата-бабаларым менен туугандарымды кечирсин!" – дейт. Периштелер: "Оо, Раббым! Мына бул күнөөсүз бала менен биздин жагдайыбыз сага маалым," – дешет. Аллаху таала "жалла шануху": "Улуулугумдун акысы үчүн кечирдим!" – деп айтат. Периштелер: "Эй, күнөөсүз бала! Сүйүнчү болсун сага! Аллаху таала ыйманы бар болгондордун күнөөсүн кечирди жана бардык өтүнүчтөрүңдү кабыл кылды," – деп айткан кезде күнөөсүз баланын өзү дагы кубанып, ушундай абалда турганда Хак таала Бейиштен эки хури жиберип, анын эне-атасын келбетинде келишет, колдорун жайып мындай дешет: "Эй, биздин уулубуз же кызыбыз! Биз менен жүр! Биз сенсиз Бейиште боло албайбыз!" Бейиш алмаларынан бир алма чыгарып, күнөөсүз баланын колуна берип, ал дешет. Күнөөсүз бала алманы жыттап турганда Хазрети Азраил алейхиссалам өзү сыяктуу татынакай күнөөсүз жаш баланын келбетинде келип, ошол жагдайында жанын (рухун) алат.

Башка бир риваятка ылайык, алманы жыттап жатканда жаны алмага жабышат жана малак-ул-мавт (өлүм периштеси) күнөөсүз жаш баланын жанын алмадан алат. Бул рtriваяттардын экөөсү тең жаиз.

Ошондон кийин малак-ул-мавт ошол жанды алып, асмандарды көрсөтүп, Бейишке алпарат. Ал жерде жашыл изумруддан чоң бир аянт бар. Күнөөсүз жаш бала ал жерге келген кезде: “Мени бул жерге эмнеге алып келдиңер?” – деп сурайт. Периштелер: “Эй, күнөөсүз бала! Кыямат жери бар. Өтө ысык. Мына ушул жерде жетмиш миң ырайымдуулук булагы бар. Хазрети Расулуллахтын “алейхиссала” хавузунун (көлмөсүнүн) башында туруп, нурдан жасалган идиштерди көрүңүз! Эне-атаңыз Кыямат жерине келгенде, ушул идиштерге суу толтуруп, аларга бересиз жана аларды кармап туруңуз, коё бербеңиз, Тозок жолуна кетпесин жана азап менен кыйынчылык көрбөсүн. Анткени сиздин дубаңыз Хак тааланын алдында кабыл болот. Жума түндөрү  жер бетине түшөсүз. Ошол учурда Аллаху тааланын саламын Мухаммед “саллаллаху алейхи ва саллам”дын үммөтүнө жеткиресиз. Алардын үстүнө нур бересиз жана алардын шүгүрлөрүн Аллаху таалага алып барасыз!” – деп эскертишет.

Күнөөсүз жаш балдардын жандарына ошол даражалар көрсөтүлүп, дароо кайра денесинин башынын учуна алып келип коюшат. Намазы окулуп, кабырга кирип, сурагы менен эсеби болгонго чейин ал жан кабырдын үстүндө турат. Эгер атасы же энеси тооба кылбай өлө турган болсо, Кыямат күнү уулу менен алардын арасында бир көшөгө болот. Ал күнөөсүз жаш бала аларды издеп таба албайт, бири-бирлерин көрүүгө куштар болушат. Мына ошентип момундардын балагат жашына жетпеген перзенттеринин жагдайы ушундай.

## МУСУЛМАН АЯЛДАРДЫН ӨЛҮМҮ ТУУРАЛУУ

Бир аял нифас абалында, же кош бойлуу кезинде, же жугуштуу оору же ич оорусунан улам же булардын эч бири болбосо, чоочун эркектерге ачык көрүнбөгөн болсо, жана күйөөсү андан ыраазы болсо, мындай аялга кайтыш болоордо Бейиш периштелери келип, алдында сап-сапка тизилип, ага сый-урмат көрсөтүп салам беришет жана: "Аллаху тааланын сүйүктүү, шейит кулу, кел, чык, эмне кыласың бул дүнүйөнүн сарайында? Сага Аллаху таала ыраазы болду жана сенин бул ооруңду шылтоо кылып, күнөөлөрүңдү кечирди. Сага Бейишти насип кылды, кел, аманатыңды тапшыр!" – дешет. Ал аял ошол мартабасын көрүп, жанын тапшыргысы келип, айлана-тегерегин карап: "Мени менен дос болгондорду суракка алып, аларга ырайым кылсын, андан кийин тапшырайын," – деген кезде периштелер анын суранычын Аллаху таалага жеткиришет. Мындан улам Аллаху тааладан: "Улуулугумдун акысы үчүн кулумдун бүт дубасын кабыл кылдым" - деген үн келет. Периштелер аялга бул куш кабарды сүйүнүчүлөшөт. Ошондон кийин малак-ул-мавт жүз жыйырма ырайым периштелери менен келет. Жүздөрүнүн нуру Аршка чейин жетип турат, баштарында таажылары бар, үстүлөрүндө нурдуу кийимдери, буттарында алтындан жасалган бут кийимдери жана жашыл түстө канаттары болот. Колдорунда Бейиш мөмө-жемиштери менен жагымдуу жыпар миск жыттанып келишет, чоң сый-урмат менен салам беришет жана: "Ааламдын жаратуучусу сага салам айтты жана Бейишти берип, сүйүктүүсү Мухаммед алейхиссалламга кошуна кылат жана Хазирети Аишага дос кылат!" – дешет.

Жанагы ыймандуу аял бул сөздөрдү угуп, көзүндөгү көшөгөлөрү ачылып, ыймандуу аялдарды көрөт, андан соң күнөөкөр болуп азап тарта тургандарды дагы көрөт жана: "Алардын күнөөлөрүн кечире көр Раббым!" – деп жалынып-жалбарат. Аллаху таала тарабынан: "Эй, кулум! Бүт

тилегиңди орундадым, аманатыңды тапшыр! Хабибимдин (сүйүктүүмдүн) жубайы менен кыздары сени күтүп жатышат," - деген кабар келет. Бул кабарды угаар замат жаны титиреп, буттары тыбырчылап, тердеп, жанын тапшырмакчы болуп турганда эки периште келет. Колдоруна оттон жасалган таяк, бирөөсү оң жагында, экинчиси сол жагында турат. Ошол учурда малун шайтан жүгүрүп келет дагы: "Чындыгында бизге мындан пайда жок, бирок дагы бир көрөлү?" – деп, каухардан жасалган чөйчөктүн ичине муздак суу алып, ошол абалда келип, сууну көрсөтөт. Жанагы периштелер шайтанды көргөндө колдорундагы таяктары менен ургулап, колундагы чөйчөгүн сындырып, аны кууп жиберишет. Тиги мусулман аял муну көрүп күлөт. Андан соң хури кыздар ага каухар чөйчөк менен кавсар суусун беришет, ал андан ичет. Бейиш суусунун лаззатынан улам жаны ордунда тура албай чөйчөккө жабышат, малак-ул-мавт анын жанын ошол чөйчөктөн алат. Периштелер: **"Инна лиллахи ва инна илайхи ражиун,"** - деп айтышат. Жанын алып, асмандарды көрсөтүп, Бейишке алып барышат. Ал жердеги ордун көрсөтүп, дароо денесинин башынын түбүнө алып келишет.

Кийимин чечип, чачын бошотуп жаткан кезде руху дароо денесинин башынын түбүнө келип: "Эй, жууп-тазалоочу! Акырын, акырын карма! Анткени Азраилдин колунан жарат алдым. Денем кыйналды, абдан чарчады," - дейт. Жуула турган жерге алып келинген кезде дагы келип: "Сууну өтө ысык кылба! Денем өтө алсыз. Мени тезирээк жууп чыгаргыла, тынычтык табайын." Жуулуп-тазаланып кепинге оролгон кезде бир саамга туруп дагы айтат: "Бул ааламды акыркы жолу көрүшүм. Тууган-туушкандарымды көрөйүн, алар да мени көрүшсүн жана үлгү-сабак алышсын. Анткени алар да жакында көз жума тургандыктан артыман өкүрүп-бакырып ыйлашпасын! Мени унутпай, Курани карим окуп, дайыма эстеп турушсун! Менин мурасым үчүн бири-бири менен урушуп-талашпасын! Мындан улам көрүмдө азап тартпайын. Жума жана айт күндөрү мени эстеп турушсун!" - деп айтат.

Андан кийин намаз окула турган жерге коюлган кезде жаны кайра: “Кош болгула, оо менин уулум менен кызым, эне-атам! Бу сыяктуу айрылуу күнү жок. Айрылдык, эми Кыяматта көрүшөбүз. Кош болгула, эй артыман көз жаш төккөндөр!” - дейт.

Жаназа намазы окулуп, табыт ийиндерге алынган кезде дагы минтип айтат: “Мени шашпай акырын алып баргыла! Эгер максатыңар сооп табуу болсо, мага зыян келтирбегиле! Силерден Аллаху таалага ыраазычылык алып барайын!”

Көрдүн четине коюлган учурда дагы мындай деп айтат: “Менин абалымды көргүлө дагы, сабак алгыла! Азыр мени караңгы жерге таштап кетесиңер. Мен бул дүйнөдө жасаган иштерим менен калам. Бул нерселерди көрүп, опасыз жалган дүнүйөнүн азгырыктарына алданбагыла!”

Кабырына коюлган кезде жан башынын түбүнө келет. Эч качан жаназаны талкинсиз калтырбоо зарыл. [Жайына коюлгандан кийин ага салих адамдын **“Талкин”** айтышы сүннөт болуп эсептелет. Ваххабилер талкиндин сүннөт болгондугуна ишенишпейт. Алар муну бидат дешет. “Өлүк эч нерсени укпайт, сезбейт” дешет. Ахли сүннөт аалымдары “рахимахумуллаху таала” түрдүү китептерди жазышып, талкин айтуунун сүннөт болгондугун далилдешкен. Бул китептерден бири Мустафа бин Ибрахим Сыйаминин “рахимахуллаху таала” **“Нур-ул-якин фи- мабхас ит-талкин”** аттуу китеби. Бул китепте Табарани жана Ибн Манда тарабынан кабар берилген хадиси шариф жазылган. Бул хадиси шарифте өлгөн адамга талкин айтуу керектиги айтылган. **“Нур-ул-якин”** китеби миң үч жүз кырык бешинчи (1345) жылы Сыямда, Банког шаарында жазылган. Бул китеп 1396-жылы (м.1976) Стамбулда экинчи жолу басылып чыккан]. Аллаху тааланын буйругу менен өлгөн адам кабырда уйкудан ойгондой ойгонот. Капкараңгы жерде экенин көрөт. Кызматчысына жана күңүнө же өзүнө дайыма жардам берип жүргөндөргө кайрылып: “Мага шам алып келгиле!” - дейт. Эч кимден эч кандай жооп келбейт. Ошол учурда кабыр

жарылып, сурак алчу эки периште [Мункар жана Накир] келет. Экөөнүн тең оозунан алоолонгон от-жалын, мурдунан кара түтүн чыгып турат. Ошол абалда ага жакын келип: **“Ман раббука ва ма динук, ва ман набиййука”** т.а., “Раббың ким, диниң кайсы жана Пайгамбарың ким?” – деп сурайт. Буларга туура жооп берсе, ал периштелер Хак тааланын ага ырайымы менен сүйүнчү айтып кетишет. Дал ошол учурда кабырдын оң жагынан терезе ачылып, нур жүздүү бир адам жанына келет. Баягы ыймандуу аял аны карап кубанып: “Сен кимсиң?” - деп сурайт. Анда ал: “Мен сенин өмрүңдөгү кылган сабырыңан жана шүгүрүңөн жаратылдым. Эми Кыяматка чейин мен сага жолдош болом!” – деп жооп берет.

## ЗУЛУМДУК КӨРГӨН, САБЫРДУУ ЖАНА КАРЫП АДАМДАРДЫН ӨЛҮМҮ ТУУРАЛУУ, ШЕЙИТТЕР

Булардын өлүмдөрү бирдей. Бирөө тууралуу айталы, калганы ошого окшош болот.

Карып адамдар (эч кими жок, бечара адам) эки түрдүү болот: Биринчиси, алыс жерде жалгыз болуп, жанында тууган-туушкандары, тааныштары жок болгондор. Экинчиси, өз жеринде кедей болгон адам. Баары аларды кемсинтет, жанына барбай турган болушат. Мындай момундар дагы карып болушат, көз жумушса, шейит кетишет. Кайсыдыр бир адам алтымыштан ашып, беш маал намазын таштабаса, ал да шейит болот. [Харам иш кылуусу өлүмүнө себеп болгон, маселен, арак ичип ууланып өлгөн адам шейит болбойт. Бирок харам ишти жасап жатып, башка себеп менен өлсө, мисалы, үстүнө имарат чөгүп кетип өлсө, анда шейит болот. Аял кишинин жүзүнөн жана алакандарынан сырткары бүт жери аврат болуп эсептелет. Жаап жүрүүсү фарз. Маани бербеген, маанилүү деп эсептебеген адам капыр болот. Башы, чачы, кол-буту ачык абалда көчөгө чыкпаган аялдар да, кыздар да шейит болот. Аллаху тааланын буйруктары менен тыюулары **“Ахкам-и Исламия”** (Ислам өкүмдөрү) деп аталат. Ислам

өкүмдөрүн үйрөнгөн жана балдарына үйрөткөн ата-эне да шейит болот.] Ыйманы жана намазы жок болсо, шейит болбойт. Ошондой эле каапырдын колунда туткун абалда өлгөн мусулман дагы шейит болот. Зордук-зомбулук менен өлтүрүлгөн капыр шейит болбойт. Капыр болуп өлгөн адам эч качан Бейишке кирбейт.

Мындай адамдар өлүм төшөгүнө баштарын койгон кезде асмандардын эшиги ачылып, жерге ушунча көп периштелер түшөт; алардын санын Аллаху таала гана билет. Алардын колдорунда нурдан жасалган таажы жана хуллалар (Бейиш кийимдери) болот. Ал адамдын жанын сый-урмат менен чакырышат. Чындыгында Аллаху таала бул жөнүндө Фажр сүрөсүнүн акырында маалымдаган.

Дагы бир шейит мына ушундай болот: жүзүн Аллаху таалага буруп: "Оо, менин Раббым! Өмрүмдө Сенден башка эч нерсеге үмүтүмдү байлаган жокмун. Өзүңдөн башка эч кимге моюн сунган жокмун. Бул дүнүйөнүн азгырыктарына, дин душмандарына алданган жокмун. Оо, Раббым! Азыр менин Сенден үмүтүм - Мухаммед саллаллаху алейхи васалламдын үммөтүнө ырайым кылып, баарын кечире көр!" - деп жалынып-жалбарып дуба кылат. Мындай адам дагы шейит болот.

Ошентип ошол периштелер ага хулла  делген кийимди кийгизишет. Ошол учурда Аллаху тааладан мындай буйрук келет: "Аны Бейишке алпаргыла! Анткени ал бул дүнүйөдө баарынан көп намаз окуур эле. Меймандос, кечиримдүү эле. Көптөн-көп истигфар айтаар эле. Ошондой эле Мени көп эстеп зикир кылаар эле. Аврат жери ачык абалда көчөгө чыкчу эмес эле. Өзүн харам нерселерден алыс кармай турган жана пайгамбарларга жана Исламга баш ийээр эле."

Азыр ошол эки периште адамдын эки ийининде бул дүйнөдө жакшы-жаман иштеринин баарын жазышат. Алар мындай дейт: "Оо, Рабби! Бизди бул дүнүйөдө ушул кулуңа көзөмөлчү кылып койдуң. Эми бизге уруксат бер, бул кулуңдун жаны менен асмандарга чыгалы!" Аллаху тааладан

жооп келет: “Силер анын кабырынын жанында тургула! Тасбих жана такбир айтып, мага сажда кылгыла! Сообун ошол кулума багыштагыла!” Ошентип алар Кыяматка чейин зикир-тасбих айтып, сообун ошол пенденин амал дептерине жазышат.

## КАПЫРЛАРДЫН ӨЛҮМҮ ТУУРАЛУУ

Бир капыр, бир муртад, Ислам динин жактырбаган, Курани каримди чөл мыйзамы деген, бүткүл адамзатынын эң жогорусу, эң урматтуусу, пайгамбарлардын мырзасы Хазирети Мухаммед саллаллаху алейхи ва салламга (Кудай сактасын!) төө чабаны деп айта турган даражада илимсиз жана ахлаксыз болгон, адам баласына чыныгы бейпилдиктин, бактылуулук жолунун, илимдин, адеп-ахлактын, тазалыктын, арuулуктун жана адилеттүүлүктүн булагы болгон, маданиятка нур чачкан Ислам динин рухсуз, чолок акыл-эси менен түшүнө албай, диндердин кереги жок деп айта турган даражада пас, тизгинин напсисинин колуна карматкан акмак адам өлөөр алдында көзүндөгү көшөгө алынат. Бейиш ага көрсөтүлөт. Нурдуу бир периште ага: “Эй, капыр! Мусулмандарды артта калган, ал эми шахваттарынын аркасынан сая түшкөндөрдү, ахлак негиздерин жыккандарды маданыяттуу, өнүккөн деген эй, наадан! Жаңылыш жолдо элең. Чыныгы Ислам динин жактырбас элең. Мухаммед алейхиссаламдын Аллаху тааладан алып келген илимдерге ишенген, урматтаган адам Бейишке кирет!” – дейт. Бейиштеги нематтарды көрөт. Бейиштин хурилери да: “Жалгыз ыйман келтиргендер гана Аллаху тааланын азабынан кутулушат,” - дешет. Бир саамдан кийин шайтан бир кечилдин (поптун) келбетинде көрүнүп: “Эй, баланча уулу түкүнчө! Жанагы келгендер калп айтып жатышат. Сен көргөн нематтардын баары сеники болот” – дейт. Андан кийин Тозок көрсөтүлөт. Тоодой алоолонуп жанган оту, качырдай чаяндарды бар. Хадиси шарифтерде айтылган азаптарды көрөт. Тозоктогу Забани делген азап периштелер аны оттон жасалган таяктары

менен токмоктошот. Алардын оозунан алоолоп жанган от чыгып турат. Бойлору мунарадай бийик, тиштери өгүздүн мүйүзүндөй болот. Күн күркүрөгөндөй күркүрөшөт. Капыр адам алардын үнүнөн титиреп, жүзүн шайтан тарапка бурат. Шайтан корккону нан чыдай албай качып кетет. Периштелер шайтанды кармап, жерге сулата чабышат. Жанагы капырга келип: "Эй, Исламдын душманы! Сен дүнүйөдө Расулуллахга "саллаллаху таала алейхи васаллам" ишенген жоксуң. Азыр да периштелерге ишенген жоксуң, малун шайтанга дагы алдандың!" – дешет. Мойнуна оттон жасалган чынжырды салып, буттарын ороп, башынан өткөрүп, эки колун аркасына алып байлашат. Аяттарда ушул жагдай тууралуу кабар берилген. Өкүрүп-бакырып, бул дүнүйөдөгү жардамчыларын чакырат. Забани периштелер: "Эй, капыр! Мусулмандарды шылдыңдаган эй, наадан! Жалынып-жалбаруу убагы өттү. Эми ыйман да, дуба да кабыл болбойт. Капырлыгыңдын жазасын тарта турган убактың келди!" – дешет. Тилин кежигесинен чыгарат. Көздөрүн оюп чыгарат. Азаптын түрүн көрсөтүп, жийиркеничтүү жанын кыйнап алышат да, Тозок отуна ыргытышат. Аллаху таала Мухаммед алейхиссаламдын growинде жана улуу Пайгамбардын динин бизге дурус жеткирген ахли сүннөт аалымдарынын китептеринде жазылган ишеним менен жан беришибизди насип кылсын! Амин.

Канча жашасаң да, акыры өлөсүң. Пайгамбарыбыз "алейхиссалам" мындай деген: **"Бир адамдын руху денесинен чыккан кезде: "Эй, адам баласы, сен дүнүйөнү сен таштап кеттиңби, же дүнүйө сени таштап кеттиби? Дүнүйөнү сен жыйнадыңбы, же дүнүйө сени жынадыбы? Сен дүнүйөнү өлтүрдүңбү, же дүнүйө сени өлтүрдүбү?" – деген үн келет. Жаназаны жууй баштаган учурда дагы үч үн келет:**

1. **Сенин күчтүү денең кайда калды? Сени эмне алсыратты?**
2. **Сенин чечендигиң кайда калды, сени эмне тил-оздон калтырды?**

**3. Сенин сүйүктүү досторуң кайда, алар сени эмне үчүн таштап кетишти?**

**Жаназа кепинге оролгон учурда дагы бир үн келет: "Жолго азыксыз чыкпа! Бул сапардын артка кайтаары жок, түбөлүккө кайта албайсың. Бара турган жериң азап периштелерине толо." Табыттын ичине коюлганда дагы бир үн келет: "Эгер Хак тааланын ыраазылыгын тапкан болсоң, сен кандай гана бактылуусуң! Улуулук, бакыт сеники анда! Эгер Аллаху тааланын каарын тапкан болсоң, анда сага кандай гана өкүнүчтүү!" Жаназа кабырынын жанына келгенде дагы бир үн келет: "Эй, адам баласы! Дүйнөдө кабыр үчүн эмне даярдадың? Бул караңгы кабыр үчүн кандай нур алып келдиң? Байлыгыңан, же атак-даңкыңан бир нерсе болсо дагы алып келе алдыңбы? Эч нерсеси жок бул кабырга салуу үчүн жана аны кооздоо үчүн эмне алып келдиң?" Жаназаны жайына койгон кезде кабыр тилге келип: "Менин үстүмдө сүйлөп жүрөөр элең, эми курсагымда тил-ооздон каласың!" - дейт. Акырында жаназаны көмүп болгоң соң, ал жердеги кызмат кылып жүргөн адамдар дагы тарап кеткенден кийин Аллаху таала тарабынан бир үн келет: "Эй, менин кулу, айланаңдагы бардык жакындарың мынабу караңгы көрдө сени жалгыз калтырып кетишти. Алар сенин досторуң, бир туугандарың, балдарың жана жакын адамдарың эле. Эч биринин сага пайдасы болгон жок. Эй, кулум, сен мага душман болдуң, буйруктарымды аткарган жоксуң, бир күн келип ушул абалга түшүп калаарыңды эч ойлогон жоксуң!" Эгер өлгөн адам ыйманы менен өлгөн болсо, анда Аллаху таала ал адамды кечирип жиберээринен үмүт кылынат жана мындай дейт: "Эй, менин момун кулум! Сени кабырда жалгыз карып калтыруу мага жарашпайт! Улуулугумдун акысы үчүн сага ырайым кылайын, досторуң таң калсын, сага ушундай мээримимди төгөйүн, ата-энеңдин уулуна болгон мээриминен ашыкча болсун!" Ыйманы бар адамдын бардык күнөөлөрүн кечирилип, анын кабыры**

**Бейиш бакчасына айланып, мазарынын ичи Бейиштин хури кыздарына жана Бейиш нематтарына толоору үмүт кылынат. Ошондой эле Аллаху таала ырайымы менен көптөгөн күнөөкөр пенделерин кечирип жиберет. Ансыз деле дүнүйөдө Раббыбыздын мээрими ушунчалык көп; күн сайын канча ирет пенделеринин айыптарын жаап-жашырат. Андай болсо, ушундай бир жаратуучунун буйруктарын аткарып, тыюу салган нерселеринен алыс болуу керек, күн сайын жакшы иштерди жасап, эртеңки күндүн азабынан кутулуу зарыл!"**

Момундар күнөөкөр болсо да, күнөөсүз болсо да баарына милдеттүү түрдө кабырда сурак болот. Ал эми күнөөлөрү кечирилбеген мусулмандарга жана бардык капырлар үчүн кабыр азабы болот. Мусулмандардын арасында сөз ташыгандарга, ажатканада үстүнө заара чачыраткандарга кабырда көбүрөөк азап болот. [Кабырдагы азапты тек рух гана эмес, дене да тартат. Акыл-эс жетпеген нерселерди акыл-эс менен түшүнүүгө аракет кылбоо зарыл.]

Ал эми ал адам ыймансыз өткөн болсо, катуу азаптарга махшар күнүнө чейин дуушар болуп, [андан кийин Тозокто түбөлүк] азап тартат.

## КАБЫР ЗЫЯРАТЫ ЖАНА КУРАНИ КАРИМ ОКУУ

Кабырга барып зыярат кылуу сүннөт болуп саналат. Аптасына бир жолу, эч болбосо, айт күндөрү зыярат кылынат. Бейшемби же жума же ишемби күнү зыярат кылуунун сообу көбүрөөк болот. **"Шир'ат-ул-Ислам"** китебинин акырында мындай деп жазылган: "Мүрзөгө зыярат кылуу сүннөт болуп саналат. Зыярат кылып келген адам өлгөн адамдын чиригенин ойлоп, андан сабак алат. Осмон "радыйаллаху анх" мүрзөнүн жанынан өтүп бараткан кезде көп ыйлачу, сакалы суу болуп калчу. Өлгөн адам дагы дубадан пайдаланат. Расулуллах "саллаллаху алейхи васаллам" туугандарын жана

сахабаларынын “радыйаллаху таала анхум” мүрзөлөрүн зыярат кылаар эле. Салам жана дубадан кийин кыбылага арка салып, кабырга бет алып отуруу керек. Кабырга колду, бетти сүртүү, топуракты өбүү христиандардын адаты. Хадиси шарифте: **“Бир адам таанышынын кабырына барып салам берген кезде, өлгөн адам аны тааныйт жана анын саламына жооп берет”**- деп айтылган. Ахмад ибн Ханбал “рахимахуллаху таала” минтип айткан: “Мүрзөнүн жанынан өтүп бараткан учурда Ихлас, эки “Кул аузу” сүрөлөрүн жана Фатиханы окуп, сообун өлгөн адамдарга багыштоо керек. Аларга сообу тийет.” Анас бин Малик “радыйаллаху анх” билдирген хадиси шарифте: **“Аят-ал курсини окуп, анын сообу өлгөндөргө багышталган кезде, Аллаху таала аны өлгөндөрдүн баарына жеткирет”** - деп айтылган.

**“Хазанатур-риваят”** аттуу китепте мындай деп жазылган: “Көзү тирүүсүндө зыярат кылынган аалымдарды көзү өткөндөн кийин дагы зыярат кылуу үчүн алыс жерлерге баруу жаиз. Пайдалануу жагынан пайгамбарлардын “алейхимуссалавaату ваттаслиимаат”, олуялардын жана аалымдардын “рахимахумуллаху таалаа” кабырларын зыярат кылуунун арасында айырма жок. Бирок даражалары жагынан гана айырма бар.”

[Бир мусулман турган үйүнүн бөлмөсүнө бир такта илип, тактага сүйгөн адамынын ысмын жазса же анын кабырынын үстүнө таш тургузуп, ташка жазса, ошол бөлмөгө кирген же ошол кабырга зыяратка барган мусулмандар ташка же тактага ысмы жазылган өлгөн адамдын рухуна Фатиха жана дуба окуса, Аллаху таала ал өлгөн адамга ырайым кылып, күнөөлөрүн кечирет. Бөлмөнүн дубалына жана кабыр ташына ысым жазуу, аны эстөө үчүн эмес. Ошол ысымдын ээсине Фатиха жана дуба окуу үчүн. Мына ошондуктан Ислам мамлекеттеринде бөлмөнүн дубалдарына жана мүрзөлөргө өлгөн адамдын ысмын жазуу адат болгон. Бир олуянын ысымы жазылса, ошол ысымды окуп, ээсинен шапаат, дуба суралса, олуя зат угуп, сураган адамдын дүнүйө жана акырет тилектери үчүн дуба кылат жана дубасы кабыл болот.]

Аялдардын мүрзөгө баруулары жаиз болсо да, Расулуллахтын кабырынан башка кабырды зыярат кылбаганы жакшыраак болот. Этек кири жана жунуб абалында зыярат кылуу жаиз болсо да, даарат менен баруу сүннөт болуп саналат. Хадиси шарифтерде: **“Бир момундун кабырын зыярат кылып: “Аллахумма инни ас-алука би-хакки Мухаммадин ва ала али Мухаммадин ан ла-ту’аззиба хазалмаййит” – деп дуба кылса, өлгөн адамдын азабы токтотулат.” “Ата-энесинин же экөөнөн бирөөсүнүн кабырын жума сайын зыярат кылган адам кечирилет”** - деп айтылган. Тек эне-атанын кабырынын топурагын гана өпүү жаиз. **“Кифая”** китебинде мындай деп жазылган: “Күндөрдүн биринде бир адам Расулуллахтан “саллаллаху алейхи васаллам”: “Бейиштин босогосун өбүүгө ант ичтим, эми эмне кылышым керек?” – деп сураганда, **“Апаңдын бутун өп!”** – деди. “Эне-атам жок” – деген кезде, **“Кабырларын өп! Кабырларын кайда экенин билбесең, эки сызык сызып, алардын кабыры деп ниет кылып, ошол сызыктарды өп! Ошондо антыңды аткарган болосуң!”** – деп жооп берди.

Улуу олуялардын кабырын зыярат кылуу үчүн алыс жерлерге барбоо, бирок ошол жерлерге башка иш менен барган кезде зыярат кылуу абзел. Пайгамбарыбызды гана “саллаллаху алейхи васаллам” рыярат кылуу үчүн баруу өтө сооптуу. Пайгамбарларды “алейхимуссалам” жана олуяларды “алейхимуррахма” зыярат кылган адам алардын куттуу рухтарынан пайда алат. Аларга болгон сүйүүсүнө, урмат-сыйына жараша жүрөгү тазаланат. Күмбөздөрдө күнөө кылып жаткандар болсо, мисалы, ачык кийинген аялдар да келсе, зыяраттан баш тартпоо зарыл, аларга тоскоол боло албаса, аларды жүрөгү менен жаман көрүүсү керек. Аялдар барган, ыр, илахи айтыла турган момундун жаназасына да баруу керек.

Аялдардын кабырды зыярат кылуулары кайгыруу, ыйлоо, өкүрүп-бакыруу үчүн жана эркектерге аралашып, фитна чыгаруу үчүн болсо, харам болуп эсептелет. Мындай аялдарга наалат жаайт. Улгайган аялдарга эркектердин

арасына аралашпастан туугандарынын жана олуялардын кабырларын зыярат кылуулары жаиз болсо да, жаш кыздарга мындай зыярат дагы макрух болот. Аялдардын жаназага катышуулары да ушундай.

**“Жила-ул-кулуб”** китебинде мындай делет: “Мүрзөгө барган адам өйдө турган абалында **“Ассаламу алейкум, йа ахла дар-ил кавм-ил му’минин! Инна иншааллаху ан карибин бикум лахикун”** - деп айтат. Андан кийин “Бисмиллах” мененон бир жолу “Ихлас” жана бир жолу “Фатиха” сүрөсүн окуйт. Анан **“Аллахумма раббал-ажсадил-балийах, вал-изамин нахира-тиллати харажат минаддуния ва хия бика му’минатун, адхил алайха равхан мин индика ва саламан минни”** - деп дуба кылат. Кабырдын жанына келген кезде өлгөн адамдын оң [кабырдын кыбыла тарабынан] жана бут жагынан жакындайт. Салам берет. Өйдө турган абалында, же чөгөлөп, же отуруп Бакара сүрөсүнүн башын жана аягын, Ясин, Табарак, Такасур, Ихлас жана Фатиха сүрөлөрүн окуп, өлгөн адамга багыштайт.”

**Эскертүү**: Бирөөнүн ордуна ажылыкка баруу тартиби тууралуу билдирип жаткан аалымдарыбыз мындай дешкен: “Намаз, орозо, кайыр-садага жана Курани карим окуу, зикир кылуу, таваф кылуу, ажылыкка, умрага кылуу, пайгамбарлардын, олуялардын кабырларын зыярат кылуу, өлгөн адамды кепиндоо сыяктуу фарз жана нафил ибадаттардын, жакшылык менен кайрымдуулук кылуунун сообун башкалардын рухтарына багыштоо жаиз. Ибадатты орундаган адамга да, өлгөндөрдүн рухтарына да сооп берилет. Ошондуктан мүрзөгө барганда же башка жерлерде да Куран окуп, сообун өлгөндөргө багыштоо жана алар үчүн дуба кылуу керек. Себеби Куран окулган жерге ырайым менен береке түшөт. Ошондой жерлерде кылынган дуба кабыл болот. Кабырдын жанында окулган кезде кабырга ырайым, береке толот. Ханафи мазхабында, бир адам нафил орозо, намаз окуп, кайыр-садага, окугандарынын сообун өлгөн адамга же башка бирөөгө багыштаса, аларга да сообу тийет. Ал эми фарздардын сообун багыштаса, сообу тийет деген аалымдар

да бар. Сооптор өлгөн адамдарга бөлүштүрүлбөйт. Ар бирине толук берилет. Малики жана Шаафи мазхабдарында, Куран, намаз окуу сыяктуу дене менен гана аткарылган ибадаттар багышталбайт. Бирок булар аркылуу дуба кылынат.

**“Китаб-ул-фикх алал-мазахиб-ил-арба’а”** китебинде минтип айтылат: “Өлгөн адамдан сабак алуу жана акыретти ойлоо үчүн мүрзөгө зыяратка баруу эркектер үчүн сүннөт болуп саналат. Ханафи жана Малики мазхабдарында бейшемби, жума жана ишемби күндөрү зыярат кылуу муаккад сүннөт болуп эсептелет. Шаафи мазхабында бейшемби күнү асыр намазынан баштап ишемби күнү күн чыкканга чейин муаккад сүннөт. Зыярат кылууга барган адам өлгөн адам үчүн Куран окуп, ага дуба кылуусу зарыл. Анткени мунун өлгөн адамга пайдасы тиет. Мүрзөгө жеткенде **“Ассаламу алайкум, йа ахла да-рил кавм-ил му’минин! Иннаа иншааллаху ан карибин бикум лахикун”** - деп айтуу сүннөт. Алыс болобу, жакын болобу мүрзөлөрдүн баарына зыярат кылууга болот. Айрыкча салихтерди, олуяларды “рахимахумуллаху таала” кабырларын зыярат кылуу үчүн алыс жерге баруу да сүннөт болуп саналат. Расулуллахтын “саллаллаху алейхи васаллам” куттуу кабырын зыярат кылуу ибадаттардын эң улууларынан. Улгайып калган аялдардын оронгон абалда зыярат кылуулары жаиз. Фитна жана бүлүккө себеп боло турган болсо, улгайган аялдардын дагы зыярат кылуулары харам болот. Зыярат кылган кезде кабырды айлануу, таш-топуракты өбүү, маркумдан кандайдыр бир нерсе суроо жаиз эмес.” Олуялардан “рахимахумуллаху таала” шапаат кылуулары, Аллаху тааланын берүүсүнө себепкер болуулары суралат.

## ҮЧҮНЧҮ ТОМ, 9-КАТ

**Имам Раббани Мужаддид-и ал-фи сани Ахмед Фарукинин “рахимахуллаху таала” “Мактубат” аттуу китебинин үчүнчү томунун тогузунчу каты Мир Мухаммед Нуманга жазылган. “Расулуллах алып келгендерди кабыл кылгыла!” - деген маанидеги аятты чечмелеп берүүдө. Бул кат араб тилинде жазылган, котормосу төмөнкүчө:**

Бисмиллаахиррахмаанирраахиим! Хашр сүрөсүнүн жетинчи аятынын маанисинде: **“Расулуллах алып келгендерди кабыл кылгыла! Тыюу салган нерселерден сактангыла жана Аллахтан корккула!”** - деп айтылды. [Буйруктарды аткарып, тыюу салган нерселерден сактануу **Ислам динине** моюн сунуу дегенди билдирет.] Аллаху тааланын “тыюу салынган нерселерден сактангыла” дегенден кийин “Аллахтан корккула!” деп буюрганы тыюу салынган нерселерден сактануу алда канча маанилүү экенин көрсөтөт. Анткени Аллаху тааладан коркуу, т.а., **“такыбаалык”** - бул, харамдардан сактануу деген сөз. Такыбаалык – диндин негизи. Күмөндүү нерселерден дагы сактануу **“Вара”** деп аталат. Расулуллах “саллаллаху алайхи васаллам” **“Диниңердин тирөөчү – вара!”** - деген. Дагы башка бир хадиси шарифте: **“Эч нерсе вара сыяктуу боло албайт”** - деп айтылган. Динибиздин харам иштерден сактанууга өтө олуттуу түрдө маани бергендиги сактана турган нерселердин көбүрөөк болгонунан, пайдасынын да көбүрөөк болгондугунан. Себеби, буйруктарды орундоодо дагы тыйылуу бар. Бир буйруктуу орундоо – муну орундабоодон тыйылуу деген сөз. Пайдасынын көбүрөөк болуусу напсиге такыр жакбагандыктын натыйжасы. Буйрукту орундаганда напси да ырахат алат. Бир иште напсиге баш ийүү канчалык аз болсо, анын пайдасы ошончолук көп болот. Тагыраак айтканда, Аллаху тааланын ыраазылыгына тезирээк жеткирет. Анткени Ислам дининин буйруктары менен тыюулары напсини кыйноо, тарбыялоо жана жүдөтүү

үчүн багытталган. Напси – Аллаху тааланын душманы. Хадиси кудсиде: **“Напсиңе душмандык кыл! Анткени ал менин душманым!”** - деп айтылды. Ошондуктан руханий жолдордун ичинде, Ислам динин кармануу көбүрөөк болгону - Аллаху таалага эң жакын жол болот. Себеби бул жерде напсиге баш ийбөө көбүрөөк. Билгендерге маалым болгондой, биздин карманган жолубуз да ушул. Ошон үчүн улуу устатыбыз, жол башчыбыз жана улуу аалым Бахауддин Бухари: “Аллаху таалага алпарчу жолдордун эң кыскасын таптым” - деп айтты. Себеби бул жолдо напсиге каршы туруу башка жолдорго караганда көбүрөөк табылат. Бул жолдо Ислам динин кармануунун көбүрөөк экенине келсек, китептерди окуп изилдеген, акыл-эстүү, ынсаптуу адам үчүн муну аңдап-түшүнүү өтө оңой. Ал бул маселенин ушундай экенин ачык-айкын түрдө көрөт. Ушундай айдан ачык болуу менен бирге бир катар каттарымда бул маселени ар тараптуу түшүндүрүп бердим. Бүт нерсенин эң туурасын Аллаху таала гана билет. Ал бизге жардам берүүчү зат катары жетиштүү. Ал - улуу вакил. Пайгамбарыбыз Мухаммед алейхиссаламга, анын үй-бүлөсүнө жана сахабаларына “радыйаллаху таала анхум ажмаин” жана туура жолдо болгондорго салат жана салам болсун!

## ҮЧҮНЧҮ ТОМ, 84-КАТ

Аллаху таалага мактоолор болсун жана Ал тандаган сүйүктүү пенделерине салам болсун! Бул жолдо болгусу [Аллаху тааланын сүйүүсүнө жеткиси] келгендердин алгач ишенимин туура жолдогу аалымдардын [б.а., ахли сүннөт аалымдарынын] билдиргендерине ылайык оңдошу зарыл. [Анткени бул улуу аалымдар бардык илимдерди сахабалардын өзүнөн үйрөнүшкөн. Өздөрүнүн жана философтордун ой-пикирлерин буга аралаштырган эмес]. Аллаху таала алардын эмгегинин үзүрүн мол кылсын! Андан кийин ар бир адамга зарыл болгон фикх илимин үйрөнүү кажет. Үйрөнгөн соң аларды аткаруусу зарыл. Андан соң ар дайым Аллаху тааланы

эстеп зикир кылуу керек. [Т.а., жүрөгү дайыма Анын ысмын жана зати сыпатын ойлошу зарыл.] Бирок зикир кылганды кемел (жетилген) жана мукаммил (жетилдире ала туган) бир аалымдан үйрөнүү шарт. Наакыс [б.а., илимсиз, туура жолдон адашкан шейхтерден] адамдардан үйрөнсө кемелдикке жете албайт. Башында ушунчалык көп зикир кылуу керек, фарз намаздарды жана алардын сүннөттөрүн окугандан кийин зикирден башка ибадат кылбай, Курани карим окууну жана нафил ибадаттарды башка убакыттарга калтыруу зарыл. Даарат бар кезде да, даарат жок учурда да зикир кылуу керек. Турган, отурган кезде, басып бараткан учурда, жаткан кезде, айтоор, ар качан бул милдетти аткаруу зарыл. Көчөдө баратканда, тамактануу учурунда жана уктаарда да зикирден оолак болбоо керек.

Зикирди ушунчалык көп кылуу керек, зикир кылынган Заттан [Аллаху тааладан] башка жүрөгүндө эч бир каалоо да, ой да калбашы кажет. Андан башка нерселердин ысымдары жана элестери жүрөгүнө жолобошу зарыл. Башка нерселерди ойлоо үчүн өзүн кыйнаса да, жүрөгү эстей албай калуусу керек. Жүрөктүн Аллаху тааладан башка бүт нерсени ушундай абалда унутуп калуусу Ага жетүүнүн башталышы болуп саналат. Бул унутуу сүйүктүүнүн ыраазылыгына, сүйүүсүнө жетүүнүн куш кабарчысы болуп эсептелет.

Адам баласын бүт нерсеге жеткирүүчү жалгыз Аллаху таала. Туура жолдо жүргөндөргө салам болсун! [Үчүнчү том, 17-катта айтылат: "Жүрөк менен зикир кылуу жүрөктү Аллаху тааладан башка нерселерге берилүүдөн куткарат. Мындай башка нерселерге берилүү - жүрөктүн оорусу. Жүрөк бул оорудан кутулмайынча чыныгы ыйманга жете албайт жана Ислам ахкамдарына, б.а., Аллаху тааланын буйруктарына моюн сунуу кыйын болот. Бул моюн сунганда ниет кылуу жана мубахтарды аткарып жатканда напсинин ырахат алуусун ойлобоо да зикир болот." Жүрөктүн оорусунун себеби – напсине багынуу. Напси Аллаху тааланын душманы. Ал Аллаху таалага баш ийгиси келбейт. Өзүнө да душман. Ал жүрөктүн ар бир мүчөгө харамдарды, жаман, зыяндуу

нерселерди орундатуудан ырахат алат. Ошол ырахаттарына жетүү үчүн ал динсиз, ыймансыз болууну каалайт. Капырлар менен, мазхабсыздар менен дос болуу, алардын китептерин, гезиттерин окуу, радиолорундагы, телекөрсөтүүлөрүндөгү зыяндуу теле-радио берүүлөрү да жүрөктү ооруга чалдыктырат. Ал эми Исламга моюн сунуу жүрөктү дал ошол оорудан куткарып, напсини ооруга чалдыктырат. Ошентип, напсинин лаззаттары менен каалоолорун жана жүрөккө таасир этүү күчүн азайтат.]

## 114-КАТ

**Индистандын улуу аалымдарынын бири Абдуллах Дахлавинин "рахимахуллаху таала" «Макатиби шарифа» аттуу китебинде 125 кат бар. 114-чүсү Хажы Абдуллах Бухариге жазылган, фарс тилинен котормосу төмөндө жазылды:**

Аллаху тааланын эч бир кемчилиги жок. Ал дайыма чындыкты гана айтат жана пенделерине туура жолду гана көрсөтөт. Улуу жол башчыбыз, сүйүктүү Пайгамбарыбыз Мухаммед Мустафага "саллаллаху алейхи васаллам" жана Анын үй-бүлөсүнө жана сахабаларына "радыйаллаху таала анхум ажмаин" бизден саламдар жана дубалар болсун! Бул жердеги [б.а., Дели шаарындагы] бидатчылар каалоо-тилектери орундалышы үчүн Аллахтын 99 ысымын окушууда. Тумар жазышууда. Ушинтип элди өздөрүнө тартып жатышат. Алар момундардын амири Алини "каррамаллаху важхах ва радыйаллаху анху" хазреттерин башка үч халифадан "радыйаллаху анхум" жогору деп санашат. Буларга **"шиит"** деп айтылат. Ал эми үч халифага жана кутман сахабаларга душман болгондор **"рафизи"** деп аталат.

[Хазирети Абу Бакирдин, хазирети Умардын жана хазирети Осмон Зиннурайндын хазирети Алиден "радыйаллаху таала анхум ажмаин" жогору экенин **"ахли сүннөт вал-жамаат"** аалымдары "рахимахумуллаху таала" түрдүү китептеринде билдиришкен жана муну аяти каримлар менен, хадиси

шарифтер менен жана Сахабалардын “радыйаллаху таалаа анхум ажмаиин” ижмаасы (бир ооздон макулдугу) менен далилдешкен. Ошол баалуу китептердин экөөсү Индиядагы аалымдардан болгон шах Валиййуллах Мухаддис Дахлавинин “рахимахумуллаху таала” **“Изалат-ул хафа”** жана **“Куррат-ул-айнайн”** китептери. Араб жана фарс тилдеринде аралаш жазылган болуп, биринчи китеп урду тилине которулган котормосу менен бирге 1382 (м.1962) жылы Пакистанда басылган. Экинчиси түрк тилине которулуп, **“Асхаы кирам”** аттуу китепке тиркелген. Ошондой эле **“Хак сөздүн далилдери”** деген китепте да бар. Улуу аалым Ибн Хажар Маккинин “рахимахуллаху таалаа” **“Ас-саваик-ул-мухрика”** аттуу араб тилиндеги китеби Стамбулда, Хакикат басма үйү тарабынан офсеттик басма жолу менен басылып чыккан. Бул китепти окуган ынсаптуу мусулман, мазхабсыздардын туура эмес жолдо болгондугун жетик түшүнө алат. Булардан кээ бирлери бүгүнкү күнү өздөрүн **“Жафари”** деп аташат. Алар: “Биз он эки имамдын жолундабыз” – дешип, жаштардын алдап жатышат. Чынында алар айтып жаткан ошол он эки имамдын жолундагы мусулмандар **“ахлү сүннөт”** деп аталат. Ахли сүннөт аалымдары “рахимахумуллаху таала”: “Он эки имамды сүйүү акыркы демде ыйман менен жан берүүгө себепкер болот” - деп айтышкан.]

Алар жаназа ырасымдарын, давр жасоо үчүн чогулуштар уюштуруп жатышат. [Намаздарды жамаат менен окушпайт. Мечиттерде] мавлюд кечелерин өткөрүп, илахи, диний ырларды окутушат. Мечиттеринде кылдуу аспаптарды, “тамбур”ду угушат. Ушул сыяктуу ар түрдүү бидаттарды тарикатка аралаштырып жатышат. Ал тургай Индиядагы Жукия жана Брахман капырларынын ырасымдарын дагы тарикатка кошуп жатышат. Дайым акчага берилгендер менен, фасыктар менен бирге отурууну адат кылып алышкан. Намазда кавмага, жалсага жана намазды жамаат менен окууга, ал тургай жума намазына да маани беришпейт. Салафы саалихиндин доорунда мындай нерселер такыр болгон эмес. Булардын эч бири Ислам дининде жок. **“Ахли**

**сүннөт вал-жамаат”** аалымдары “рахимахумуллаху таала” мындай бидаттардан сактанышчу эле. Аллаху таалага чексиз шүгүр, кутман сахабалардын эч биринде “радыйаллаху анхум” мындай жаман бидаттардын бирөөсү да жок болгон. Чыныгы мусулман болгусу жана салафы салихиндин “рахимахумуллаху таала” жолун жолдогусу келген адам мына ушул сыяктуу сектанттардан узак болуусу кажет. Булар - дин уурулары. Анткени булар Аллаху тааланын кулдарынын диндери менен ыймандарын жыгып жатышат. Алардын зикир жана башка ушул сыяктуу амалдары жүрөктү, напсини козготуп жатат. [Аларда алдардын пайда болуусу эмес, ма-сивадан (дүнүйөлүк нерселерден) арылуулары зарыл.] Кашфтын (кереметтин, кайып болгон нерселерден кабар берүүнүн жана жин менен сүйлөшүүнүн) ансыз деле Ислам704 динин де эч кандай баркы жок. Жукия капырлары дагы кашф жана керемет көрсөтүшүүдө. Акыл-эси ордунда болгон адамдар көздөрүн ачып, тууранын калптан ажырата билүүсү зарыл. Бир жагынан динди бекем карманып, экинчи жагынан дүнүйөгө берилүү бир адамда бир учурда болушу мүмкүн эмес. Дүнүйөлүк нерселерге кол жеткизүү үчүн динин берүү акылдуу адамдын иши эмес. Бухара шаарынын аалымдары, шейх-устаттары тобокел ээлери эле. Алар дүнүйөгө берилчү эмес эле. Конок тосом деп дүнүйөгө берилгендерди дасторкон башына жыйноо жүрөктү карартат. Бухара аалымдары, олуялары мындай нерселерден сактанышчу эле. Алар салафы саалихиндин “рахимахумуллаху таала” туура акыйдасын, Расулуллахтын “саллаллаху таала алейхи васаллам” сүннөтүн толук карманышчу эле. Бардык иштеринде **“азимат”** жолун тандашкан эле. Бидаттардан сактанып, харам жана макрух жолдордон келген нерселерден качышчу эле. Харам нерсеге себепкер болгон мубахтар да харам болот. **“Зикри хафи”** т.а., үн чыгарбастан зикир кылуу **“зикри жахри”**ден, б.а., үн чыгарып зикир кылуудан жакшыраак. Бухара аалымдары ушинтип зикир кылышаар эле. Алар хадиси шарифте айтылган “ихсан” мартабасында эле. Алардын жүрөктөрү ар дайым пейз булагына (б.а., Аллаху таалага) бурулуп турган.

Мына ушундай бир тасаввуф улуусунун назарына кол жеткизген ниети түз, ыкласдуу адамдын жүрөгү, ал тургай бардык сезимдери дароо зикир кыла баштайт. Чыныгы бейпилдикке, т.а., Аллаху тааладан башка нерселерди жүрөккө киргизбеген даражага **“мушахада”** деп да айтылат жана жазбаларда **“варидат”** делген пейз-нурларга, б.а., ички жана сырткы дүнүйөсүн нур каптоо суяктуу нематтарга жетет. Муршидинин (устатынын) жүрөгүнөн пейз алган адамдын жүрөгүнө Аллаху тааладан башка эч нерсе жөнүндө ой келбейт. Бүт мүчөлөрү менен сүннөткө жана “азимат”ка ылайык аракет кылат. Бул нематтар кандай чоң бактылуулук! Оо, Раббым! Сүйүктүү Пайгамбарың Мухаммед Мустафанын “саллаллаху алейхи ва аалихи васаллам” урматы үчүн жана ошол улуу Пайгамбарыңдын жолун жолдогон аалым-олуялардын “рахматуллахи алейхим ажмаин” урматы үчүн ушул улуу нематыңды бизге да насип кыла көр! Имам Раббани мужаддид-и алфи саанинин “рахматуллахи алейх” пейздери адамдын бардык сезимдерин ушул ниматка жеткизип келүүдө.

## ЖАННАТ ЖОЛУ ИЛМИХАЛЫ КИТЕБИНИН СОҢКУ СӨЗҮ

Жандуу-жансыз бардык болмуштардын белгилүү бир тартипке багынуусун көрүп жатабыз. Ар бир заттын курамында, ар бир кубулушта, ар бир реакцияда эч өзгөрбөс тартип, математикалык байланыштар бар экенин билип жатабызбул тартиптерди, байланыштарды физика, химия, астраномия жана биология мыйзамдары деп атайбыз. Ошол өзгөрбөс тартиптерден пайдаланып, завод-фабрикаларды куруп, дары-дармек чыгарып, айга чейин учуп, жылдыздар, атомдор менен байланыш куруудабыз. Радиолор, телевидениялар, электрондук ачылыштар, интернеттер ойлоп табуудабыз. Жаратылган нерселерде ошол тартип болбогондо, бардык нерселер иретсиз, тартипсиз болгондо,

булардын эч бирин жасай алмак эмеспиз. Бүт нерсе бири-бири менен кагылышып, бузулуп, кыйынчылыктар пайда болмок. Бүт нерсе жок болмок.

Жаратылган нерселердин бир тартипте, өзара байланыштуу жана мыйзамдуу болуусу, алардын өзүнөн-өзү, кокустуктан бар болбогонун, баарынын илимдүү, кудуреттүү, көрүүчү, угуучу, каалаган нерсесин жасоочу бир болмуш тарабынан жаратылганын көрсөтөт. Ал каалаганын жаратууда жана жок кылууда. Бардык нерсени жаратууга жана жок кылууга башка нерселерди себепкер кылып койгон. Эгер себепсиз жаратканда болмуштардын ортосунда ошол тартип болмок эмес. Баары бири-бирине карама-каршы болмок. Анын бар болгондугу да белгилүү болмок эмес. Ошондой эле илим маданият деген нерселер пайда болмок эмес.

Ал барлыгын мына ушул тартип аркылуу белгилүү кылгандай эле, пенделерине да ырайым кылып, бар экендигин айкын билдирген. Адам алейхиссаламдан баштап, ар бир кылымда дүйнөдөгү адамдардын арасынан эң жакшы, эң жогору кылып жараткан адамына периште аркылуу кабар жиберип, өзүн жана өзүнүн ысымдарын билдирген, адамдардын бул дүйнөдө да, акыретте да бейпил өмүр сүрүүлөрү үчүн эмнелерди жасап, эмнелерден алыс болуу керектигин кабар берген. Мына ушундай тандалган улуу инсандар **“пайгамбар”** деп аталат. Алар билдирген буйрук жана тыюулар **“Дин”** жана **“Ахкам-ы динийа”** (диндин өкүмдөрү) деп аталат. Адамдар илгерки маалыматтарды унуткандыгы үчүн жана ар доордогу жаман адамдар пайгамбарлар “алейхимуссалавату ваттаслимат” алып келген китептер менен сөздөрдү өзгөртүп жиберишкендиги үчүн, эски диндер унутулуп, бурмаланып калган. Жаман адамдар чыныгы динди четке кагып, ордуна ойдон чыгарылган жасалма диндерди карманып келишкен.

Бүтүндөй нерсени жараткан Аллаху таала адамдарга өтө мээримдүү болгондугу үчүн кулдарына акыркы пайгамбарын жана жаңы динин жиберген. Бул динди Кыяматка чейин

коргой тургандыгына жаман адамдар кол салып бурмалоого канча аракет кылышпасын, Өзү бул динди бузулбаган абалда бүт дүнүйөгө жая тургандыгына кепилдик берген.

Аллаху таалага чексиз шүгүр! Жаш тайыбыздан бери жалгыз жаратуучуга гана ишенип келебиз. Анын ысмы **“Аллах”** болгондугун, акыркы пайгамбарынын ысмы **“Мухаммед”** алейхиссалам жана акыркы дини **“Ислам”** экендигин билүү бактысына жетип олтурабыз. Биз мына ушул Ислам динин туура түшүнүүнү кааладык. Мектепте, университетте окуп жүргөнүбүздө аны бизге үйрөтө турган булак издедик. Бирок масондорго, коммунисттерге сатылган “жасалма аалымдар” жана ваххабилерге сатылып кеткендер, мазхабсыз адамдар жаштарды курчап алган эле. Диндерин дүнүйөгө саткан бул муртаддар жана жолдон тайгандар ушунчалык кылдат иштешкендиктен, туура жолду табуу мүмкүн эмес болуп калган эле. Аллаху таалага жалынып-жалбаруудан башка айла жок калган эле. Аллаху таала бизге Ахли сүннөт аалымдарынын “рахимахумуллаху таала” китептерин окууну насип кылды. Бирок өздөрүн өтө маданияттуу сезген **“жаратылыш таануу фанаттары”** жаратылыш таануу илими дешип, динди дүнүйөлүк кызыкчылыктары үчүн колдонгон айрым **“дин фанаттарын”** Курандын котормосу деп таңуулаган бузуку пикирлери биз үчүн калыпташып калган эле. Аллаху таалага чексиз шүгүр, чыныгы аалымдардын эскертүүсү менен жакшыны жамандан ажырата баштадык. Мээбизден орун алган маалыматтардын илим эмес, көзгө кооз көрүнгөн уу болгондугун, алардын терс таасиринен улам жүрөгүбүздүн карайгандыгын байкай алдык. Ахли сүннөт аалымдарынын китептерин көрбөгөнүбүздө, досубузду душмандан ажырата албай, напсибиздин жана душмандарыбыздын азгырыктарына, жалгандарына алданып калаар элек. Динсиздикти, ахлаксыздыкты маданияттуулук катары тааныткан  куу душмандардын тузактарынан кутула алмак эмеспиз. Ыкыластуу, чыныгы мусулман болгон энебизди, атабызды жана алардан үйрөнгөн Ислам таалимин теңсинбей, шылдыңга алып калмакпыз.

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз “саллаллаху алейхи васаллам” Ислам душмандарынын тузактарына түшүп калбообуз үчүн баарыбызга эскертүү берип: **“Диниңерди рижалдын өз оозунан үйрөнгүлө!”** - деген. Эгер диндин адистерин, б.а., чыныгы дин аалымдарын таба албасак, анда алардын китептеринен үйрөнөбүз. Бидатчылардын, мазхабсыз, наадан дин адамдарынын китептери капырлардын китептери сыяктуу өтө зыяндуу.

Аялдар менен кыздардын башы, чачы, колу-буту ачык абалда, ал эми эркектер киндигинен тизесине чейинки аралыгы ачык абалда чоочун адамдардын алдына чыгуулары харам болуп эсептелет. Т.а., Аллаху таала буга тыюу салган. Аллаху тааланын буйруктары менен тыюуларын билдирген төрт хак мазхаб эркектердин аврат жерлерин, б.а., кароого жана башка адамдарга көрсөтүүгө тыюу салынган мүчөлөрдун ар бирин өзгөчө билдирген. Ар бир мусулман өз мазхабында кабар берилген аврат жерлерин жаап жүрүүсү фарз. Ошол жерлери ачык болгон адамдарды башкалардын кароосу харам. **“Кимйа-и Са’адат”** китебинде: “Аялдар менен кыздардын башы, чачы, колдору, буттары ачык абалда көчөгө чыгуулары харам болгондой эле, жука, кооз жана тар кийим кийип, атыр себинип чыгуулары да харам. Мына ушундай абалда чыгууларына уруксат берген, ыраазы болгон, каршы болбогон апасы, атасы, күйөөсү жана бир тууганы да анын күнөөсүнө жана азабына ортоктош болушат,” – деп айтылган. Тагыраак айтканда, Тозокто чогуу күйүшөт. Эгер тооба кылышса, кечирилет, Тозокко түшүшпөйт. Аллаху таала тооба кылгандарды жакшы көрөт. Акыл-эси толук, балагатка жеткен кыздарга жана аялдарга чоочун эркектерге көрүнбөөлөрү керектиги хижри жыл санактын үчүнчү жылы буюрулган. Дин душмандарына сатылган жана жана алардын тузагына түшкөн наадандардын “хижаб” жөнүндөгү аят келгенге чейинки аялдардын хижаб жамынбагандыгын негиз кылып, “хижаб кийүүнү кийинчерээк фикх аалымдары ойлоп тапкан” деп айткан сөздөрүнө алданбоо зарыл.

Дагы бир жолу баса белгилеп айтып коёлу, бир бала акыл-эске толуп, балагатка жеткенде, т.а., жакшыны жамандан ажырата ала турган, үйлөнө турган куракка келгенде дароо ыймандын алты шартын, андан соң **“Ахкам-ы исламийа”**ны (Ислам өкүмдөрүн), т.а., фарздарды, халал-харам болгон нерселерди үйрөнүшү жана ошого ылайык моюн сунушу фарз болот. Кыз бала тогуз, эркек бала он эки жашка толгон кезде “Акыл-эстүү болуп, балагатка жеткен” болот. Бул илимдерди эне-атасынан, тууган-туушкандарынан жана жакындарынан сурап үйрөнүп алуусу фарз болот. Жаңы мусулман болгон капырдын да буларды дароо динди билген бир адамга, имамга барып, сурап үйрөнүүсү, алардын да үйрөтүүсү же бир ишенимдүү китепти окууга багыт берүүлөрү фарз болот. “Азаматсың, азаматсың!” – деп үйрөтпөсө, же бир китеп беришпесе, фарзды аткарбаган болушат. А фарзды аткарбаган адам Тозок отунда азабын тартат. Динди билген адамды жана диний китепти издеп тапканга чейин үйрөнө албоосу үзүр (себеп) болуп эсептелет.

Окуп-үйрөнгөн туура Ислам маалыматтарын жаштарга жеткирүү үчүн жана баарынын бул дүйнөдө бейпил өмүр сүрүп, түбөлүк бакытка жана акыретте түбөлүк нематтарга жетүүлөрүн камсыз кылууга кызмат кылуу үчүн ахли сүннөт аалымдарынын китептерин тандап, мындан кийин да иншаллах баса бермекчибиз.

Максаттарга жетүү үчүн **“Салатан тунжина”** окумакчыбыз: “Аллахумма салли ала саййидина Мухаммадин ва ала али саййидина Мухаммад, салатан тунжина биха мин жами-ил ахвали вал-афат. Ва такди лана биха жамиал-хажат. Ва тутаххируна биха мин жами-ис-саййиат. Ва тарфауна биха индака алад-даражат. Ва тубаллигуна биха аксал-гайат. Мин жами-ил хайаати фил-хайати ва бадал-мамат”.

Ар кандай машакаттардан жана кырсык-балээлерден сактануу үчүн, шайтан менен душмандардын зыянынан кутулуу үчүн **“истигфар”** (астагфируллах) окуунун өтө пайдалуу болгондугу хадис шарифтерде билдирилген.